# BENNIENA MUŻIKALI TAL-BIRŻEBBUĠIN




## Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa A.D.1990

2021

B’dedikazzjoni lil dawk kollha,

ħajjin u mejtin, illi b’xi mod jew ieħor kienu

parti mit-twaqqif u mill-ħajja tas-soċjetà,

mill-ħsieb tat-tnissil sal-lum,

il-familji tagħhom,

u dawk illi għad iridu jiġu

# WERREJ

## BENNIENA MUŻIKALI TAL-BIRŻEBBUĠIN

**RIĊERKA**
Marouska Bonnici, Andy Mifsud, Henry Bonnici, Anthony Camilleri, Kav. Alexander Caruana OSJ, Christopher Bonnici, Jonathan Bonnici

**RITRATTI**
Arkivji tas-Soċjetà, Andy Mifsud, Jonathan Bonnici, Marouska Bonnici, Anthony Xuereb, Roderick Cachia, Sebio Aquilina, Henry Bonnici, Nicola Bonnici Mc Intyre, Kurt Law, Ryan Farrugia, Franklin Cachia, Għaqda Storja u Kultura Birżebbuġa

**KITBA U MUNTAĠĠ EDITORJALI**
Christopher Bonnici B.A.(Hons); M.A.; ALCM; LLCM

**QARI TAL-PROVI**
Marisa Cutajar B.Ed (Hons)

**DISINN U STAMPAR**
Kevin Barun

**PRODUZZJONI**
Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa A.D. 1990

**TIFSIRA TAL-ABBREVJAZZJONI**
ibid. – is-sors preċedenti kien użat għal dik ir-referenza



# BENNIENA MUŻIKALI TAL-BIRŻEBBUĠIN

Kien il-Ħamis 5 ta' Lulju 2018, proprju xahar qabel il-festa titulari ta' San Pietru Appostlu fil-Ktajjen. Dakinhar, is-Soċjetà Filarmonika, San Pietru, Banda Birżebbuġa sellmet lil wieħed mis-sitt fundaturi, Raymond Cutajar. U filwaqt illi kont fuq il-bankina, waqt illi l-korteo funebri kien quddiem is-sede tas-soċjetà bdejt naħseb bejni u bejn ruħi… "telqilna wieħed", "bdejna nitnaqqru"… u dlonk nibet f'moħħi ħsieb, illi llum jinsab f'idejk għażiż qarrej.

Għaddiet il-festa ta' San Pietru, u f'mument rilassanti fuq mejda fil-bottegin tas-soċjetà konna qegħdin nitkellmu jien, marti Marouska u kien hemm ukoll is-Segretarju Henry Bonnici flimkien mal-Kaxxier Walter Pace. U kellimthom dwar dak il-ħsieb li kelli. It-tnejn illi huma għoġbithom l-idea, tant illi qaluli li s-soċjetà ġieli għamlet xi tentattivi sabiex din il-pubblikazzjoni ssir qabel, imma minħabba diversi raġunijiet, il-pubblikazzjoni qatt ma saret. Infurmaw lill-President Alexander Caruana, illi bl-entużjażmu tiegħu beda l-kuntatti sabiex dan il-ktieb ikun jista' jieħu l-fondi meħtieġa għall-pubblikazzjoni.

Kont għadni kemm inħtart Editur tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kif ukoll l-Għalliem tat-Teorija u l-mistoqsija kienet jekk iniex lest illi nidħol għax-xogħol illi jirrikkjedi ktieb bħal dan. U bdejna bil-mod, inqallbu l-minuti u l-pubblikazzjonijiet tas-soċjetà, speċjalment il-kotba tal-festa kif ukoll bosta ritratti.

Minkejja li kulma kellna nfittxu kien tletin sena ħsibt illi se tkun biċċa xogħol faċli… imdorri nagħmel xi riċerka. Dejjem fittixt l-onestà u dejjem urejt lill-Kumitat Ċentrali dwar dak illi kont inkun qed nagħmel. Sibt sostenn u għajnuna kbira mingħand il-mara tiegħi Marouska, illi fiż-żmien diffiċli tal-pandemija, fis-sena 2020, aktar u aktar fix-xhur tat-tqala u l-ewwel xhur tat-trobbija ta' bintna Petra Marie ma kinitx tgħaddi ġurnata li ma tagħtix id-daqqa ta' id fir-riċerka. Flimkien magħha nirringrazzja lill-ewwel President, Fundatur u Benefattur Ewlieni Anthony Camilleri, illi laqagħni f'daru u pprovdieli bosta ritratti u kopji ta' kuntratti li saru fiż-żmien illi huwa kien imexxi lis-soċjetà. Bil-għajnuna ta' Andy Mifsud u Jonathan Bonnici stajna nipproduċu wkoll diversi ritratti mill-arkivju vast tas-soċjetà. Aktar tard ingħaqdet magħhom Nicola Bonnici Mc Intyre u mill-ġdid marti Marouska li komplew jgħinu fl-arranġament tar-ritratti sabiex il-pubblikazzjoni titlesta fil-ħin. Grazzi kbira lis-Segretarju Henry Bonnici li kull meta tlabnieh xi ħaġa dejjem kien pront sabiex jaqdina mill-aktar fis, sew jekk minuti, sew jekk kopja ta' statut, sew jekk għajnuna oħra. Il-Kaxxier Walter Pace, minn wara l-kwinti tant sostniena b'ħafna kliem ta' kuraġġ u tama li bil-għajnuna ta' dan it-

tijm formidabbli, il-pubblikazzjoni titlesta fil-ħin, filwaqt illi Alexander Caruana, il-President, bl-entużjażmu tiegħu beda jsuqna sabiex illum din il-pubblikazzjoni tinsab f'idejna. Ma rridx ninsa wkoll lil Marisa Cutajar illi għamlet il-qari tal-provi senza-interessi kif ukoll lil Kevin Barun tal-issettjar u l-istampar. Ma' dawn kollha ma rridx ninsa nirringrazzja fuq kollox u fuq kulħadd lil Alla l-Imbierek, Ommna Marija u l-Appostlu Missierna San Pietru li mexxewni f'dan il-proġett, speċjalment meta jibda ġej il-qtigħ il-qalb.

Nirringrazzja wkoll lill-Fondazzjoni Gal Xlokk li din il-pubblikazzjoni setgħet tkun f'idejk grazzi għall-miżura tlieta li taġevola l-promozzjoni tal-wirt kulturali ta' pajjiżna, miżura apoġġjata mill-programm LEADER tal-Programm għall-Iżvilupp Rurali 2014-2020 bħala parti mir-responsabbiltà tal-fondi fil-Ministeru tal-Affarijiet Ewropej u Ugwaljanza.

Għażilt illi nibni r-riċerka fuq il-minuti għax dawk huma kitba realistika, kitba ta' diskussjonijiet kultant twal u diffiċli imma minnhom toħroġ id-direzzjoni 'l quddiem. Fil-minuti jinkiteb dak illi jkun ġie diskuss, dak li trid jew ma tridx tisma' jew taqra, imma dak ikun il-verità, u għalhekk għamilt din l-għażla. Ippreferejt nieħu aktar xogħol u nqalleb id-dokumenti milli noqgħod fuq dak li nisma', għax minn dak illi nisma' jista' jkun ikun hemm xi varjazzjoni mir-realtà, jew xi ħadd illi nesa xi ħaġa... għax iż-żmien jgħaddi u jnessi.

## BENNIENA

Fl-isem għażilt illi ndaħħal il-kelma *Benniena* għax tfakkarni fi tfulija tradizzjonali, tfulija nieqsa mill-inkwiet, tfulija nieqsa mill-biża', tfulija nieqsa mill-kumplessità, fi kliem ieħor, tfulija innoċenti. Min jaf, fi tletin sena kemm tfal, żgħażagħ, nisa u rġiel maturi u anzjani daħlu b'xi mod jew ieħor fil-bini tas-soċjetà jew fl-operat tas-soċjetà sabiex illum is-soċjetà setgħet tofroq il-mewġ u tagħmel dawk l-avvanzi kollha. Soċjetà li aktar minn tletin sena ilu, permezz ta' sitta min-nies waslet sabiex ħarġet min-nieqa, telqet timxi u llum saret mara adulta mżejna bid-doni, bl-entużjażmu, bl-esperjenza u bir-rispett illi ġabet mingħand bosta persuni minn madwar id-dinja.

Il-benniena mhix hemm biex tibqa' fil-ħajja umana, imma hija biss parti ċkejkna mill-istorja tal-bniedem fuq l-art, u meta l-bniedem joħroġ mill-benniena jibda jħabbat wiċċu mas-sabiħ u l-ikrah tal-ħajja. Jibda jagħmel is-sens. Il-benniena li twieldet fiha s-soċjetà ma kellhiex żmien twil, kien hemm min ipprova li lanqas iħalli lis-soċjetà titwieled jew tmiss mal-benniena, u ma tantx damet fiha għax mill-ewwel kellha u bdiet taqta' bi snienha. Imma kienet u għadha u se tibqa' sservi ta' benniena hi. Tilqa' lil kull min iħoss li b'xi mod jew ieħor irid isegwiha, jingħaqad magħha u jikber magħha... f'kull sens.

## MUŻIKALI

L-għan prinċipali tas-soċjetà huwa dak mużikali; għalhekk fl-isem iġġib il-kelma Rumanza *Filarmonika*, mill-isem *Philammon*, illi fil-mitoloġija Griega kien mużiċista brillanti, talent illi wiret minn missieru Apollo. Fl-isem, kieku stajt xtaqt indaħħal aktar titli bħal kulturali, soċjali, filantropika, piroteknika, u tista' tibqa' ssemmi, għax b'xi mod jew ieħor is-Soċjetà Filarmonika



San Pietru, Banda Birżebbuġa lkoll tmiss magħhom. Madankollu, f'isem ta' pubblikazzjoni ma tistax tiftaħ daqstant, għax inkella jiġi twil wisq, għalhekk illimitajt ruħi għall-għan prinċipali tas-soċjetà, il-mużika. Permezz tal-mużika, speċjalment bis-Surmast Direttur, l-għalliema, il-mużiċisti tagħha, is-soċjetà tingħaraf minn soċjetajiet oħra li jaqdu funzjonijiet differenti. Kien permezz tal-mużika li s-soċjetà semmgħet leħinha f'Birżebbuġa, barra minn Birżebbuġa, barra minn pajjiżna. Kien permezz tal-mużika li sellmet lil San Pietru għal sena wara sena wara sena. Imma hawn post għal kulħadd, anke jekk il-mużika ma tinteressax lil kulħadd. Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru tilqa' lil kulħadd. Dan kollu jidher meta bosta dilettanti tan-nar ifittxu lis-soċjetà għal dawk il-wirjiet illi jittellgħu f'Birżebbuġa u postijiet oħra, meta jitolbu kopja tal-pubblikazzjoni annwali tal-festa, meta jistaqsu dwar id-drammi, u l-bqija.

## TAL-BIRŻEBBUĠIN

Is-soċjetà twieldet u kibret f'Birżebbuġa minkejja l-impenji diversi li jkollha f'pajjiżna u barra minnu. Hija l-vuċi ta' Birżebbuġa kull fejn tmur, iġġorr l-isem ta' Birżebbuġa kull fejn tkun, bi kburija tesponi t-talent ta' Birżebbuġa kull fejn tidher jew tinstema'. Hija s-soċjetà ta' Birżebbuġa, is-soċjetà li minn raħal terrqet mal-irħula u l-ibliet ta' pajjiżna u anke barra minnu kif se jidher f'din il-pubblikazzjoni.

## L-ISEM ILLI MHUX INKLUŻ

L-isem illi ma nkludejtx fit-titlu ta' din il-pubblikazzjoni huwa parti integrali mill-ħidma tas-soċjetà. Huwa l-aktar parti importanti f'din il-ħidma. Huwa inkluż fl-isem tas-soċjetà. Huwa l-ħsieb tat-tnissil ta' qabel it-twelid tas-soċjetà. Naturalment nirreferi għall-patrun San Pietru Appostlu fil-Ktajjen; dak illi għalih kull sezzjoni, kull membru, kull partitarju tas-soċjetà jifraħ u jitqanqal kif jisma' b'ismu. Ma nkludejtux fl-isem għax huwa wisq ovvju, mhuwiex inkluż fl-isem għax huwa inkluż f'kull karta u ritratt illi tqalleb, f'kull kelma li nkitbet, għax is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa hija ta' Birżebbuġa, u Birżebbuġa hija ta' San Pietru, mela awtomatikament, is-soċjetà hija ta' San Pietru l-ewwel u qabel kollox.

F'idejk għandek ktieb, almanakk, sensiela ta' ġrajjiet, ilkoll importanti, uħud se jsewdulek qalbek, oħrajn se jnikktuk, oħrajn se jnisslulek tbissima, iżda lkoll jiffurmaw ġrajja, ġrajja mikrokożmika li bdiet minn ħolma, għaddiet għal benniena, kibret u ssudat fil-mużika u ntrabtet b'mod intrinsiku mal-ħajja tal-Birżebbuġin.

Grazzi lil kull min b'xi mod jew ieħor kien parti minn din il-kullana. Huma diversi dawn in-nies, uħud minnhom lanqas jissemma isimhom jew jidhru f'xi ritratt, imma mingħajr is-sehem tagħhom, l-istorja tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ma kinitx tkun dik li llum. Jekk bi żvista nsejt ninkludi lil xi ħadd jew xi ħaġa, nitlobkom tagħdruni u tiskużawni.

Nittama li tieħu pjaċir taqra dan il-ktieb, daqskemm jiena ħadt gost niktbu.

***Christopher Bonnici B.A.(Hons); M.A.; ALCM; LLCM***
***Lulju 2021***

# 1

# BIRŻEBBUĠA U L-EWWEL TBEXBIX TAL-FESTA

L-emanċipazzjoni tar-raħal fin-naħa ta' isfel ta' pajjiżna tmur lura eluf ta' snin. Mingħajr ma nesaġeraw, kien f'dan il-lokal illi bdiet iċ-ċivilizzazzjoni umana ta' pajjiżna. Bi żjara ċkejkna f'Għar Dalam insibu evidenza li l-gżejjer Maltin kienu magħqudin man-naħa ta' isfel ta' Sqallija u li f'dan il-lok marru joqogħdu l-ewwel nies li ġew jabitaw f'Malta minn Sqallija madwar 5,000 sena Qabel Kristu.[1] Matul is-sekli, dan il-lokal kien imfittex minn bosta nies għall-villeġġjatura fix-xhur sajfin u għas-sajd fil-baħar li jdawwar dan ir-raħal pittoresk. Għalhekk mhux ta' b'xejn, illi bosta nies kienu jħallu djarhom u jabitaw f'waħda mill-bajjiet prinċipali ta' Birżebbuġa sabiex igawdu l-jiem sajfin fil-kwiet.[2] Kien għad jonqos mijiet ta' snin, madankollu sabiex Birżebbuġa tikseb l-identità tagħha bħala lokal distint minn postijiet oħra. Postijiet oħra kienu ilhom jiċċelebraw il-festa tagħhom, iżda Birżebbuġa minkejja li minnha bdiet iċ-ċivilizzazzjoni umana ta' pajjiżna baqgħet marbuta biss mal-villeġġjatura. Ma kien hemm ħadd illi seta' jgħid li kien *tifel* jew *tifla mill-art taż-żebbuġ*,[3] jew kif jgħid Luigi Rosato, kittieb mill-Birgu dwar Birżebbuġa, mill-art illi *kull mard tfejjaq*.[4]

Jekk immorru lura għas-seklu sbatax insibu informazzjoni li fil-kappella Medjevali ddedikata lil San Ġorġ Martri kienet issir quddiesa kantata u l-Ewwel Għasar nhar it-23 ta' April, filwaqt illi nhar l-1 ta' Mejju, il-kleru u l-fratelli tal-parroċċa taż-Żurrieq kien jorganizza purċissjoni devozzjonali lejn din il-kappella.[5]

1 Pace T. (2012); *Għar Dalam*; https://www.youtube.com/watch?v=kssHZ40ebvA kif ivverifikat nhar il-Ħamis 7 ta' Mejju 2020

2 Guillaumier A. (2002); *Bliet u Rħula Maltin*; Klabb Kotba Maltin, Malta, p. 89

3 ibid.; p. 91

4 Friggieri O. (2009); *Il-Poeżija Maltija*; Malta University Publishers, Malta, p. 11-12

5 Ciantar N. (2012); *Kappelli Maltin*; kif ivverifikat nhar il-Ħamis 7 ta' Mejju 2020

Il-festi esterni kif nafuhom illum, madankollu raw it-twelid tagħhom fis-seklu dsatax, madankollu, kienu festi ċkejknin illi kienu jiġu ċċelebrati internament u esternament viċin il-kappella rispettiva. Inżommu f'moħħna li dak iż-żmien, Birżebbuġa kienet għadha mhix parroċċa, madankollu, xi villeġġjanti nħabbu ma' dan il-lokal pittoresk u ddeċidew illi jitilqu minn darhom f'raħal ieħor u jissetiljaw f'Birżebbuġa. Kienu dawn in-nies, illi wasslu sabiex nhar id-9 ta' Settembru 1913, Birżebbuġa ssir parroċċa awtonoma.

Matul is-seklu dsatax, iż-żewġ kappelli li kienu jinsabu fil-Bajja ta' San Ġorġ, jiġifieri dik ta' San Ġużepp u tal-Madonna Għajnuna tal-Insara kienu jiċċelebraw il-festi tagħhom nhar ir-raba' Ħadd ta' Lulju u fix-xahar ta' Mejju rispettivament. Għal dawn il-festi kien isir xi armar madwar il-kappella u t-toroq tal-madwar. Festa oħra kienet dik tal-kappella tas-Sagra Familja li tinsab fi Triq iż-Żurrieq, u ta' Sant'Anġlu, Karmelitan Martri li kienet issir f'Ħal Far. L-unika festa li għadha ssir u għadha tifkira ta' dan iż-żmien hija l-festa tal-Immakulata Kunċizzjoni li ssir nhar it-8 ta' Diċembru f'Bengħisa.[6]

Ma' dawn il-festi ċkejkna, ix-xtut ta' Birżebbuġa komplew jiġbdu diversi nies u każini tal-baned minn postijiet oħra sabiex jorganizzaw fieri u attivitajiet. F'dawn l-okkażjonijiet, kienu jdoqqu wkoll il-baned rispettivi billi jesegwixxu fix-xtut ta' Birżebbuġa diversi marċi u valzi tal-okkażjoni.[7] Il-popolazzjoni kompliet tikber u x-xewqa ta' parroċċa awtonoma u festa li tgħaqqad lil-lokal kompliet tberren f'moħħ u qalb il-poplu li issa twaħħad ma' dan il-lokal pittoresk u tista' tgħid illi sar iħossu parti minnu.

Nhar l-14 ta' Awwissu 1907 ġiet inawgurata l-kappella ta' Marija Addolorata, filwaqt illi nhar is-17 ta' Awwissu 1910 waslet l-istatwa titulari ta' Marija Addolorata, xogħol fil-kartapesta u tħallset minn Dun Achille Refalo. Il-knisja hija żewġ remissi magħquda flimkien li kienu propjetà ta' Anġ Cassar. Fil-fatt, il-faċċata hija żieda u tlestiet fl-1912.[8] Il-festa titulari ta' Marija Addolorata bdiet issir fit-tielet Ħadd ta' Settembru, u għalhekk viċin id-data tal-15 ta' Settembru, illi liturġikament hija d-data tal-festa ta' Marija Addolorata. F'dan iż-żmien, fil-knisja kienet tinġieb biex iddoqq l-orkestra *San Andrea* ta' Ħal Luqa, kien jinħaraq xi logħob tan-nar u jsir l-armar tat-toroq tal-parroċċa flimkien max-xatt tal-Bajja s-Sabiħa. Il-faċċata tal-knisja kienet tinxtegħel b'diversi tazzi taż-żejt. Il-banda mistiedna kienet tkun *L-Unjoni* ta' Ħal Luqa.

Birżebbuġa twaqqfet parroċċa mill-Isqof Pietru Pace nhar id-9 ta' Settembru 1913, filwaqt illi ċ-ċirkolari nqrat fil-knejjes nhar is-16 ta' Settembru 1913 bl-ewwel kappillan ikun il-Bormliż Dun Karm Bugelli.

L-element estern tal-festa titulari ta' Marija Addolorata kompla jissaħħaħ fi żmien il-parrokat

6 Għaqda Storja u Kultura Birżebbuġa (2008); *Birżebbuġa u l-Festa Tagħha Matul is-Snin*, *feature* imtella' fl-okkażjoni ta' Jum Birżebbuġa 2008

7 ibid.

8 Guillaumier A. (2002); p. 101



ta' Dun Anġ Fenech, meta f'jum il-festa, fil-Bajja s-Sabiħa bdiet tiġi organizzata l-ġostra, tlielaq tal-għawm u tlielaq tad-dgħajjes.[9] Kienet festa komunitarja, esternament ċkejkna li madankollu kienet il-bidu sabiex illum il-poplu ta' Birżebbuġa jista' japprezza dak illi għamlu missirijietna sabiex il-festa waslet fil-livell preżenti.

Nhar id-29 ta' Awwissu 1926 tqiegħdet l-ewwel ġebla tal-knisja parrokkjali l-ġdida minħabba li l-knisja ta' Marija Addolorata sfat ċkejkna wisq għall-popolazzjoni dejjem tikber tal-poplu ta' Birżebbuġa. Ix-xewqa tal-Isqof Mauro Caruana kienet illi t-titular jinbidel għal dak ta' San Pietru Appostlu.[10] Naturalment mhux dejjem ikun hemm qbil, u dan wassal sabiex kemm minħabba l-bini tal-knisja kif ukoll minħabba n-nuqqas ta' ħeġġa tal-parruċċani, l-ewwel snin tal-festa ta' San Pietru, illi bdiet issir bir-Relikwa ta' San Pietru fl-1937 fl-Ewwel Ħadd ta' Awwissu, tnaqqas ferm mill-popolarità li kienet kisbet il-festa tad-Duluri.[11]

Wara t-tmiem tat-Tieni Gwerra Dinjija, Carmelo Axiaq wera x-xewqa li l-parroċċa jkollha statwa titulari ta' San Pietru, xewqa li nqatgħet nhar id-29 ta' Diċembru 1947. Minħabba li banda kienet għadha ma twaqqfitx, kellha tkun il-banda *Santa Katarina* taż-Żurrieq illi akkumpanjat lil San Pietru, illum magħruf bħala *ż-żgħir* f'din il-mixja li wasslitu mill-Bajja ta' San Ġorġ sal-knisja parrokkjali. Matul dan iż-żmien, donnu l-poplu ta' Birżebbuġa beda jaċċetta li issa huwa San Pietru l-qaddis patrun tiegħu u beda jidra din il-ħaġa, tant illi l-festa bdiet tikber bil-mod il-mod kemm internament, kif ukoll esternament. Beda jsir xi armar ġdid, speċjalment ftit bandalori għall-pjazza u x-xatt tal-Bajja s-Sabiħa. L-orkestra fil-funzjonijiet tal-knisja kienet titmexxa minn Lorenzo Gonzi, u aktar tard minn Frankie Diacono, illi jiġi iben Carlo Diacono.

Madankollu, kien għad jonqos it-twaqqif ta' banda tal-lokal sabiex Birżebbuġa tiġi bħal bosta postijiet oħra. Dik illi llum hija l-Għaqda Mużikali *San Pietru fil-Ktajjen* twaqqfet uffiċjalment nhar il-25 ta' Awwissu 1957, bl-ewwel Surmast Direttur tagħha jkun Carlo Zammit.[12]

Sentejn wara, immexxi mill-Kappillan Dun Ġużepp Minuti, il-poplu ta' Birżebbuġa ntrabat għal dejjem mal-patrun San Pietru hekk kif minquxa fl-injam mill-iskultur Ferdinand Stuflesser, waslet minn Ortisei, fil-provinċja ta' Bolzano, l-istatwa titulari preżenti ta' San Pietru Appostlu fil-Ktajjen. Matul is-snin, kienu diversi nies u diversi għaqdiet illi sebbħu dan il-ġojjell meqjus mill-kritiċi bħala waħda mill-isbaħ statwi proċessjonali ta' pajjiżna. Fl-1974 saret l-induratura fuq il-vara titulari, u fil-bidu tas-snin tmenin saru ktajjen ġodda tal-fidda u aktar tard matul dan id-deċennju żżanżnu wkoll il-bradella u l-bankun ġodda, bix-xogħol fuq il-bankun jintemm fis-sena 2005 bit-tlestija tal-basso-riljevi tal-bronż fl-erba' faċċati tiegħu.

9 Għaqda Storja u Kultura Birżebbuġa (2008)

10 Bonnici C. (2004); *Kunċetti tal-Festa Popolari fil-Letteratura Maltija*; Teżina mressqa lill-Fakulta` tal-Arti bħala parti mir-rekwiżiti tal-kors ta' Baċċellerat bl-Unuri fil-Letteratura Maltija, l-Universita` ta' Malta, p. 3

11 Għaqda Storja u Kultura Birżebbuġa (2008)

12 Grech J. (2001); *Il-Każini tal-Baned f'Malta u Għawdex*; PEG, Malta, p. 63

Fid-19 ta' Lulju 1969, l-Arċisqof Mikiel Gonzi bierek is-sett ta' qniepen Olandiżi li bid-daqq tagħhom matul is-sena kollha, speċjalment fil-jiem tal-festa ta' San Pietru jkomplu jsebbħu u jferrħu lill-parruċċani bid-daqq ħlejju u intunat tagħhom.[13]

Esternament, il-festa titulari ssoktat tikber mal-miġja tal-kappillan Dun Karm Frendo hekk kif matul is-sentejn tal-parrokat tiegħu saru diversi settijiet ta' pavaljuni u bandalori li għadhom isebbħu t-toroq tal-parroċċa matul il-jiem tal-festa titulari ta' San Pietru Appostlu. Barra minn hekk beda jsir ukoll il-marċ ta' filgħodu u dimostrazzjoni fuq il-baħar bi statwa ta' San Pietru nhar it-Tielet Jum ta' Tridu, u wara li ddur mat-toroq, tittella' fuq il-pedestall fil-pjazza prinċipali ta' Birżebbuġa.[14] Din id-dimostrazzjoni, unika fil-gżejjer Maltin bdiet issir sabiex issegwi dak illi seħħ fl-1974 meta l-istatwa titulari ta' San Pietru nġiebet lura mill-induratura mingħand Vincenzo Apap b'dimostrazzjoni fuq il-baħar, kif reġa' seħħ fis-sena 2017, meta mill-ġdid, wara r-restawr l-istatwa titulari reġgħet lura lejn il-parroċċa ta' Birżebbuġa wara dimostrazzjoni fuq il-baħar li tat bidu għal manifestazzjoni mat-toroq sakemm waslet fuq iz-zuntier u tbierket mill-Arċisqof Charles J. Scicluna.[15]

Fis-snin tmenin, diversi dilettanti tal-logħob tan-nar, ingħaqdu wkoll sabiex Birżebbuġa jkollha ħarqa tajba u spettakolari fil-jiem tal-festa titulari. Minbarra mill-għelieqi, il-ħruq tan-nar kien isir permezz ta' barkun sorġut fil-Bajja s-Sabiħa u kien joħloq atmosfera mill-isbaħ speċjalment nhar il-festa meta l-purċissjoni kienet tkun fix-xatt.[16]

Diversi ġrajjiet illi se jkunu trattati f'iktar dettall fil-kapitlu li jmiss wasslu sabiex bejn tmiem is-sena 1989 u l-bidu tas-sena titwaqqaf it-tieni soċjetà mużikali f'raħalna, dik illi llum hija s-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa bl-ewwel Surmast Direttur ikun Michael Bugelli, li għal tletin sena baqa' jokkupa din il-kariga.

Minn dak iż-żmien, il-festa titulari ħadet spinta 'l quddiem fl-attivitajiet esterni, speċjalment bil-logħob tan-nar, l-aktar dak tal-art u l-briju tal-marċi. Ta' kull sena, id-dilettanti tal-festi fil-gżejjer Maltin joħonqu l-pjazza prinċipali, it-toroq tal-madwar u x-xatt tal-Bajja s-Sabiħa sabiex isegwu dak illi jkun ippreparat sabiex il-poplu ta' Birżebbuġa jiċċelebra kif jixraq lill-Appostlu San Pietru fil-Ktajjen.

13 Caruana A. (2009); *Minn Qalb l-Iljuni*; p. 138
14 Għaqda Storja u Kultura Birżebbuġa (2008)
15 Gauci Cunningham A. (2017); San Pietru rrestawrat se jivjaġġa fuq il-baħar bejn M'Xlokk u Birżebbuġa; meħud mis-sit elettroniku www.illum.com.mt ta' nhar l-20 ta' Lulju 2017
16 Għaqda Storja u Kultura Birżebbuġa (2008)



*Il-kappella tal-Immakulata Kunċizzjoni f'Bengħisa armata għall-festa fl-imgħoddi. Il-pjazza ta' quddiemha kienet għadha ma nfetħitx*



*Il-kwadru titulari tal-Kappella tal-Madonna Għajnuna tal-Insara*



*Il-kappella tal-Madonna Għajnuna tal-Insara armata għall-festa. Jidher ukoll xi armar antik illi kien jintrama biswitha*



*Il-kappella tas-Sagra Familja qabel kellhom jinħattu l-kampnari u l-portiku*



*Il-knisja parrokkjali ta' Marija Addolorata*





*Waħda mill-fieri li kienu jkunu organizzati fix-xtut ta' Birżebbuġa fl-imgħoddi*



*Dehra tax-xatt tal-Bajja ta' San Ġorġ snin ilu*



*Dun Spiridione Penza*





*L-altar maġġur tal-knisja ta' Marija Addolorata armat għall-festa titulari*



*L-orkestra San Andrea ta' Ħal Luqa li kienet tipparteċipa fil-festi interni tad-Duluri*



*Dettall tal-altar maġġur tal-knisja tad-Duluri armat għall-festa titulari*



*L-istatwa ta' Marija Addolorata ħierġa f'jum il-festa titulari mill-knisja ddedikata lilha. Fin-nuqqas ta' dawl elettriku, il-kolonni jidhru armati bit-tazzi taż-żejt*





*Parti mill-folla fit-toroq madwar il-knisja tad-Duluri. Tixhed il-popolarità li kienet tgawdi din il-festa*



*Parti min-nar illi kien jinħaraq fil-festa ta' Marija Addolorata*



*Bosta nies fil-Bajja s-Sabiħa f'jiem il-festa titulari ta' Marija Addolorata*



*Ritratt mill-Bajja s-Sabiħa bil-knisja parrokkjali tal-Madonna tad-Duluri fl-isfond*





*L-Isqof Pietru Pace li fi żmien l-Episkopat tiegħu, Birżebbuġa twaqqfet parroċċa*



*Dun Karm Bugelli mal-ewwel parruċċani Birżebbuġin*



*Parti mid-Digriet illi jħabbar it-twaqqif tal-parroċċa tad-Duluri f'Birżebbuġa*



PIETRO PACE

PER GRAZIA DI DIO E DELL' APOSTOLICA SEDE

ARCIVESCOVO DI RODI VESCOVO DI MALTA

Alla Medesima S. Sede Immediatamente Soggetto

DEL SANTISSIMO SIGNORE NOSTRO PIO PP. X.

Prelato Domestico

etc. etc. etc.

Ven. Fratelli e Figli carissimi nel Signore, Capitolo, Clero e Popolo, Salute e Benedizione



*Il-Ġostra li kienet issir fil-festa ta' Birżebbuġa*



*It-tiġrijiet tad-dgħajjes illi kienu jsiru fil-festa titulari*



*It-tqegħid tal-ewwel ġebla tal-knisja parrokkjali l-ġdida*



*Il-kwadru titulari ta' Marija Addolorata li kien jinsab fil-knisja parrokkjali tad-Duluri. Illum jinsab miżmum b'għożża fl-uffiċċju parrokkjali*





*L-Isqof Mauro Caruana li rrakkomanda li l-knisja l-ġdida tissemma għal San Pietru Appostlu*



*Il-Kappillan Dun Anġ Fenech*





*L-Isqof Mauro Caruana dakinhar tat-tqegħid tal-ewwel ġebla tal-knisja parrokkjali l-ġdida*



*L-art magħżula fejn kellha tinbena l-knisja parrokkjali l-ġdida*



*Fażi mill-bini tal-knisja parrokkjali l-ġdida, iddedikata lil San Pietru Appostlu*



*Il-Bajja s-Sabiħa f'nofs is-seklu Għoxrin*





*Fażi oħra mill-bini tal-knisja parrokkjali ddedikata lil San Pietru Appostlu*



*Purċissjoni tal-festa titulari ta' San Pietru Appostlu meta f'Birżebbuġa ma kienx hemm statwa titulari. Il-purċissjoni kienet issir biss bir-relikwa*



*Il-festa ta' San Pietru Appostlu fil-bidu tagħha*



*L-ewwel statwa ta' San Pietru Appostlu, nhar id-29 ta' Diċembru 1947 tiela' minn Triq Birżebbuġa lejn il-knisja parrokkjali akkumpanjata mill-poplu ta' Birżebbuġa u l-Banda Santa Katarina taż-Żurrieq*






*Carmelo Axiaq (ta' Seqra)*



*L-ewwel statwa titulari ta' San Pietru Appostlu ħierġa mill-knisja parrokkjali f'Jum il-Festa Titulari*





*Il-knisja parrokkjali wara li sar l-altar maġġur preżenti*



*Il-Kappillan Dun Mikiel Spiteri*



*Mro Lorenzo Gonzi – Maestro di Cappella*





*Mro Frankie Diacono – Maestro di Cappella*



*Parti min-nar illi kien jinħaraq għall-festa ta' San Pietru Appostlu*



*Mro Carlo Diacono – il-kompożitur tal-antifona Solve Jubente Deo li damet tiġi esegwita sal-1978*





*Il-miġja tal-istatwa titulari ta' San Pietru Appostlu f'Birżebbuġa fl-1959*



*Parti mill-knisja parrokkjali l-ġdida armata għall-festa ta' San Pietru. Jidher l-altar maġġur illi ġie trasportat mill-knisja parrokkjali l-antika*



*Il-Banda L'Unione ta' Ħal Luqa, immexxija mill-aħwa Gavino u Ferdinando Camilleri li kienet tipparteċipa fil-festi esterni tad-Duluri*





*Ferdinand Stuflesser, l-iskultur tal-istatwa titulari ta' San Pietru*



*Waħda mill-ewwel purċissjonijiet bl-istatwa titulari ta' San Pietru Appostlu*





*Dun Karm Frendo*



*Dun Karm Frendo merfugħ fuq l-ispallejn waqt il-briju tal-marċ ta' filgħodu*



*Il-wasla tal-istatwa titulari ta' San Pietru Appostlu mill-induratura fl-1974*



*Waħda mit-translazzjonijiet tal-festa titulari fi żmien il-parrokat tal-Kappillan Minuti*



*L-istatwa titulari l-antika ta' San Pietru waqt il-ħruġ tal-vara min-niċċa fl-1997 meta tfakkar il-50 anniversarju mill-miġja tagħha f'Birżebbuġa*



*Dehra tax-xatt tal-Bajja s-Sabiħa snin ilu*





# 2

# X'WASSAL SABIEX F'BIRŻEBBUĠA TITWAQQAF IT-TIENI SOĊJETÀ MUŻIKALI

## SFOND STORIKU

Fl-1957 twaqqfet l-ewwel entità mużikali f'Birżebbuġa, il-Banda San Pietru. Ħdejn irħula u bliet oħra, l-1957 hija data pjuttost riċenti, meta wieħed iqis illi wħud mis-soċjetajiet mużikali kienu waslu sabiex jiċċelebraw il-100 sena mit-twaqqif uffiċjali tagħhom. Imma meta wieħed jieħu perspettiva tal-lokal ta' Birżebbuġa, illi twaqqaf parroċċa awtonoma fl-1913, bil-festa ta' San Pietru tibda tiġi ċċelebrata fl-1937, l-1957 hija biss għoxrin sena wara l-bidu tal-festa Petrina, u għalhekk, l-1957 f'dan il-kuntest hija pjuttost kmieni fl-iżvilupp tal-festa titulari; xi ħaġa li turi li l-poplu ta' Birżebbuġa kellu x-xewqa li jkabbar b'mod estern il-festa titulari tal-Appostlu San Pietru.

Lejn l-aħħar tas-snin sittin, il-Banda San Pietru għamlet xi snin wieqfa, madankollu reġgħet bdiet topera fil-bidu tas-snin sebgħin. Kien żmien fejn f'Birżebbuġa kien hawn ukoll il-Kumitat tal-Festa, illi kien l-entità responsabbli mill-organizzazzjoni tal-festa esterna kollha. Il-banda tal-lokal, kienet tkun mistiedna minn dan il-kumitat sabiex tipprovdi s-servizzi tagħha, bħalma kienu jkunu l-baned ta' barra r-raħal. Dan il-mudell għadu jitħaddem fost l-oħrajn fil-festa ta' San Lawrenz, il-Birgu u fil-festa ta' San Ġorġ, Ħal Qormi. Dan il-kumitat kien immexxi mill-Kappillan tal-parroċċa ta' Birżebbuġa, illi dak iż-żmien kien Dun Ġużepp Minuti. Il-kumitat kien jissussidja għal parti sostanzjali mill-ispejjeż tas-servizzi li kienet twettaq il-Banda San Pietru.

Fl-ewwel snin mit-twaqqif tagħha, il-Banda San Pietru kienet iddoqq biss is-Sibt, Lejlet il-Festa Titulari. Kien fl-1979 illi f'Birżebbuġa kien hawn il-Kappillan Dun Karm Frendo li sadanittant beda jmexxi anke l-Kumitat tal-Festa li wera x-xewqa li jibda jsir il-marċ tal-Ġimgħa, it-Tielet Jum ta' Tridu u anke l-marċ tal-Ħadd filgħodu. Il-Kumitat tal-Festa, ladarba żied is-servizzi mużikali, żied ukoll il-ħlas lill-Banda San Pietru li kienet mistiedna sabiex tagħmel dawn is-servizzi ġodda hi.

### JIBDA JBERRAQ

Għall-ħabta tas-sena 1986, meta l-Kappillan kien Dun Pawl Buttigieg, il-Kumitat tal-Banda San Pietru kiteb lill-Kumitat tal-Festa sabiex minflok Lm500, jibda jitħallas Lm600 peress illi żdiedu l-prezzijiet tal-bandisti. Il-Kumitat tal-Festa ħass illi ma kellux iżid Lm100 u għalhekk, il-kumitat tal-Banda San Pietru kien lest illi jħassar il-marċ ta' filgħodu. L-aħbar xterdet mal-erbat'irjieħ ta' Birżebbuġa, u ż-żgħażagħ tal-Azzjoni Kattolika, illi kienu jorganizzaw il-briju mal-marċi, ġabru Lm100 u għaddewha lill-Banda San Pietru sabiex il-marċ ta' filgħodu jkun jista' jsir bħas-soltu. Mis-sena ta' wara, il-Kumitat tal-Festa qabad u żied is-somma għal Lm600 mill-ewwel.

Minn hemmhekk, is-sitwazzjoni bejn il-Kumitat tal-Festa fuq naħa u l-każin tal-Banda San Pietru fuq in-naħa l-oħra bdiet, kulma jmur, tmur lura. F'dan iż-żmien, il-kumitat tal-banda kien responsabbli biss mill-organizzazzjoni u l-formazzjoni tal-banda, u għalhekk, il-briju, ir-rotot, il-ħinijiet, ix-xiri u l-ħruq tan-nar kif ukoll l-istatwa li tintuża fid-dimostrazzjoni tat-Tielet Jum ta' Tridu kienu kollha propjetà tal-Kumitat tal-Festa, u għalhekk tal-parroċċa u mhux tal-każin tal-banda. La darba semmejna l-logħob tan-nar, anke dak in-nar illi kien jinħaraq minn fuq il-bejt tal-każin tal-banda, kien jitħallas mill-Kumitat tal-Festa! Sa dan iż-żmien, xi membri fil-Kumitat tal-Festa kienu jkunu l-istess nies illi jokkupaw pożizzjoni fil-kumitat tal-Banda San Pietru, madankollu, fid-dawl illi bdiet tiżdied it-tensjoni bejn iż-żewġ entitajiet, il-kumitat tal-Banda San Pietru kien emenda l-istatut sabiex min ikun parti mill-Kumitat tal-Festa ma jiffurmax parti mill-Kumitat tal-Banda, u viċi-versa. Dan il-pass wassal għal iktar tensjoni, u l-qasma bejn iż-żewġ kumitati bdiet tinħass. Dan wassal ukoll sabiex il-Kumitat tal-Festa, l-organizzatur prinċipali tal-festa jsib post alternattiv sabiex il-logħob tan-nar jinħaraq minnu ħalli ħadd ma jaħseb illi dak in-nar jitħallas mill-Banda San Pietru.

### DEMM ĠDID FIL-BANDA SAN PIETRU

F'dan iż-żmien feġġew żewġ uċuh ġodda fil-kumitat tal-Banda San Pietru, Anthony Camilleri li nħatar Kaxxier u l-assistent tiegħu, Jason Vella. Magħhom bdew jiffrekwentaw il-każin tal-banda numru sabiħ ta' żgħażagħ. F'dan iż-żmien, il-Banda San Pietru ċċelebrat għeluq it-tletin sena mit-twaqqif tagħha peress illi ħames snin qabel, f'għeluq il-25 sena ma setgħetx tagħmel dan minħabba xogħlijiet strutturali. Minkejja dan kollu, il-pika bejn il-Kumitat tal-Festa u l-kumitat tal-Banda San Pietru baqgħet tinħass. Barra minn hekk, fl-1987 saret l-Elezzjoni Ġenerali u demokratikament kien hemm bidla fit-tmexxija governattiva ta' Malta. Xi dilettanti tal-festa ħassew illi ċ-ċelebrazzjonijiet tat-tletin sena kienu xprunati minn mottiv politiku, u għalhekk kien hemm min ħassu urtat.

### IL-MARĊ TA' FILGĦODU 1988

Fi Triq Birżebbuġa, it-triq fejn illum hemm il-każin 'Ġawhra San Pietru', dak iż-żmien magħrufa bħala 'Id-Dar tat-Tabib' kien isir l-eqqel tal-briju waqt il-marċi brijużi. Dan jagħmel sens minħabba li ħafna mill-apparat tal-briju kien ikun fis-sede tal-Azzjoni Kattolika, li anke kellha armar apposta tas-sede tagħha. Il-partitarji li kienu qegħdin jagħmlu l-briju xtaqu li l marċ jibqa' għaddej wara s-1.00pm u ddeċidew illi jintefgħu mal-art ħalli l-banda tissokta ddoqq u



titla' fil-pjazza ħalli jintemm il-marċ bħas-soltu. Madankollu, it-tmexxija tal-Banda San Pietru ddeċidiet illi l-marċ jitwaqqaf hemmhekk fis-13:00, skont il-ħin miftiehem, u dan wassal sabiex il-marċ ma jasalx fil-pjazza. F'dan il-mument inqala' inkwiet u protesti kbar, b'numru ta' żgħażagħ ikomplu jipprotestaw fil-każin tal-Banda San Pietru. Kollha kemm huma, ġew sospiżi minn membri tal-Banda San Pietru.

### IL-75 ANNIVERSARJU MIT-TWAQQIF TAL-PARROĊĊA – IL-QIEGĦA TKOMPLI TISĦON

Madwar xahar wara, nhar id-9 ta' Settembru 1988, il-parroċċa ta' Birżebbuġa organizzat festi speċjali fl-okkażjoni tal-75 sena mit-twaqqif tagħha. Fost l-oħrajn sar Pontifikal mill-Arċisqof Ġużeppi Mercieca, u l-parroċċa stiednet lill-Banda San Pietru, bħala l-banda waħdanija tal-lokal sabiex tagħmel marċ mat-toroq tal-parroċċa f'din l-okkażjoni. Diversi dilettanti bdew jappellaw sabiex jindaqq l-Innu Popolari lil San Pietru f'dan il-jum speċjali, bid-deċiżjoni tkun illi dan ma jindaqqx. Iż-żgħażagħ, għal darba oħra ma marrux jakkumpanjaw lill-banda bi protesta, u baqgħet iddur mat-toroq waħidha iżda lejn l-aħħar parti tal marċ marru l-pjazza u ntefgħu fuq iz-zuntier ikantaw l-innu popolari. Sabiex tkun ikkalmata s-sitwazzjoni, iż-żagħżugħ Alexander Caruana mar ikellem lil Ċikku Schembri s-Sagristan sabiex ikellmu lis-Segretarju tal-Banda San Pietru, li dak iż-żmien kien Martin Zammit sabiex il-banda ddoqq l-Innu Popolari lil San Pietru Appostlu. Dan mar jistaqsi lis-Surmast Direttur Mro Frank Glaea li aċċetta li jindaqq.

### MOVIMENTI LEĠITTIMI GĦAL TIBDIL FIL-BANDA SAN PIETRU

Is-sitwazzjoni baqgħet ma tjibitx. Biex jiżdied il-melħ fuq il-ferita nqalgħet kwistjoni bejn il-Kaxxier Anthony Camilleri u l-kumplament tal-kumitat. Camilleri kien iġib lil ħatnu jdoqq il-kurunetta bla ħlas, filwaqt illi s-Segretarju Martin Zammit kien iġib qarib tiegħu li kien jitħallas. Camilleri saħaq illi t-tnejn ma kellhomx jitħallsu, u l-kumitat ma kienx qabel miegħu. B'hekk, Anthony Camilleri rreżenja minn Kaxxier, u hekk għamel ukoll l-assistent tiegħu Jason Vella. Min-naħa tiegħu, Anthony Camilleri beda jippjana sabiex jissieħbu membri ġodda u b'hekk jinbidel il-kumitat preżenti.

### IL-FESTA 1989

Wara l-festa 1988 diversi persuni minn Birżebbuġa avviċinaw lil Alexander u ħuh Joseph Caruana sabiex jidħlu fil-kumitat tal festa. Dan kien żmien meta l-festi esterni f'Malta u Għawdex bdew jikbru u minflok fuq bażi ta' tlitt ijiem bdew jinfirxu fuq iktar ġranet. U dan kien il-ħsieb ta' Alexander għall-festa ta' Birżebbuġa, minkejja li kien jaf illi se tkun biċċa xogħol diffiċli.

Għall-ħabta ta' Frar 1989, numru ta' membri tal-Kumitat tal-Festa bdew jiġbru bieb, bieb għall-festa. Meta Alexander Caruana mar iħabbat l-ewwel bieb fi Triq is-Sebħ, fetħet mara u qaltlu 'għall-envelopp tiġu imma la bozoz u lanqas baned ma tagħmlulna'. Kollu mistħija ma kienx jaf x'se jaqbad jgħidilha. Kien mar ikellimha wkoll Ċikku s-Sagristan; madankollu minn diversi bibien oħra ntqal l-istess messaġġ. Id-dilettanti marru lura d-dar imdejqin u bi ħsieb illi jaraw x'jista' jsir sabiex il-festa titjieb u tilħaq naħat oħra li ma kinux soltu jintlaħqu.

Alexander Caruana ħa l-inizjattiva u kellem lil ħuh Joseph Caruana, Jason Vella u Joseph Pace sabiex jibdew jiġbru l-fondi u jsir marċ brijuż f'dawn l-inħawi tal-Papa fit-Tieni Jum ta' Tridu. Il-Kumitat tal-Festa ma sab l-ebda oġġezzjoni li jsir dan il-ġbir, madankollu, Alexander Caruana jsostni li l-Kappillan Dun Pawl Buttigieg beda jaqtagħlu qalbu li mhux se jiġbor biżżejjed fondi, b'Caruana jserraħlu rasu li jekk ma jiġborx il-fondi kollha, il-kumplament joħroġhom hu. Anthony Camilleri sema' bdin l-inizzjattiva u bagħat għal Alexander Caruana u minkejja d-diżgwid illi kellu fuq bażi personali mal-Banda San Pietru, dan issuġġerixxa li xorta tkun mistiedna l-banda tal-lokal 'għax in-nies bil-banda tal-post jieħdu gost'. Caruana mar ikellem lis-Segretarju Martin Zammit illi mill-ewwel aċċetta l-istedina u talab illi tintbagħat ittra lill-Kumitat ħalli l-affari ssir b'mod formali. Il-ħsieb oriġinali kien illi l-marċ jintemm fi Triq San Filippu, madankollu, ix-xewqa tal-kumitat tal-Banda San Pietru kienet illi l-marċ jispiċċa quddiem il-knisja u jekk jibqa' xi spejjeż jinħarġu mill-istess għaqda. Il-marċ sar u kien suċċess kbir. Mhux biss inġabru l-ispejjeż kollha tal-marċ imma bil-flus żejda li kienu nġabru, inxtraw numru kbir ta' sufarelli li nħarqu waqt il-marċ speċjalment fi Triq San Filippu u fil-pjazza. Fl-istess sena, f'Jum il-Festa filgħaxija, wara d-dħul tal-purċissjoni u l-Barka Sagramentali, inqalgħu xi bandisti b'mod privat, uħud minnhom minn Marsaxlokk sabiex għall-ewwel darba jsir il-Marċ tal-Aħħar. L-inizjattiva kienet ta' Spiridione Camilleri, Peter Cassar u xi individwi oħra. Din l-inizjattiva ssoktat iżżid l-entużjażmu sabiex il-festa tikber.

### JITKOMPLEW IT-TENTATTIVI FIL-BANDA SAN PIETRU – JIRRIŻULTAW FIN-NEGATTIV

Anthony Camilleri baqa' jħeġġeġ lin-nies sabiex jidħlu membri fil-Banda San Pietru, bis-sitwazzjoni tiegħu personali mal-istess soċjetà mużikali ma tirranġax ruħha. Wieħed mill-membri l-ġodda kien Alexander Caruana, li min-naħa tiegħu kien għad ma kellux tmintax-il sena u għalhekk ma setax ikun aċċettat bħala membru, madankollu b'rikonoxximent talli ġabar għall-marċ tal-Ħamis, wegħduh illi se jaċċettawh xorta waħda. F'dan iż-żmien, l-istess Caruana beda jitgħallem il-mużika fl istess kazin. F'dan iż-żmien ukoll, ġie ikkuntattjat minn Anthony Camilleri sabiex jikkontesta għal Segretarju tal-Banda San Pietru, iżda hu ma aċċettax minħabba li kien għadu żgħir u li kellu rispett kbir lejn is-Segretarju tal-Banda San Pietru, Martin Zammit , illi min-naħa tiegħu, bħala kollega anke fuq il-post tax-xogħol kien jgħallmu diversi affarijiet sabiex meta jirtira, jieħu l-kariga hu. Kelma li toħroġ mis-sinna timla dinja, u għalhekk, xterdet l-aħbar illi Alexander Caruana se jikkontesta lil Martin Zammit fis-Seduta Ġenerali ta' Jannar 1990.

### KLAWSOLA ĠDIDA FL-ISTATUT TAL-BANDA SAN PIETRU – MA TKUNX APPROVATA MIS-SEDUTA ĠENERALI

Fis-sena 1988/1989 kien inqala' xi diżgwid bejn il-Kappillan Dun Pawl Buttigieg u ż-żagħżugħ Alexander Caruana, bir-raġuni prinċipali tkun in-nuqqas ta' qbil għat-tkabbir tal-festa esterna. Caruana xtaq illi fil-Kumitat tal-Festa jitwaqqaf Grupp Żgħażagħ tal-Armar, madankollu l-Kappillan Buttigieg ma approvax dan il-grupp. Id-diżgwid ġieli sar ukoll fis-sagristija b'darba minnhom, Alexander jgħid lill-Kappilan li jekk ma jitħalliex jagħmel dan il-grupp, iwaqqaf banda ġdida. Aneddotu ieħor kien meta nhar it-22 ta' Frar, il-Kappillan Buttigieg ma ħalliex tinħaraq il-musketterija minn fuq il-bejt tal-knisja parrokkjali, b'numru ta' dilettanti jaħarquha minn fuq iz-zuntier. Wara l-festa 1989, illi kienet l-aħħar festa li rat il-parteċipazzjoni tal-Banda San Pietru waħedha, Alexander Caruana beda jiffrekwenta l-każin tal-banda, u diversi membri bdew iħajruh jikkontesta għall-kumitat. Darba fost l-oħrajn, il-Kaxxier talbu lura l-istatut illi kien tah xi ġimgħa qabel. Caruana għamel kif mitlub il-ġimgħa ta' wara, u ġimgħa wara reġa' tahulu lura b'karta mwaħħla mal-qoxra fuq ġewwa bit-titlu 'Emendi u Addendi għall-Istatut'. Minkejja li din kellha l-firma tal-uffiċjali tas-soċjetà, la kellha data u lanqas saret Laqgħa Ġenerali Straordinarja kif suppost isir sabiex ikun approvati l-emendi u l-addendi mill-membri. Fost l-emendi kien hemm illi biex membru jikkontesta għall-kumitat tal-Banda San Pietru jrid ikun ilu mill-inqas sena kontinwa msieħeb. Caruana ħassu offiż, għax filli kkuntattjat sabiex jikkontesta għal membru fil-kumitat u filli jingħalaqlu l-bieb. Ħass illi għamlu dan il-pass sabiex hu żgur ma jikkontestax għal Segretarju minkejja li Caruana qatt ma kellu dan il ħsieb. Għalhekk mar ikellem lil Anthony Camilleri li ħeġġu sabiex ma jaqtax qalbu u jibqa' jaħdem ħalli t-tibdiliet li hemm bżonn isiru fil-Banda San Pietru, ikunu jistgħu jsiru.

F'dan il-perjodu bdew jitwaqqfu diversi baned ġodda f'Malta. Fost dawn insemmu l-Banda Sant'Antnin ta' Birkirkara (1983) u l-Banda Anici ta' Ħal Qormi (1988), iż-żewġ baned tal-Kalkara, il-banda tal Fgura, u għalhekk, meta mar ikellem lil Anthony Camilleri, Alexander Caruana semma jekk f'Birżebbuġa jistax isir l-istess. Camilleri qallu li din hija ħaġa diffiċli u aħjar li kieku Birżebbuġa ma tasalx sa hemm. Camilleri kien ilu involut fil-Kumitat tal-Banda u kellu esperjenza vasta dwar kif għandha titmexxa soċjetà mużikali u kif iġġib il-fondi meħtieġa. Min-naħa tiegħu, Caruana ma qal lil ħadd dwar kif ħassu urtat u meta ġie mistoqsi għaliex beda jibred u qallu dwar l-istorja tal-istatut, il-membru li staqsieh, minkejja li kien membru tal-kumitat tal-Banda San Pietru, lanqas kien jaf x'seħħ u offra postu lil Alexander Caruana, illi min-naħa tiegħu ma aċċettax għax ma kien għad fadallu ebda xewqa.

### IL-5 TA' DIĊEMBRU 1989 – IL-LAQGĦA FIL-KAROZZA TAL-LINJA

Kellu jkun it-Tlieta 5 ta' Diċembru 1989 meta fi triqithom għax-xogħol fil-karozza tal-linja ltaqgħu Angelo Cutajar u Alexander Caruana li kien sejjer l-iskola ghax dak iż-żmien kien apprentist it-Tarzna u kien jattendi wkoll it-Technical Institute ta' Kordin. Angelo Cutajar staqsa lil Alexander jekk jafx x'kien ġara fil-jum ta' qabel, b'Caruana jaħseb illi staqsih dwar traġedja li kienet seħħet fit-Tarzna. Cutajar saħaq illi kien qed jitkellem dwar it-tkeċċija ta' Anthony Camilleri minn membru tal-Għaqda Mużikali San Pietru. F'dan il-waqt, Caruana reġa' wera x-xewqa ma' Cutajar għall-banda l-ġdida u min-naħa tiegħu, Angelo Cutajar ħatfu fil-kelma. Cutajar mar ma' ħuh Raymond ikellem lil Anthony Camilleri li talabhom sabiex dakinhar stess xis-7.00pm imorru jkellmuh flimkien ma' Alexander Caruana fil-ħanut tiegħu fi Triq Sant'Andrija. L-ewwel persuni li kienu bil-ħsieb biex jiffurmaw każin ġdid kienu Anthony Camilleri, l-aħwa Angelo u Raymond Cutajar, l-aħwa Alexander u Joseph Caruana, Jason Vella u Michael Muscat, illi dan tal-aħħar ma kienx wera x-xewqa li jkun parti mill-Kumitat Proviżorju. Anthony Camilleri wissa lil dawn l-ewwel membri li kull bidu huwa diffiċli u li se jkollhom jagħmlu ħafna sagrifiċċji.

### L-14 TA' DIĊEMBRU 1989 – L-EWWEL LAQGĦA TAL-KUMITAT PROVIŻORJU

Mill-5 ta' Diċembru, l-ewwel membri li kellhom jibqgħu magħrufa bħala l-fundaturi tas-Soċjetà

Filarmonika San Pietru Banda Birżebbuġa bdew bil-ħidma tagħhom sabiex isibu l-membri biex jissieħbu fis-soċjetà l-ġdida. Kien żmien illi l-kompjuters fid-djar kienu xi ħaġa rari, u għalhekk l-ewwel posters kien għamilhom Jason Vella bl-istencil bil-kliem *Se titwaqqaf banda ġdida f'Birżebbuġa – dettalji aktar tard*. Sal-Ħadd ta' wara, aktar minn 100 membru kienu ssieħbu mas-soċjetà. Is-Sur Camilleri kien xtaq illi Alexander Caruana jkun l-ewwel Segretarju u Jason Vella l-ewwel Kaxxier tas-soċjetà. Minkejja li kienu għadhom żgħar kien wegħidhom l-għajnuna tiegħu. Fl-14 ta' Diċembru saret l-ewwel laqgħa tal-Kumitat Proviżorju fil-fond 46, "Antmary Flats", Flat 2, Triq San Ġużepp, Birżebbuġa. Dan il-fond huwa propjetà ta' Anthony Camilleri. Fost l-oħrajn inħatret kummissjoni biex tibda tipprepara l-istatut. Sadanittant, il-Kumitat Proviżorju beda jipprepara l-isem, l-arma u fuq suġġeriment ta' Grazio Pullicino ġie avviċinat Michael Bugelli, Żabbari li kien jokkupa l-kariga ta' Assistent Surmast Direttur tal-Għaqda Mużikali San Mikiel sabiex ikun l-ewwel Surmast Direttur tal-Banda Birżebbuġa.

Ġie deċiż ukoll illi jsiru avviżi fuq il-ġurnali dwar it-twaqqif ta' banda ġdida f'Birżebbuġa. Dan kellu jservi ta' avviż għall-qarrejja dwar dan l-iżvilupp. L-avviżi ġew ippubblikati fil-ġurnali tal-Ħadd 24 ta' Diċembru 1989. Kif deher dan l-avviż, il-Kumitat tal-Banda San Pietru kiteb ittra ta' risposta fil-ġurnali tal-Ħadd 31 ta' Diċembru 1989. B'din l-ittra wrew li kienu lesti li jieħdu azzjoni kontra min kien qed jaħdem għat-twaqqif ta' banda ġdida.

Dakinhar tal-Ħadd 31 ta' Diċembru, bandisti tal-Banda San Pietru, inkluż Alexander Caruana kellhom imorru jdoqqu Ħal Qormi f'servizz reċiproku mal-Banda Anici ta' Ħal Qormi peress illi ż-żewġ baned kellhom l-istess Surmast Direttur, Mro Frank Galea. Caruana kien għadu ma nforma lil ħadd mill-Banda San Pietru li hu kien se jieqaf mis-servizz tiegħu fi ħdan is-soċjetà. Ftit qabel mar jirkeb il-vann għal Ħal Qormi xi żgħażagħ fosthom Alex Azzopardi infurmaw lil Alexander Caruana dwar dak li kien ġie ppubblikat. Kif wasal lura Birżebbuġa, Caruana rritorna l-beritta li kienu silfuh għax qalilhom li se jagħmel waħda hu. Nenu Busuttil u s-Surmast Direttur Mro Frank Galea dehru biċ-ċar li kienu jafu x'kien qed jiġri f'Birżebbuġa, u staqsew lil Alexander jekk hux se jerġa' jsir il-marċ tal-Ħamis. Caruana ma kkommettiex ruħu u talbuh sabiex jekk se jsir ifittex jinfurmahom ħalli jinfurmaw lill-bandisti. Mill-każin, Caruana baqa' sejjer l-Azzjoni Kattolika u ra l-ittra ppubblikata. Il-partitarji tal-banda l-ġdida, b'konvinzjoni minn dak li kienu qegħdin jagħmlu, telgħu l-pjazza, qalb il-karozzi għaddejjin u wrew li ma kellhom ebda diffikultà jew biża' li jaffaċċjaw il-ġustizzja għax ma kienu qegħdin jagħmlu xejn ħażin. Minħabba din il-manuvra kienu ntbagħtu l-pulizija fid-djar ta' dawn iż-żgħażagħ biex ibeżżgħuhom wara li kien sar rapport mill-Kumitat tal-Banda San Pietru madankollu l-Kumitat Proviżorju ma qatax qalbu u kompla għaddej bil-pjanijiet.

Minkejja l-allegazzjonijiet kollha, ir-raġunijiet tat-twaqqif tal-banda l-ġdida kienu dawk elenkati f'dan il-kapitlu u n-nuqqas ta' sforz mill-Banda San Pietru għall-festa titulari, dwar il-mod kif kienu trattati d-dilettanti tal-festa u tan-nar min-naħa tal-banda l-antika.

## DISKUSSJONIJIET FIL-KUMITAT PROVIŻORJU

Tajjeb illi wieħed jagħti ħarsa wkoll lejn xi diskussjonijiet illi kienu għaddejjin fil-Kumitat



Proviżorju f'dan iż-żmien. L-ewwel diskussjoni kienet dwar l-isem illi se jingħata lis-soċjetà. Fost l-ismijiet proposti kien hemm Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa, Għaqda Mużikali Birżebbuġa u Għaqda Mużikali 22 ta' Frar. Diskussjoni oħra kienet dwar il-kulur illi se tibda tħaddan il-banda l-ġdida. Wieħed mis-suġġerimenti kien illi dan ikun l-ikħal bħala l-kulur ta' Birżebbuġa, u peress illi l-isem tal-banda kien se jkun għal Birżebbuġa kien hemm qbil illi għalkemm kienet idea tajba, imma ma ridux illi jkun hemm xi assoċjazzjoni politika, u għalhekk ingħażel l-isfar bħala l-kulur tal-Papa, u għalhekk b'referenza diretta lejn San Pietru Appostlu, l-Ewwel Kap tal-Knisja. Jason Vella, Joseph Caruana u Alexander Caruana ppreżentaw ukoll disinn għall-arma uffiċjali, bid-disinn magħżul ikun dak ta' Alexander Caruana. Mal-arma kien hemm żewġ iljuni, u minħabba dan il-fatt, Taddeo Agius kien issuġġerixxa li l-laqam ikun *Tal-Iljun*.

## IL-ĦADD 14 TA' JANNAR 1990 – IL-JUM TAT-TWAQQIF TAL-BANDA BIRŻEBBUĠA

Wara lejl sħiħ ta' maltemp u għodwa ta' xita, fil-*Lido Hall*, fi Triq San Edwardu saret l-ewwel Laqgħa Ġenerali. Joe Schembri, magħruf bħala *tat-Talkies* kien lest illi jislef din is-sala lill-Kumitat Proviżorju sabiex fiha jsir it-twaqqif uffiċjali ta' dik illi llum hija Soċjetà Filarmonika San Pietru Banda Birżebbuġa A.D. 1990. Ġemgħa ta' nies illi jħobbu lil Birżebbuġa u l-festa tagħha attendiet għal din il-laqgħa storika u b'akklamazzjoni u ċapċip kbir laqgħet it-tħabbira uffiċjali li Birżebbuġa issa għandna l-banda tagħha. Din kienet l-ewwel laqgħa, id-destin kien miktub... tal-Iljun, il-Banda Birżebbuġa, l-Isfar u l-Aħdar, dak kollu li jgħaqqad lill-poplu ta' Birżebbuġa wara soċjetà waħda, għall-ġid tal-lokal u tal-festa ta' San Pietru Appostlu.[1]

1 Dan il-kapitlu nkiteb wara intervista li saret ma' wieħed mill-fundaturi, illum il-President tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, Alexander Caruana u b'referenza lejn il-pubblikazzjoni *Minn Qalb l-Iljuni* (2015); *Xi Episodji Interessanti li Ġraw f'Birżebbuġa u li Kkontibwew Biex Titwaqqaf is-Soċjetà Tagħna 25 Sena Ilu*

*Waħda mill-purċissjonijiet bl-istatwa ta' San Pietru*





*Il-purċissjoni ta' Marija Addolorata fl-1988 kienet ħarġet mill-ewwel knisja parrokkjali*



*Il-Kappillan Dun Pawl Buttigieg*



*Il-Konsagrazzjoni tal-Qniepen nhar id-19 ta' Lulju 1969*



*Ritratt tal-Bajja s-Sabiħa lejn nofs is-Seklu Għoxrin*



*Ritratt ieħor tal-Bajja s-Sabiħa meta kienet għadha differenti ferm mil-lum*



*Il-faċċata tal-Knisja Parrokkjali bl-annijiet 1913 u 1988 sabiex tfakkar għeluq il-75 sena mit-twaqqif tagħha*






*Ix-xatt ta' Birżebbuġa armat fil-bidu ta' Diċembru 1989 meta fuq il-baħar ta' Birżebbuġa sar is-summit bejn Bush u Gorbachev illi temm il-Gwerra Bierda. F'dak iż-żmien bdew l-ewwel movimenti sabiex titwaqqaf il-Banda Birżebbuġa*



*Parti minn risposta mibgħuta mill-Kumitat tal-Banda San Pietru fuq wieħed mill-ġurnali lokali*

# Banda ġdida

Sur Editur,

• B'referenza għall-avviż li deher fil-gazzetta tiegħek bid-data tal-Ħadd, 24 ta' Diċembru, 1989, dwar twaqqif ta' banda ġdida f'Birżebbuġa, il-Kumitat ta' l-Għaqda Mużikali San Pietru, Birżebbuġa jixtieq jistaqsi jekk hemmx skop ta' banda oħra, meta l-Banda San Pietru dejjem tat il-kontribut tagħha fil-festa tal-Patrun tagħha, kif ukoll f'diversi



qlajjiet foloz li qed jiġu ivvintati fuq l-Għaqda Mużikali San Pietru.

Il-Kumitat jiddikjara li fil-każin

*L-avviżi tat-twaqqif ta' banda ġdida mħabbrin fuq ġurnali lokali*

Ser titwaqqaf
**BANDA ĠDIDA F'BIRŻEBBUĠA**
Dettalji aktar tard

SE TITWAQQAF
BANDA ĠDIDA
F'BIRŻEBBUĠA
DETTALJI
AKTAR TARD

SE TITWAQQAF
BANDA ĠDIDA
F'BIRŻEBBUĠA
DETTALJI
AKTAR TARD



*Ittra mis-Segretarju tal-Banda San Pietru, Martin Zammit li dehret fuq il-ġurnal Il-Mument nhar il-Ħadd 14 ta' Jannar 1990*

# Għala banda oħra f'Birżebbuġa?

**Sur Editur,**

**B''riferenza għal avviżi li dehru fil-gazzetta tiegħek dwar twaqqif ta' banda ġdida f'Birżebbuġa, il-Kumitat tal-Għaqda Mużikali San Pietru jixtieq jistaqsi jekk hemmx skop ta' banda oħra, meta l-Banda San Pietru dejjem tat il-kontribut tagħha fil-festa tal-Padrun tagħna, kif ukoll f'diversi okkażjonijiet oħra.**

Il-Kumitat jixtieq jiġbed l-attenzjoni tal-qarrejja tiegħek li dan kollu ġej minn diversi persuni li ma ridux joqogħdu għad-dixxiplina kif inhi stipulata fl-istatut tal-Għaqda. Il-Kumitat jixtieq jagħmilha ċara li wara li kien hemm persuna li iffalsifikat firem ta' nies, dawn kienu preżentati lill-Kumitat bħala membri ġodda.

Fatt ieħor li l-Kumitat jixtieq isemmi hu dwar il-qlajjiet foloz li qed ikunu ivvintati dwar l-Għaqda Mużikali tagħna.

Il-Kumitat jiddikjara li fil-każin tal-Għaqda, il-politika dejjem tħalliet barra. Il-fatti juru li l-Għaqda tgawdi l-appoġġ minn kull ideal politiku. Dan il-fatt wieħed seta' jarah fil-ġranet tal-festa meta lill-Għaqda tagħna irċeviet stedina għal bibita miż-żewġ każini politiċi.

Fl-aħħarnett, il-Kumitat jixtieq jiddikjara li jekk il-gideb li qed jintqal jibqa' sejjer, l-Għaqda lesta tieħu passi legali ħalli tħares l-interessi tagħha.

**MARTIN ZAMMIT**
Segretarju
*Birżebbuġa*

*Korrispondenza lill-Editur ta' wieħed mill-ġurnali lokali mis-Segretarju Proviżorju Alexander Caruana*

Sur Editur,

B'riferenza ghall-ittra li dehret fil-gurnal tieghek bid-data tal-Hadd 31 ta'Dicembru,1989,bit-titlu"Banda Gdida f' Birzebbuga"ffirmata mis-Segretarju ta' l-Ghaqda Muzikali San Pietru, nixtieq ninfurmak li r-risposta naghtuwha aktar il-quddiem.

Alexander Caruana
Segretarju Provizorju

*Talba mill-Kumitat Proviżorju lill-Kappillan Dun Pawl Buttigieg sabiex il-Laqgħa Ġenerali tal-14 ta' Jannar issir fis-sala parrokkjali*

Dar Parrokjali,
Triq Kurat Fenech,
Birzebbuga.

GHAQDA MUZIKALI,
BIRZEBBUGA.
care off:14 St.Philip Str.
Birzebbuga.
15/12/89.

Sur Kappillan,

Kif nahseb illi ga smajt f'Birzebbuga qed tigi mwaqqfa ghaqda muzikali gdida, u nista'nghidlek ukoll li ser tibda tissejjah:"GHAQDA MUZIKALI BIRZEBBUG A".

Din il-gimgha ghamilna l-ewwel laqgha tal-kumitat ovizorju u tkellimna dwar il-laqgha generali ta'l-ghaqda.Id-data ta' din il-laqgha sejra tkun il-Hadd 14 ta'Jannar 1990 bejn id-disa'u nofs ta'filghodu u nofsinhar.Barra minhekk il-kumitat wera x-xewqa,dejjem jekk ikun possibli li din issir fis-Sala Parrokkjali.

Nitolbok twegibna mill-aktar fis jekk huwiex possibli li din il-laqgha issir fis-Sala Parrokjali jew le,peress li issa dahal iz-zmien u ahna rridu nibghatu c-cirkolari lill-membri malajr kemm jista'jkun.

F'isem l-ghaqda taghna nirringrazzjak bil-quddiem,

Inselli ghalik,
Dejjem tieghek,
A. Caruana
Alex Caruana.
Segretarju Provizorju.



*Ittra mingħand il-Kappillan Dun Pawl Buttigieg illi ma tistax issir laqgħa tas-soċjetà fis-sala parrokkjali*

PARROĊĊA SAN PIETRU
Tel: 871200 DOMUS CURIALIS, CURATE FENECH STREET, BIRŻEBBUĠA

RECEIVED 23 DEC 1989

Date: 20 ta' dicembru 1989

Alex Caruana
Segretarju Provizorju
Ghaqda Muzikali Birzebbuga
c/o 14, Triq S Filippu
B'Buga

Ghaziz Alex,

Nirringrazzjak li nfurmajtni bit-twaqqif ta' l-Ghaqda Muzikali Birzebbuga.

Rigward it-talba taghkom ghal- Laqgha Generali, ghandi ninfurmakom li mill-Hadd,14 ta' Jannar,ser jibda l-kors ta' Kana ghall-gharajjes fis-sala parrokkjali li jsir kull sena f'dan iz-zmien. Barra minn hekk hija policy taghna li s-Sala Parrokkjali ma tigix mislufa ghal attivitajiet bhal dawn minn ghaqdiet simili.

Jiddispjacini li din l-ewwel talba ma setghetx tigi milqugha.

Taghkom fi Kristu.

Dun Paul
kappillan

P.S.
Nawgura lilek u nitolbok twassal ukoll lil shabek xewqat ta' ferh, ghaqda u sliem f'dan iz-zmien tal-Milied u tul is-Sena l-Gdida.

*Avviż fuq il-ġurnal Il-Mument tas-7 ta' Jannar 1990 jistieden għall-attendenza fl-ewwel Laqgħa Ġenerali tas-Soċjetà*

AVVIŻ

Se ssir laqgħa fil-Lido Hall, Birżebbuġa fl-14 ta' Jannar 1990 fid-9.30 a.m. biex tiġi iffurmata l-Banda l-ġdida.

Min hu interessat ma għandux jonqos.

*Avviż fuq il-ġurnal It-Torċa tas-7 ta' Jannar 1990 jistieden għall-ewwel laqgħa ġenerali tas-soċjetà*

Ser issir laqgħa fil-Lido Hall, B'Buġa fl-14 ta' Jannar, 1990, fid-9.30 a.m. biex tiġi iffurmata il-banda l-ġdida. Min hu interessat ma għandux jonqos.



*Waħda mill-Korrispondenzi li kienu għaddejjin fil-gazzetti lokali lejn tmiem l-1989 u l-bidu tal-1990*

# Banda ġdida f'Birżebbuġa

Sur Editur, Birżebbuġa.

Rigward it-twaqqif ta' banda ġdida f'Birżebbuġa, nixtieq nagħti xi dettalji dwar x'hemm warajha.

In-nies li qegħdin wara din il-banda ġdida u li huma wħud minnhom magħrufin, jistgħu jiġu kklassifikati hekk:-

a) dawn imkeċċijin mill-Kumitat tal-Festa minħabba intransiġenzi u nuqqas ta' dixxiplina;

b) dawk imkeċċijin mill-każin tal-banda eżistenti minħabba attentat fuq is-sede ta' l-istess Soċjetà;

c) dawk li ilhom jippruvaw bla suċċess jinvolvu lill-banda eżistenti fil-ħdim illegali ta' logħob tan-nar;

d) dawk li tkeċċew mill-banda eżistenti wara ammissjoni bil-miktub dwar firem fuq dokumenti tal-istess soċjetà;

2) dawk li xtaqu jkunu bandisti mal-banda eżistenti iżda qatt ma setgħu jilħqu xi kwalità ta' livell; u

f) dawk li jmorru ma' kull riħ ġdid.

Nispera li f'Birżebbuġa ftit hemm minn dawn ta' l-aħħar, u naf li d-dettalji li ma tajtx jien, għalkemm nafhom sew, sejrin ikunu mxandrin ma jdumux fil-Laqgħa Ġenerali li jmiss ta' l-Għaqda Mużikali San Pietru.

Fil-fatt, diġà ġew imxandrin xi ftit dettalji fuq in-Notice Board ta' l-istess għaqda.

TAL-LAĦAM.

*Stedina lill-membri għall-ewwel laqgħa li saret fl-14 ta' Jannar 1990 u fiha twaqqfet l-Għaqda Mużikali Birżebbuġa*

GHAQDA MUZIKALI BIRZEBBUGA A.D.1990(Provizorja)

c/o 14,St.Philip Street,
Birzebbuga.

Cirkolari Numru 1/89 28/12/89

Ghaziz/a membru,

Inti taf bl-inizzjattiva li ttiehdet sabiex tigi mwaqqfa ghaqda muzikali gdida f'Birzebbuga.Taf ukoll bl-entuzjazmu u l-hegga kbira li hawn bhal-issa f'Birzebbuga biex tfittex titwaqqaf din l-ghaqda.Ghalhekk int mitlub/a li tattendi bi hgarek ghall-ewwel laqgha li sejra ssir nhar il-Hadd 14 ta' Jannar,1990 fid-9.30 a.m. fil-Lido Hall,Triq San Edwardu,B'Buga.

AGENDA: 1)Diskors mill-President Provizorju.

2)Diskors Amministrattiv mis-Segretarju Provizorju

3)Diskors Finanzjarju mill-Kaxxier Provizorju.

4)Hatra tal-Kumitat

5)Approvazzjoni ta'l-istatut ta'l-Ghaqda.

6)Approvazzjoni tas-Surmast Direttur ta'l-Ghaqda.

Alexander Caruana
Segretarju Provizorju.



*Il-Lido Hall minn barra*



*Ittra ta' ħajr lill-pittur Ġużeppi Darmanin għax-xogħol illi għamel fuq l-arma tas-soċjetà disinn ta' Alexander Caruana*

77,Pretty Bay,
Birzebbuga.

GHAQDA MUZIKALI
BIRZEBBUGA.
c/o 14,Triq San Filippu
Birzebbuga.
13/1/1990.

Ghaziz Sur G.Darmanin,

Qieghed niktiblek din l-ittra qasira f'isem il-kumitat Provizorju ta'l-GHAQDA MUZIKALI BIRZEBBUGA biex nirringrazzjak hafna talli inti ghogbok gentilment tiddisinjalna l-arma ta'l-ghaqda u tal-pacenzja kbira li hadt biex ghamiltilna dak li xtaqna.Nixtieq ngharfek ukoll li l-kumitat kollu ghogbitu u hekk ukoll nista'naccertak li se toghgob il-membri li nhar il-Hadd li gej se jarawha fil-laqgha generali.

Filwaqt li nibghat nselli ghalik, nixtieqlek kull gid u kull success ghall-futur,

Dejjem tieghek,

Alex Caruana,
Segretarju Provizorju.

*Il-garaxx illi kien il-ħanut tal-laħam ta' Anthony Camilleri fejn nhar il-5 ta' Diċembru ltaqgħu l-fundaturi*





*Ir-residenza 'Anthmary', Triq San Ġużepp, Birżebbuġa. F'dan il-post propjetà tal-familja Camilleri saru l-ewwel laqgħat fl-1989 u l-1990*



*Il-Kumitat Proviżorju*



*L-ewwel Kumitat Ċentrali mmexxi mill-President Anthony Camilleri, hekk kif maħtur nhar l-14 ta' Jannar 1990*





*Lista tal-Ewwel Kumitat Proviżorju u s-Surmast Michael Bugelli*

1. AXIAQ EMMANUEL:'Holly's Flats',Noqra Street,B'Buga.
Tel: /

2. ABDILLA RAYMOND:18.St.Andrew Street,B'Buga.
Tel:828507 Hanut:681919

3. CAMILLERI ANTHONY:35,St.Andrew Street,B'BUga.
Tel:828508 Hanut:828509

4.5.CARUANA ALEXANDER/JOSEPH:14,St.Philip Street,B'Buga.
Tel:682931

6,7,CUTAJAR ANGELO/RAYMOND:22,St.Vincent Street,B'Buga.
Tel:682501

8. FARRUGIA JOSEF:17,St.Andrew Street,B'Buga.
Tel:681501

9. GABARETTA PATRICK:'Bernardette',Triq 31 ta'Marzu,B'Buga.
Tel:682915

10. MANGION EMMANUEL:'Country Lodge',Tal-Papa Road,B'Buga.
Tel:829256

11.VELLA JASON:'Gawhra',Zurrieq Road,B'Buga.
Tel:682732

12.PACE JOSEPH:Flat 12,Block B,Goverment Housin Estate,B'Buga.
Tel:681252

13.PULLICINO GRAZIO:4"St.Michael",Triq San Guzepp,B'Buga.
Tel:682640

Mro MICHAEL BUGELLI :"Sacred Heart", Zabbar.
Tel:786455

*Anthony Camilleri, l-ewwel President tal-Għaqda Mużikali Birżebbuġa*





*Is-Surmast Direttur Michael Bugelli 1990*



*L-ewwel Assistent Surmast Direttur, Mro Joe L. Vella*





*Stedina mill-Kumitat Proviżorju lil Grazio Pullicino sabiex jingħaqad miegħu*

"St.Michael"
Triq San Guzepp,
Birzebbuga.

GHAQDA MUZIKALI
BIRZEBBUGA.
c/o 14.St.Philip Str
Birzebbuga.
1/1/1990.

Ghaziz Sur G.Puliccino,

Qieghed niktiblek din l-ittra qasira f'isem il-kumitat Provizorju ta'l-ghaqda muzikali l-gdida li kif nahseb ga smajt ser tibda'tissejjah GHAQDA MUZIKALI BIRZEBBUGA.

Qeghdin nibghatulek din l-ittra biex jekk inti trid tidhol membru fil-kumitat Provizorju.Ahna nafu kemm inti bniedem idejali ghal dan il-kumitat,minhabba li inti kont bandist,kont ukoll membru f'kumitati ohra tal-baned u bniedem li dejjem kont u ghadek interessat hafna fil-banda.Barra minhekk ahna nafu bix-xewqa kbira tieghek li tidhol membru f'dan il-kumitat.

Ghalhekk int mitlub tattendi ghall-laqgha tal-kumitat li jmiss,nhar il-Hamis 4 ta'Jannar 1990,f'AntMary Flats,Flat 2,Triq San Guzepp Birzebbuga,fis-7.30 p.m.

Nibghat nselli ghalik hafna,
Dejjem tieghek,
[signature]
Alex Caruana
Segretarju Provizorju

N.B.F'isem il-kumitat nitolbok biex izzomm kollox mistur l-aktar dwar il-post fejn qed isiru l-laqghat.Grazzi.

*Stedina mill-Kumitat Proviżorju lil J. Farrugia sabiex jinħatar President Onorarju 18 ta' Dicembru 1989*

"Maria Dolorosa"
Triq Sant'Anglu,
Birzebbuga.

GHAQDA MUZIKALI
BIRZEBBUGA.
Care off:14,Triq San Filippu.
Birzebbuga.
18/12/89.

Ghaziz Sur J.Farrugia,

F'Birzebbuga inti ga taf li qieghda titwaqqaf ghaqda Muzikali gdida li ser tibda tissejjah GHAQDA MUZIKALI BIRZEBBUGA. Din l-ghaqda minn isimha stess turi li fiha ser tinkorpora d-dilettanti kollha tal-festa ta'Birzebbuga u taghti bidu biex f'Birzebbuga tibda' ssir festa bhal ta'rhula ohra.

Fl-ewwel laqgha tal-kumitat Provizorju li ghadu kemm kellna l-gimgha l-ohra,il-kumitat kollu wera'x-xewqa li lilek dejjem jekk inti trid u jekk tigi approvat mill-laqgha generali,jahtrek President Onorarju tal-ghaqda taghna.Dan il-kumitat qed jaghmlu wara li sar jaf li inti kont minn ta'l-ewwel nett li dhalt membru u nafu li qieghed tinteressa ruhek sew biex l-ghaqda taghna tfittex tikber.Dan ikun ta'unur kbir ghalik li tkun President Onorarju ta'ghaqda li ghadha qed titwieled.Barra minhekk int tkun tista'tibbenifika mill-beneficcji kollha li jappartjenu"Presidenti Onorarji" skond l-istatut ta'l-ghaqda. Dwar dan inkunu nistghu naghtuk aktar dettalji 'l quddiem meta l-istatut ikun lest kollu u jkun approvat mill-membri kollha ta'l-ghaqda taghna fl-ewwel laqgha generali.

Ghalhekk int mitlub tinfurmana bil-miktub malajr kemm jista'jkun jekk taccettax din il-kariga gholja jew le biex jekk taccetta'nkunu nistghu nipproponuk lill-membri biex dawn japprovawk. Nixtieq naghrfek li l-laqgha generali sejra ssir nhar il-Hadd 14 ta' Jannar,1990.

F'isem il-mitejn membru li ghandna sal-lum fl-ghaqda taghna nselli ghalik hafna u nawgura lilek u lill-familja tieghek il-Milied u s-Sena t-Tajba.

Dejjem tieghek,
Alex Caruana
Segretarju Provizorju.



*Stedina lis-Sur J. Schembri għal President onorarju*

Flat 3,Schembri Flats,
Triq San Edwardu,
Birzebbuga.

GHAQDA MUZIKALI
BIRZEBBUGA.
c/o 14 Triq San Filippu,
Birzebbuga.
1/1/1990.

Ghaziz Sur J.Schembri,

F'Birzebbuga,kif inti ga taf qieghda titwaqqaf ghaqda muzikali gdida li ser tibda'tissejjah GHAQDA MUZIKALI BIRZEBBUGA.Din l-ghaqda barra li se jkollha l-banda taghha,se tghin kemm tista'biex il-festa ta'Birzebbuga tkompli tikber.

Fl-ahhar laqgha tal-Kumitat Provizorju li kellna fi tmiem il-gimgha l-ohra,il-kumitat kollu wera'x-xewqa li lilek,dejjem jekk inti trid u jekk tigi approvat mill-laqgha Generali jahtrek President Onorarju ta'l-Ghaqda taghna.Dan ikun ta'unur kbir ghalik li tkun President Onorarju ta'ghaqda li ghadha qed titwieled. Barra minhekk int tkun tista'tibbenifika mill-beneficcji kollha li jappartjenu Presidenti Onorarji skond l-istatut ta'l-GHaqda.Dwar dan inkunu nistghu naghtuk aktar dettalji 'l quddiem meta l-istatut ikun lest kollu u jkun approvat mill-membri kollha ta'l-ghaqda fl-ewwel laqgha Generali.

Ghalhekk int mitlub tinfurmana bil-miktub malajr kemm jista'jkun jekk taccettax din il-kariga gholja jew le, biex jekk taccetta'nkunu nistghu nipproponuk lill-membri fl-ewwel laqgha Generali biex dawn japprovawk.Nixtieq infakkrek li l-ewwel laqgha Generali sejra tkun nhar il-Hadd 14 ta'Jannar 1990.

F'isem 'l fuq minn mitejn membru li ga ghandna msehbin fl-ghaqda taghna nselli i ghalik hafna u nirringrazzjak tal-koperazzjoni kbira li ga sibna minghandek.

Dejjem tieghek;
Alex Caruana
Segretarju Provizorju.

*Stedina mill-Kumitat Proviżorju lil Joseph Pace sabiex jifforma parti mill-Kumitat Proviżorju*

Flat 2,Block B,
Gov.Housing Estate,
Birzebbuga.

GHAQDA MUZIKALI
BIRZEBBUGA.
c/o 14.Triq San Filippu,
Birzebbuga.
1/1/1990.

Ghaziz Sur J.Pace,

Qieghed niktiblek din l-ittra qasira f'isem il-kumitat Provizorju ta'l-ghaqda muzikali l-gdida li kif nahseb ga smajt ser tibda'tissejjah GHAQDA MUZIKALI BIRZEBBUGA.

Qeghdin nibghatulek din l-ittra biex jekk inti trid ,tidhol membru fil-kumitat Provizorju.Ahna nafu kemm inti zaghzugh attiv f'dak kollu li jirrigwardja l-festa.u nafu wkoll kemm inti habrieki u ghalhekk inti idejali ghall-dan il-kumitat.Inti taf li ahna kumitat li fil-maggoranza tieghu huwa ffurmat minn zghazagh ughalhekk nista'naccertak bil-quddiem li ma ghandek issib l-ebda diffikulta'biex tkun tista'tissieheb maghna. Barra minhekk ahna nafu bix-xewqa kbira tieghek li tidhol membru f'dan il-kumitat.

Ghalhekk int mitlub tattendi ghall-laqgha tal-kumitat li jmiss,nhar il-Hamis 4 ta'Jannar 1990,F'AnthMary Flats,Flat 2,Triq San Guzepp,Birzebbuga,fis-7.30 p.m.

Nibghat nselli ghalik hafna,
Dejjem tieghek,
Alex Caruana
Segretarju Provizorju.

N.B.F'isem il-kumitat nitolbok biex izzomm kollox mistur l-aktar dwar il-post fejn qed isiru l-laqghat.Grazzi

*Ir-risposta minn Ronnie Balzan sabiex jinħatar President Onorarju tas-soċjetà*




Għaqda Mużikali B'Buġia
K\O, 14, Triq San Filippu
B'Buġia.

168, B'Buġia rd,
B'Buġia.

Jannar 1990

Għażiż Segretarju,

Ħassejtni onorat bl-għażla li intom għamiltu biex inkun President Onorarju ta' din il-Banda Ġdida, li naf li ser tkun suċċess.

Jien kieku xtaqt ħafna li naċċetta din il-kariga tant prestiġjuża li intom ġentilment offrejtuli iżda minħabba impenji oħra ma nistax naċċetta. Kieku naċċetta, jien kont ikun qed nonqos kemm lejn il-kumitat kif ukoll lejn il-membri. Billi din il-kariga ġġib magħha responsabbiltà u mpenn nħoss li ma għandix il-mezzi u l-ħin meħtieġ biex nokkupaha.

Jiena, iżda nitlobkom biex fejn taħsbu li nista' nkun ta' għajnuna biex tavviċinawni minnufih u jien nassigurakhom li nagħmel mill-aħjar li nista' biex naqdikom.

Nerġa' nirringrazzjakom u nixtiqilkom kull suċċess għall-futur.

Dejjem Tagħkom
Ronnie Balzan

*Korrispondenza minn membru tas-soċjetà*

RECEIVED
12 JAN 1990

14 Pretty Bay
B'Bugia
11 ta' Jannar 1990

Lis-Segretarju Proviżorju
Mr A. Caruana
Għaqda Mużikali B'Bugia
c/o 14 Triq San Filippu
B'Bugia.

Sur Caruana,

Nixtieq nirringrazzjak tal-ittra li bgħattli f'isem il-Kumitat Proviżorju tal-GĦAQDA MUŻIKALI B'BUGIA. WARA LI NAWGURALKOM kull Success u nwegħdkom l-għajnuna tiegħi ma [illegible] li jien [illegible] biżżejjed [illegible] il-Kumitat [illegible] possibbli.

Għal darba oħra grazzi ħafna u nirringrazzja lil sħabek kollha għan-nom tiegħi.

Qed ningħaddilkom karta ta' [illegible] kif jien xi ftit mill-ispejjeż li għandkom, sħabkom.

Dejjem tiegħek

[illegible]



*L-ewwel arma disinn ta' Alexander Caruana kif tinsab fuq l-ewwel paġna tal-ewwel statut tas-soċjetà*

KAPITLU 1:L-Isem,l-Arma,il-Kuluri u l-Indirizz:

1) L-ISEM:L-isem ta'l-Ghaqda huwa "GHAQDA MUZIKALI BIRZEBBUGA A.D.1990" is-sena meta twaqqfet l-Ghaqda.

2) L-ARMA:L-arma ta'l-Ghaqda tikkonsisti fl-arpa tal-Muzika.F'nofs l-arpa hemm skud b'kuruna fuqu u f'nofs l-iskud hemm l-arma ta'Birzebbuga.Isfel ta'l-Arpa hemm skroll li fuqu hemm miktub"Ghaqda Muzikali Birzebbuga A.D.1990".Fuq l-iskroll hemm zewg iljuni, wiehed fuq il-lemin u l-iehor fuq ix-Xellug ta'l-Arpa li b'idejhom qed izommu l-Arpa.Kollox kif riprodott hawn taht:

3) IL-KULURI:Il-kulur Principali ta'l-Ghaqda huwa l-Isfar.
Il-kulur Sekond ta'l-Ghaqda huwa l-Ahdar.

4) L-INDIRIZZ: 77, Triq Birzebbuga,Birzebbuga.

KAPITLU 2:L-Ghanijiet ta'l-Ghaqda:

5) i)Taghlim tal-Muzika
ii)Rikreazzjoni tal-membri
iii)Tiehu sehem f'kull festa socjali u religjuza li ssir f'Birzebbuga, l-iktar fil-festa titulari.Dan dejjem jekk ikun possibli izda qatt ma tista'tiehu sehem f'festi konnessi ma'Politika.
iv)Jekk ikun possibli toffri ghajnuna Filantropika.

KAPITLU 3:Shubija ma'l-Ghaqda:

6) L-Ghaqda hija ffurmata minn:
i)Il-Kumitat
ii)Membri Regolari
iii)Membri Minuri
iv)Bandisti ta'l-Ghaqda
v)Allievi ta'l-Ghaqda
vi)Presidenti Onorarji
vii)Membri Onorarji
viii)Surmast Direttur u Assistent Surmast jew Surmastrijiet.
ix)Direttur Spiritwali

7) Membri Regolari:Biex wiehed ikun jkun membru Regolari jrid ikun ghalaq il-hmistax il-sena,ikollu kondotta tajba,irid jipproponieh membru tal-Kumitat u jissekondah membru iehor ta' kumitat.Kull membru regolari ghandu jhallas lira Maltija fis-sena bhala menswalita'.Is-Sena tal-Menswalita'tibda'fl-l ta'Jannar u tispicca fil-31 ta'Dicembru ta'l-istess Sena.Membru Regolari ghandu d-dritt ghall-

*Parti mill-ewwel lista tal-membri*

SOCJETA FILARMONIKA BIRZEBBUGA A.D. 1990.

ANTHONY CAMILLERI
JASON VELLA
ANGELO CUTAJAR
RAYMOND CUTAJAR
JOSEPH CARUANA
ALEXANDER CARUANA
ERIC SALIBA
CHARLTON SALIBA
PATRICK MILTON
RAYMOND ABDILLA
MARKFARRUGIA
MICHEAL MUSCAT
CHRISTOPHER ZAMMIT
JOSEPH AZZOPARDI
JOSEPH CAMILLERI
LAWRENCE CUTAJAR
JOSEPH FARRUGIA
ALFIE CABARETTA
PETER CAMILLERI
JAMIE SCHEMBRI
EMANUEL CAMILLERI
PETER PAUL TABONE
CHARLES BARTOLO
ANTON EZZO
LOUIS BUHAGIAR
ANGEL PICKARD
ROBERT FARRUGIA
MARIA FALZON
RAYMOND SANT
ALEX AZZOPARDI
CHARLES FARRUGIA
STEPHEN CAMILLERI
DAVID PORTELLI
JESMOND PACE
MANUEL GALEA
JAMES BONNICI
ALBERT SPITERI
ALEX FARRUGIA
JOHN SALIBA
PETER CASSAR
MARIO VELLA
JASON BLAKE
GUIDO CARUANA
MICHEAL DALLI
MARTIN BARBARA
CHARLES BORG
MANUEL VELLA
RAYMOND GALEA
GLORIA FALZON
JASON BRIFFA
JASON VELLA
JESMOND FARRUGIA
RODERICK TABONE
LAWRENCE BONNICI
FRANKIE CACHIA
CRISTOPHER BUGEJJA
MANUEL EBEJER
MARTIN GALEA
MICHEAL SCHEMBRI

65. STEPHEN CURMI
66. LELI GRIMA
67. OSCAR BORG
68. PETER CAMILLERI
69. JOE CUTAJAR
70. JOSEPH PACE
71. JOHN VELLA
72. DOMENIC CELESTE
73. NAZZARENO SCHEMBRI
74. CARMENU BONNICI
75. KAVIN CAMILLERI
76. ALFRED ZAMMIT
77. PATRICH CABARETTA
78. LORRY BORG
79. EMANWEL ZAMMIT
80. GEORGE GALEA
81. EMANUEL PORTELLI
82. SILVIO PORTELLI
83. RITA PORTELLI
84. RAYMOND MERCIECA
85. SILVANA CAMILLERI
86. MARY CAMILLERI
87. RAJMOND BRIFFA
88. STEPHEN SPITERI
89. CHARLES CALLUS
90. CARMELO THEUMA
91. VICTOR AGIUS
92. EDWIN AGIUS
93. PETER TAYLOR
94. DIONE CAMILLERI
95. MANUEL ZAMMIT
96. MARIO ABDILLA
97. FRANK BUHAGIAR
98. JASON RENE CUTAJAR
99. EMANUEL MUSCAT
100.NAZZARENO CAMILLERI
101.GEATY PARIS
102.PHILIP CAMILLERI
103.JOSEPH FARRUGIA
104.NOEL BONNICI
105.CORONATO BONNICI
106.HENRY BONNICI
107.CHARLES FENECH
108.ANNA ZAMMIT
109.JOHN ZAMMIT
110.JOSEPH ZAMMIT
111.JOSEPH BONNICI
112.NAZZARENO CAMILLERI
113.CARMELO SESTITO
114.TWANNY BARTOLO
115.JOSEPH STIVALA
116.TONY FARRUGIA
117.JOSEPH FORMOSA
118.TEDDY FARRUGIA
119.JASON BONNICI
120.CARMELO VELLA
121.ANTHONY VELLA
122.J.W. JOYCE
123.LORRY GALEA

129.EMANUEL AXIAQ
130.CARMEL CAMILLERI
131.LINA FARRUGIA
132.KARISTU BONNICI
133.RAYMOND BARBARA
134.NINA FARRUGIA
135.EMANUEL MANGION
136.SYLVIA BRIFFA
137.JOHNNY SALIBA
138.JAMES VELLA
139.MICHAEL VELLA
140.CONNIE CUTAJAR
141.LOUIS CUTAJAR
142.MIRIAM CUTAJAR
143.JOSIANNE CUTAJAR
144.JOE SCHEMBRI
145.ROKKO FARRUGIA
146.JOE FARRUGIA
147.MARIO MICALLEF
148.JOHN XUEREB
149.JOE CELESTE
150.MARIO CAMILLERI
151.GORG GAUCI
152.JOSEPH GRIMA
153.JOSEPH BARTOLO
154.ANDREW FARRUGIA
155.SUNNY ELLUL
156.FRANS ELLUL
157.TOMMY CAMILLERI
158.GEJTU MIZZI
159.JOSEPH SCHEMBRI
160.LOUIS CASTAGNA
161.ROBERT FARRUGIA
162.LOUIS BALZIA
165.JACQUILINE BARBARA
166.JOSEPH BALDACHINO
167.DOREEN BALDACHINO
168.PATRICH VASALLO
169.SIMON MONICARO
170.BENNY SPITERI
171.ADRIAN NELSON
172.JOHNNY AGIUS
173.PAUL BONNICI
174.ANTHONY PULIS
175.TONY FARRUGIA
176.RAYMOND BRINCAT
177.CHARLES ABDILLA
178.THADDEO AGIUS
179.LOUIS EBEJER
180.JOHN MAMO
181.ESTER PORTELLI
182. MANUEL BARUN
183.LOURDES BARUN
184.JESMOND GRIMA
185.EMANUEL [illegible]
186.CARMELO CARUANA
187.VICTOR SCHEMBRI
188.[illegible]
189.[illegible]



*Talba mill-Kumitat Proviżorju lill-Kappillan Dun Pawl Buttigieg sabiex is-soċjetà jkollha Direttur Spiritwali sa mit-twaqqif tagħha*

Il-Kappillan,
Parrocca San Pietru,
Birzebbuga.

GHAQDA MUZIKALI
BIRZEBBUGA.
c/o 14 Triq San Filippu,
Birzebbuga.
31/12/1989.

Ghaziz Kappillan,

Kif ga taf,grupp ta'nies minn Birzebbuga,l-aktar zghazagh,behsibna nwaqqfu Banda gdida.Nixtiequ li kieku,bhal kull banda ohra f'Malta,jkollna Direttur Spiritwali mill-Parrocca.Xtaqna li nitolbu lilek li tinnomina Sacerdot mill-Parrocca biex ikun id-Direttur Spiritwali taghna.

Biex inkunu sincieri mieghek ga konna avvicinajna lil Dun Alfred u lil Dun Charles.Ma'Dun Charles il-bierah stqarrejna li kien missna ktibna lilek biex tinnomina lid-Direttur Spiritwali. Dun Charles qalilna li tkun haga sabiha kieku naghmlu dan u ghadna fil-hin li naghmluh.U dan qed naghmluh issa permezz ta'din l-ittra.

Nitolbuk tiskuzana u taghdirna jekk inqasnik. Ahna nixtiequ li d-Direttur Spiritwali jkun jista' jithabbar fil-Laqgha Generali li se issir fil-Lido Hall nhar il-Hadd 14 ta'Jannar 1990.

Niehdu din l-okkazzjoni biex nawgura lilek u lil Kleru kollu s-Sena t-Tajba.Nitolbuk tberikna.

Dejjem tieghek,
Caruana
Alex Caruana
Segretarju Provizorju

*Id-Direttur Spiritwali Dun Charles Carabott*





# 3

# L-EWWEL PASSI

Wara l-akklamazzjoni qawwija mill-poplu ta' Birżebbuġa li bi ħġaru fil-*Lido Hall* laqa' t-twaqqif tal-Għaqda Mużikali Birżebbuġa, kien imiss lill-ewwel kumitat biex imidd għonqu għall-ħidma. Id-dispożizzjoni tal-membri mill-ewwel uriet illi r-rieda tal-ħidma tinsab hemm għax l-ewwel laqgħa saret propju jumejn wara t-twaqqif uffiċjali tas-soċjetà, jiġifieri t-Tlieta 16 ta' Jannar 1990. Fl-assenza ta' sede tas-soċjetà, il-laqgħa nżammet fil-fond privat ta' Anthony Camilleri fi Triq San Ġużepp, fejn ftit ġimgħat qabel saru l-ewwel passi li eventwalment wasslu għall-14 ta' Jannar 1990.

Il-membri ta' dan l-ewwel kumitat uffiċjali kienu:

Anthony Camilleri fil-kariga ta' President, Alexander Caruana fil-kariga ta' Segretarju, Jason Vella fil-kariga ta' Kaxxier, Emanuel Axiaq Viċi President, Patrick Gabaretta Assistent Segretarju, Raymond Abdilla Assistent Kaxxier, Angelo Cutajar Direttur Ġenerali, Raymond Cutajar Assistent Direttur Ġenerali, Joseph Caruana Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi, Grazio Pullicino Arkivista, u l-membri Teddy Agius, Kevin Camilleri, Josef Farrugia, Joseph Pace u Emanuel Mangion.

### IL-BIDU

Sfortunatament, l-ewwel attività uffiċjali wara l-laqgħa li fiha sar it-twaqqif uffiċjali tas-soċjetà kellha tkun okkażjoni ta' niket. Fil-fatt, fl-istess jum tat-twaqqif tal-każin, il-Kumitat attenda għall-funeral ta' Frenċ Farrugia, *Ta' Gażuba* li miet lejlet it-twaqqif tas-soċjetà, is-Sibt 13 ta' Jannar 1990.[1]

1 Minuti 1990, Laqgħa 1, 16 ta' Jannar 1990

Diversi persuni oħra ħassew illi kellhom joffru l-għajnuna sabiex l-operat tas-soċjetà jkun iffaċilitat dejjem iktar. Il-Kappillan tal-parroċċa, Dun Pawl Buttigieg aċċetta li jaħtar Direttur Spiritwali għas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa, imma mhux qabel ma jkun ra u jingħata kopja tal-istatut. Kien maqbul illi delegazzjoni mis-soċjetà tmur tkellem lill-Kappillan tal-parroċċa, tagħtih kopja tal-istatut filwaqt illi titolbu kopja tal-innu popolari Lil San Pietru u tinfurmah illi l-Banda Birżebbuġa se ddoqq il-Ħamis 2 ta' Awwissu, il-Ħadd 5 ta' Awwissu fil-marċ ta' filgħodu kif ukoll wara l-Barka Sagramentali ta' wara l-purċissjoni. Kellha titolbu wkoll kontribuzzjoni sabiex il-banda tieħu sehem ukoll is-Sibt 1 ta' Awwissu,[2] xi ħaġa li ġiet deċiża wkoll min-naħa tas-soċjetà li dan is-servizz isir.[3] Il-Kappillan kien diġà wiegħed LM600 lill-Banda San Pietru u għalhekk qal lis-soċjetà li ma setax joħroġ aktar flus, madankollu kellhom jiġu diskussi dawn l-affarijiet għall-festa 1991.

L-ewwel kumitat uffiċjali kellu jħabbat wiċċu wkoll mal-bżonnijiet illi jinqalgħu bit-twaqqif ta' għaqda volontarja serja; u l-kumitat tal-Għaqda Mużikali Birżebbuġa ried illi l-operat tas-soċjetà jkun wieħed serju u trasparenti. Għaldaqstant intbagħtet ittra lid-Dipartiment tax-Taxxi Interni, kif ukoll lill-Għaqda Każini tal-Banda sabiex is-soċjetà tissieħeb fiha.[4] It-tweġiba ta' din l-għaqda waslet madwar xahar wara li sabiex din il-ħaġa tkun tista' timmaterjalizza jkun hemm il-ħtieġa ta' statut, il-formazzjoni tal-Kumitat, Surmast Direttur u l-permessi tal-Pulizija.[5] Is-soċjetà għażlet sabiex jirrappreżentaha f'din l-għaqda lil Emanuel Mangion.[6]

Kif twaqqfet l-Għaqda Mużikali Birżebbuġa, il-Banda San Pietru ddeċidiet illi tibdel isimha. Dan wassal sabiex l-applikazzjoni għall-permess tat-twaqqif tal-Għaqda Mużikali Birżebbuġa jiltaqa' mal-intoppi. L-isem tal-banda l-antika sar Għaqda Mużikali Birżebbuġa, Banda San Pietru fil-Ktajjen. Il-Pulizija infurmaw lill-Kumitat tal-Għaqda Mużikali Birżebbuġa li se jkollu jinbidel l-isem. Intervjena s-Segretarju Alexander Caruana li staqsa lis-Surġent jekk jistax isir Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa. Is-Surġent wieġbu fl-affermattiv u saret Laqgħa Ġenerali Straordinarja fil-*Lido Hall* matul ix-xahar ta' April 1990, bil-membri japprovaw l-isem il-ġdid u b'hekk seta' jissokta l-proċess tal-permess. Nhar id-19 ta' Ġunju 1990, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa ġiet aċċettata uffiċjalment bħala Membru fl-Għaqda Każini tal-Banda.[7]

Saru wkoll numru ta' tesseri sabiex jitqassmu lill-membri li jagħżlu li jissieħbu mas-soċjetà, filwaqt illi bdiet tinħadem it-tabella bl-isem tas-soċjetà sabiex titwaħħal mal-faċċata tal-każin.[8]

Kif jidher mill-kotba tas-soċjetà, ma kinitx biss is-saħna tal-mument tat-twaqqif illi ħeġġet

2 ibid.
3 Minuti 1990, Laqgħa 4, 6 ta' Frar 1990
4 Minuti 1990, Laqgħa 1, 16 ta' Jannar 1990
5 Minuti 1990, Laqgħa 7, 27 ta' Frar 1990
6 Minuti 1990, Laqgħa 14, 5 ta' Ġunju 1990
7 Minuti 1990, Laqgħa 15, 19 ta' Ġunju 1990
8 Minuti 1990, Laqgħa 12, 8 ta' Mejju 1990



lil diversi persuni jissieħbu fi ħdan is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa, imma kif komplew għaddew is-snin, aktar individwi komplew jissieħbu ma' din is-soċjetà għax ħassew illi hi tista' tkun ir-rappreżentanta kulturali tagħhom f'Birżebbuġa.[9]

## IL-BANDA

La darba twaqqfet il-banda, kellhom isiru diversi bżonnijiet relatati mal-banda. Għalhekk bdiet il-ħidma fuq l-ewwel sett ta' libretti bl-arma tal-każin fuqhom kif ukoll il-ħidma fuq l-istandard, illi kien ta' bordura ħadra bi sfond isfar. Il-ħjata tal-istandard kienet fdata lil Lucy Gatt u l-pittura lil Ġużeppi Darmanin.[10] Ma' dawn ukoll, il-President Anthony Camilleri ħallas għall-ewwel strumentatura li kienet tikkonsisti minn katuba, platti u tamborlin.[11] L-arma fuq il-katuba tpinġiet ukoll minn Ġużeppi Darmanin.[12] Diversi membri bdew jikkuntattjaw lill-uffiċjali tas-soċjetà sabiex jitgħallmu l-mużika. Għalhekk, delegazzjoni mill-Kumitat, nhar l-24 ta' Jannar 1990 iltaqgħet mas-Surmast Direttur Mro Michael Bugelli u l-Assistent Surmast Joseph L. Vella sabiex 26 alliev jibdew jitħarrġu fil-mużika.[13] Għal dan il-għan, nhar il-11 ta' Frar 1990 saret laqgħa mal-ġenituri u l-allievi prospettivi, u minnufih bdew jingħataw il-lezzjonijiet mużikali.[14]

Minħabba li wara l-ewwel sena kien ukoll żdied in-numru tal-allievi, il-binja tal-każin ma kinitx biżżejjed sabiex takkomoda lill-allievi kollha li kienu qegħdin jitgħallmu l-mużika fi ħdan is-soċjetà, u għalhekk kien qed jinsilef post minn Gabriel u Jessie Ebejer sabiex ikun jista' jsir it-tagħlim fih.[15]

It-tagħlim mużikali ma bediex jingħata biss sabiex il-mużiċisti tas-soċjetà jsiru membri tal-Banda Birżebbuġa, imma wkoll sabiex l-istess mużiċisti possibilment ikollhom karriera mużikali li taf il-bidu tagħha fis-soċjetà. Għaldaqstant, is-soċjetà bdiet anke tressaq lill-allievi sabiex jagħmlu l-eżamijiet ta' bordijiet barranin,[16] xi ħaġa li baqgħet tagħmilha kontinwament sal-lum il-ġurnata hekk kif tinsab reġistrata mal-*London College of Music*.

Fl-ewwel laqgħat tal-Kumitat Ċentrali kien espress ukoll il-ħsieb li fi ħdan is-soċjetà jitwaqqaf ukoll grupp li jiġbor fih id-Dilettanti tan-Nar, sabiex fil-festa titulari jkun hemm spettaklu ta' logħob tan-nar.[17]

## IL-KAŻIN

Il-Kumitat tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa xtaq illi s-soċjetà takkwista post fejn il-

9 Minuti 1993, Laqgħa 3, 8 ta' Frar 1993
10 Minuti 1990, Laqgħa 2, 23 ta' Jannar 1990
11 Minuti 1990, Laqgħa 3, 31 ta' Jannar 1990
12 Minuti 1990, Laqgħa 4, 6 ta' Frar 1990
13 Minuti 1990, Laqgħa 3, 31 ta' Jannar 1990
14 Minuti 1990, Laqgħa 4, 6 ta' Frar 1990
15 Minuti 1991, Laqgħa 3, 12 ta' Frar 1991
16 Minuti 1991, Laqgħa 7, 16 ta' April 1991
17 Minuti 1990, Laqgħa 3, 31 ta' Jannar 1990

membri jkunu jistgħu jiltaqgħu, jissoċjalizzaw ruħhom u l-operat tas-soċjetà jkun jista' jissokta dejjem aħjar. Nhar l-20 ta' Jannar 1990, delegazzjoni mis-soċjetà marret tkellem lil Johnny Polidano li kellu b'kera *The Morning Star Bar* li kien jinsab f'numru 74, Triq Birżebbuġa, Birżebbuġa.[18] Dan il-post, għalkemm mhux kbir, kien jinsab fil-pjazza tal-Bajja ta' San Ġorġ u kien ilu magħluq. Il-kera kienet kellha tkun tiswa LM126 fis-sena filwaqt illi s-soċjetà ntalbet tħallas ukoll rigal ta' LM1,500 skont il-kumdità tas-soċjetà. Il-kuntratt sar nhar it-30 ta' Jannar 1990.[19]

Biex ikun jista' jinħareġ il-permess u tinqaleb il-kera fuq is-soċjetà, żewġ membri tal-kumitat kellhom iċedu posthom sabiex il-kumitat ikun bi tlettax-il persuna u mhux jibqa' bi ħmistax. Kevin Camilleri u Teddy Agius offrew illi jwarrbu. Kif is-soċjetà jkollha l-ktieb tal-kera f'idejha, tkun tista' tapplika għall-permess.

Il-każin kellu bosta ħtiġijiet illi kellhom jitranġaw sabiex jibda jopera b'mod tajjeb, fosthom id-dawl maqtugħ. Il-Perit Michael Schembri ġie fdat sabiex jagħmel il-pjanti tal-post illi kien se jservi ta' każin. Għall-iffirmar tal-kuntratt illi sar quddiem l-Avukat Henry Antoncich dehret delegazzjoni mis-soċjetà kif ukoll Josephine Ebejer għan-naħa tas-sid. Il-ftehim għall-kera kien ta' LM150 fis-sena li togħla kul ħames snin b'5%. Ġie maqbul ukoll illi Emanuel Stivala jingħata d-dritt illi jmexxi l-bottegin tal-każin għal sena, iħallas il-kera kif ukoll il-kontijiet tad-dawl u l-ilma. Ingħata d-dritt ukoll illi jinstalla s-servizz tat-telefown jekk ikun jixtieq, madankollu dan ikun ukoll a spejjeż tiegħu.[20]

Fil-każin ukoll inġabet biljard sabiex is-soċji jkunu jistgħu jilagħbu f'atmosfera rilassanti u f'ambjent nadif.[21]

L-ewwel laqgħa tal-kumitat fil-każin il-ġdid saret jumejn wara l-laqgħa mal-allievi mużikali prospettivi, jiġifieri nhar it-13 ta' Frar 1990. Matul din il-laqgħa, il-membru Grazio Pullicino ppropona mozzjoni ta' radd il-ħajr lill-President Anthony Camilleri li sa dak iż-żmien kien jislef il-fond privat tal-familja tiegħu fi Triq San Ġużepp sabiex ikun jista' jiltaqa' l-kumitat.[22]

Minkejja dan kollu, ix-xewqa tal-Kumitat Ċentrali flimkien mal-membri u l-partitarji dejjem baqgħet tberren illi s-soċjetà takkwista post, illi jkun propjetà tagħha u jkun fiċ-ċentru ta' Birżebbuġa.[23]

## GĦAJNUNA MINN BARRA BIRŻEBBUĠA

Is-Segretarju Ġenerali tal-Banda San Ġużepp tal-Ħamrun bagħat ittra lis-Soċjetà

18 Minuti 1990, Laqgħa 2, 23 ta' Jannar 1990
19 Minuti 1990, Laqgħa 3, 31 ta' Jannar 1990
20 ibid.
21 Minuti 1990, Laqgħa 7, 27 ta' Frar 1990
22 Minuti 1990, Laqgħa 5, 13 ta' Frar 1990
23 Minuti 1991, Laqgħa 7, 16 ta' April 1991



Filarmonika Birżebbuġa sabiex joffri l-għajnuna billi jibgħat l-informazzjoni dwar il-baned ta' Malta u Għawdex bl-indirizzi u n-numri tat-telefown flimkien ma' kopja tal-istatut tal-banda Ħamruniża. Is-Sur C. Cremona bagħat ittra joffri żewġ marċi brijużi kompożizzjoni tal-Maġġur Anthony Aquilina bil-prezz ta' LM15-il wieħed.[24] Sar ukoll ftehim mal-Għaqda Banda Żejtun sabiex tinsilef mużika bejn iż-żewġ għaqdiet.[25] Għall-programm tal-Milied 1991 kienu nsilfu wkoll it-*Tubular Bells* mill-Għaqda Mużikali San Lawrenz tal-Birgu.[26] Talba oħra għal self ta' mużika saret lill-Banda Sliema.[27] Aktar ma għadda ż-żmien aktar bdiet tiżdied il-kollaborazzjoni bejn is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa u għaqdiet mużikali oħra fosthom 12th May Band and Social Club ta' Ħaż-Żebbuġ, l-Għaqda Mużikali La Stella tal-Gudja u l-Għaqda Mużikali San Ġużepp ta' Ħal Għaxaq.[28]

Is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa bdiet tiġi mitluba sabiex hi wkoll tkun ta' għajnuna għal għaqdiet oħra. Hekk ġara meta l-uffiċjali tal-Banda San Pawl ta' Ħal Safi talbu lis-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa sabiex tislifhom il-leġiji għall-festa titulari,[29] ħaġa li baqgħet issir b'mod regolari.[30]

## STRUMENTATURA

L-interess mill-allievi għat-tagħlim tal-mużika ntlaqa' b'entużjażmu kbir mill-Kumitat Ċentrali tal-banda l-ġdida, u għalhekk inqalgħet il-ħtieġa li jibdew jinxtraw l-istrumenti sabiex l-allievi jibdew jistudjaw fuqhom. Għalhekk, fuq suġġeriment tal-assistent surmast, inxtraw tliet klarinetti mingħand id-ditta Carabott tal-Belt Valletta. Flimkien ma' dawn, inxtara wkoll flawt.[31] Aktar strumenti komplew jinxtraw matul is-snin ħalli l-Banda Birżebbuġa, kemm jista' jkun dejjem tkun tista' tipprovdi l-istrument illi jkun jixtieq l-alliev partikolari.[32]

## IR-RELAZZJONI MAL-GĦAQDIET TAL-FESTA

Il-Kumitat tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa xtaq illi jinserixxi ruħu fit-tmexxija tal-festa titulari ta' San Pietru Appostlu. Għalhekk, minkejja li kien għad fadal ftit xhur mhux ħażin għall-festa 1990, il-kumitat xtaq illi sabiex kollox ikun sewwa, delegazzjoni minnu tibda tiltaqa' mal-Kappillan u l-Kumitat tal-Festa.[33] Il-Kappillan, min-naħa tiegħu bagħat ittra li l-istatut tal-Banda Birżebbuġa ma jaqbilx mad-direttivi tal-Knisja f'Malta, u għalhekk, ma setax jaħtar Direttur Spiritwali għas-soċjetà l-ġdida.[34]

24 Minuti 1990, Laqgħa 5, 13 ta' Frar 1990
25 Minuti 1991, Laqgħa 21, 6 ta' Novembru 1991
26 Minuti 1991, Laqgħa 25, 7 ta' Jannar 1992
27 Minuti 1992, Laqgħa 4, 28 ta' Frar 1992
28 Minuti 1994, Laqgħa 11, 14 ta' Ġunju 1994
29 Minuti 1992, Laqgħa 15, 11 ta' Awwissu 1992
30 Minuti 1994, Laqgħa 1, 26 ta' Jannar 1994
31 Minuti 1990, Laqgħa 5, 13 ta' Frar 1990
32 Minuti 1993, Laqgħa 2, 26 ta' Jannar 1993
33 Minuti 1990, Laqgħa 6, 20 ta' Frar 1990
34 ibid.

F'Marzu 1990 saret laqgħa mal-Kappillan Dun Pawl Buttigieg u l-Kumitat tal-Festa. Il-Kappillan aċċetta li l-mużika tal-Innu Popolari lil San Pietru, versi ta' Dun Frans Camilleri u mużika ta' Carmelo Pace tgħaddi wkoll lis-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa. Intqal illi f'Diċembru 1989 kien ġie ffirmat il-kuntratt mal-Banda San Pietru sabiex jieħdu Lm600 għall-marċi tal-festa, filwaqt illi s-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa se tirċievi donazzjoni basta ma jsirx il-marċ tal-Ħadd filgħaxija wara l-purċissjoni. Is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa qablet illi jekk tingħata Lm150 għall-marċ tas-Sibt, taċċetta l-kundizzjoni li l-Ħadd filgħaxija ma ddoqqx u esprimiet it-tama li mill-festa 1991, iż-żewġ għaqdiet mużikali jibdew jirċievu l-istess ammont finanzjarju mingħand il-parroċċa. Il-Kappillan wera x-xewqa wkoll illi ssir laqgħa bejn l-amministrazzjoni taż-żewġ għaqdiet mużikali sabiex ikun hemm aktar ftehim.[35]

F'laqgħa li saret nhar it-12 ta' Mejju 1990, il-Kummissjoni Festa offriet is-somma ta' LM150 sabiex il-Banda Birżebbuġa tagħmel il-marċ tas-Sibt Lejlet il-Festa Titulari, madankollu, is-soċjetà ġiet imwiegħda li mis-sena 1991, l-għotja kellha tinqasam b'mod ugwali bejn iż-żewġ għaqdiet mużikali.[36]

Sadanittant, ix-xewqa tas-Soċjetà li jkollha Direttur Spiritwali kompliet tberren, u dan wassal sabiex il-President Anthony Camilleri mar ikellem direttament lill-Arċisqof Monsinjur Ġużeppi Mercieca, li min-naħa tiegħu rreferieh għand il-Vigarju Ġenerali, Monsinjur Annetto Depasquale. Dan informa lill-President Camilleri li l-istatut tas-soċjetà verament ma jaqbilx mad-direzzjonijiet Ekkleżjastiċi. Għalhekk kien maqbul illi tissejjaħ Laqgħa Ġenerali Straordinarja u jsiru l-emendi neċessarji fl-istatut. Il-Kumitat informa lill-Kappillan Dun Pawl Buttigieg b'dan filwaqt illi talbu li jkollhom Direttur Spiritwali temporanju sakemm isir it-tibdil meħtieġ.[37]

Minħabba d-dewmien għar-risposta min-naħa tal-Kappillan, is-Soċjetà bagħtet ittra direttament lill-Kurja Arċiveskovili sabiex is-soċjetà jkollha Direttur Spiritwali temporanju. Il-Kurja innotifikat lis-soċjetà li rċeviet il-korrispondenza. It-tweġiba tal-Kappillan Buttigieg, wara kienet illi huwa se jtemm il-Parrokat tiegħu f'Birżebbuġa, u għalhekk ma setax jilqa' t-talba hu.[38] L-istess tweġiba waslet wara xi żmien mill-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi, bis-soċjetà tintalab tistenna l-miġja tal-Kappillan il-ġdid sabiex jinħatar Direttur Spiritwali. Il-Kurja ħeġġet lis-soċjetà sabiex fejn ikun hemm il-ħtieġa tirreferi wkoll għall-Kappillan preżenti.[39] Mal-miġja tal-Kappillan Dun Ġużepp M. Farrugia, inħatar Dun Charles Carabott bħala d-Direttur Spiritwali tas-soċjetà.[40]

35 Minuti 1990, Laqgħa 8, 13 ta' Marzu 1990
36 Minuti 1990, Laqgħa 13, 22 ta' Mejju 1990
37 Minuti 1990, Laqgħa 9, 27 ta' Marzu 1990
38 Minuti 1990, Laqgħa 10, 10 ta' April 1990
39 Minuti 1990, Laqgħa 12, 8 ta' Mejju 1990
40 Minuti 1990, Laqgħa 14, 5 ta' Ġunju 1990



## IL-FESTA TAL-KATTEDRA TA' SAN PIETRU APPOSTLU

Minħabba li fit-22 ta' Frar, il-Knisja Universali tiċċelebra l-festa tal-Kattedra ta' San Pietru Appostlu, u l-istatwa titulari tkun armata kif jixraq fil-korsija tal-knisja parrokkjali, il-Kumitat Ċentrali beda jieħu ħsieb sabiex f'isem is-soċji, ta' kull sena, jippreżenta bukkett fjuri quddiem l-istatwa titulari f'dan il-jum għażiż.[41] Ix-xewqa li tikber din il-festa kompliet tberren f'moħħ il-membri u l-partitarji ta' din is-soċjetà, tant illi mit-tieni sena li s-soċjetà ċċelebrat din il-festa, kien hemm ix-xewqa li jibda jsir marċ brijuż mill-Banda Birżebbuġa f'dan il-jum għażiż. Din ix-xewqa kienet intlaqgħet ukoll fis-Seduta Ġenerali Annwali, madankollu minħabba li fl-1991 kienet għaddejja l-gwerra fil-Golf Għarbi, il-Kumitat Ċentrali informa lill-membri li kien se jkun qed jikkanċella dan il-marċ.[42] L-istess ħaġa kellha tiġri fis-sena 1992, meta din il-festa ħabtet is-Sibt u f'dik id-data ssejħet l-Elezzjoni Ġenerali.[43] Minkejja dan, ta' kull sena, il-Kumitat Ċentrali baqa' jiċċelebra dan il-jum bil-parteċipazzjoni fil-Konċelebrazzjoni Solenni u bl-armar tal-faċċata tal-każin.[44]

## IT-TWAQQIF TA' KUMITAT TAŻ-ŻGĦAŻAGĦ

Il-ħeġġa ta' numru ta' żgħażagħ fil-festa titulari u fis-soċjetà l-ġdida li fl-ewwel xahar mit-twaqqif tagħha kienet tgħodd madwar 380 membru, kompliet timla bil-ħeġġa lill-ewwel Kumitat ta' tmexxija tal-Għaqda Mużikali Birżebbuġa sabiex jitwaqqaf kumitat taż-żgħażagħ fi ħdan is-soċjetà. B'hekk twieldet ukoll dik illi llum saret is-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni. L-ewwel kumitat kien iffurmat minn Raymond Cutajar, Frank Cachia, Michael Muscat, Peter Cassar, Kevin Camilleri, Alex Azzopardi, Stephen Camilleri, Eman Camilleri, Joe Cutajar u Louis Buhagiar. Raymond Cutajar u Kevin Camilleri kellhom ikunu rappreżentanti ta' dan il-kumitat fil-Kumitat Ċentrali, illi min-naħa tiegħu, filwaqt illi offra kull għajnuna lil dawn iż-żgħażagħ, talab sabiex is-segretarju jibda jgħaddi l-minuti fl-aħħar ta' kull xahar.[45] Il-Kumitat taż-Żgħażagħ mill-ewwel medd għonqu għall-ħidma u xtraw il-marċ ta' John J. Pace *Ta' Marjan*. Fl-istess ħin bdew skema ta' ġbir bejn il-membri sabiex isir apparat għall-briju sabiex ikun jista' jintuża fil-ġimgħa tal-festa.[46] L-ewwel laqgħa tas-Sezzjoni Żgħażagħ saret apposta, fil-Festa tal-Kattedra ta' San Pietru Appostlu, nhar it-22 ta' Frar 1990.[47]

## STANDARDI TA' MALTA U TAL-VATIKAN

Ronnie Galea u Josef Bonnici ħallsu standard kull wieħed sabiex jiżdiedu mal-istandard uffiċjali tas-soċjetà. L-istandard ta' Malta u dak tal-istat tal-Vatikan, magħruf bħala *Tal-Papa*.[48]

## L-EWWEL REKORDING TAL-MARĊI BRIJUŻI

Mill-ewwel kien hemm il-ħsieb illi s-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa ssemma' leħinha

41 Minuti 1990, Laqgħa 6, 20 ta' Frar 1990
42 Minuti 1991, Laqgħa 2, 29 ta' Jannar 1991
43 Minuti 1992, Laqgħa 2, 28 ta' Jannar 1992
44 Minuti 1991, Laqgħa 3, 12 ta' Frar 1991
45 Minuti 1990, Laqgħa 6, 20 ta' Frar 1990
46 Minuti 1990, Laqgħa 7, 27 ta' Frar 1990
47 Minuti 1990, Laqgħa 11, 24 ta' April 1990
48 Minuti 1990, Laqgħa 8, 13 ta' Marzu 1990

permezz ta' rekording, u għalhekk, inġiebu mitejn *casette* sabiex jintużaw għall-ewwel rekording. Sadanittant, kienu diversi kompożituri li offrew xi marċ, kif ukoll diversi membri li għoġobhom jisponsorjaw xi wieħed ukoll. Il-provi għal dan ir-rekording kellhom isiru nhar il-15 u s-17 ta' Mejju fil-*Lucky Hall*, filwaqt illi s-Sibt 19 ta' Mejju sar ir-rekording.[49] Għal dan ir-rekording insilfu diversi leġiji mill-Għaqda Mużikali San Mikiel ta' Ħaż-Żabbar u l-Banda San Pawl ta' Ħal Safi.[50]

## DIVERSI ATTIVITAJIET MIS-SOĊJETÀ

Għal żmien il-Ġimgħa Mqaddsa, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa organizzat prajvit għall-purċissjonijiet tar-Rabat u ta' Ħal Qormi kif ukoll ħarġa għal ċirklu.[51] Min-naħa tagħhom, is-Sezzjoni Żgħażagħ organizzaw mixja.[52] Il-Ħadd 22 ta' Lulju 1990 kellha wkoll issir fiera fix-xtut ta' Birżebbuġa.[53] Fiera oħra saret nhar il-15 ta' Awwissu 1990 filwaqt illi sar ukoll barbikju fl-aħħar ta' Awwissu f'Wied il-Buni.[54] Naturalment, ma jistgħux jissemmew l-attivitajiet kollha tas-soċjetà f'pubblikazzjoni bħal din minħabba n-numru u l-varjetà tagħhom.

## IL-PREPARAZZJONIJIET GĦALL-FESTA 1990

Mit-twaqqif tagħha, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa bdiet tippjana sabiex tkabbar il-festa titulari, pjanijiet illi komplew jintensifikaw aktar ma beda jgħaddi ż-żmien. Il-Kummissjoni Festa tal-parroċċa bagħtet li lesta toffri Lm150 lis-Soċjetà filwaqt illi l-Kumitat Ċentrali bdew jiddiskutu r-rotot illi se tgħaddi minnhom il-Banda Birżebbuġa fil-marċi tal-ġimgħa tal-festa. Minħabba li kienet se tkun l-ewwel festa bis-sehem ta' żewġ għaqdiet mużikali, il-Kumitat Ċentrali qabel illi kellha ssir Laqgħa Ġenerali Straordinarja sabiex is-soċjetà tinforma lill-membri li l-għan tagħha huwa li l-festa titulari tkun mezz ta' paċi u mhux pika.[55] Saret ukoll proposta sabiex iż-żewġ kumitati tas-soċjetajiet mużikali jiltaqgħu flimkien fil-preżenza tal-Kappillan sabiex iħeġġu lill-membri tagħhom jaħdmu favur li ssir festa paċifika filwaqt illi l-Banda San Pietru tintalab ukoll tirtira t-tkeċċija tal-President Anthony Camilleri u l-aħwa Angelo u Raymond Cutajar, tlieta mill-ħames fundaturi tas-soċjetà.[56]

Il-Banda San Pietru aċċettat illi ssir din il-laqgħa u ssuġġerew illi jkun hemm erba' membri minn kull għaqda. Il-laqgħa saret fid-Dar Parrokkjali nhar il-Ħadd 8 ta' Lulju 1990. Kien hemm ukoll il-preżenza tal-Kappillan Dun Ġużepp M. Farrugia flimkien ma' tliet membri tal-Kummissjoni Festa. Il-Kappillan Farrugia saħaq illi huwa l-pjaċir tiegħu li l-laqgħa saret fid-Dar Parrokkjali minħabba li din hija d-dar tal-parroċċa kollha u sostna li dak li kien ta' firda għandu jintesa. Is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa talbet għar-revoka tat-tkeċċija tat-tliet membri kif kien miftiehem, madankollu, is-Segretarju tal-Banda San Pietru qal illi deċiżjoni

49 Minuti 1990, Laqgħa 12, 8 ta' Mejju 1990
50 Minuti 1990, Laqgħa 13, 22 ta' Mejju 1990
51 Minuti 1990, Laqgħa 9, 27 ta' Marzu 1990
52 Minuti 1990, Laqgħa 11, 24 ta' April 1990
53 Minuti 1990, Laqgħa 14, 5 ta' Ġunju 1990
54 Minuti 1990, Laqgħa 19, 16 ta' Awwissu 1990
55 Minuti 1990, Laqgħa 12, 8 ta' Mejju 1990
56 Minuti 1990, Laqgħa 15, 19 ta' Ġunju 1990



bħal din trid tittieħed mill-Kumitat kollu. Flimkien mal-membri tal-Kummissjoni Festa, is-Segretarju tal-Banda San Pietru saħaq ukoll illi ma kienx hemm reffiegħa biżżejjed sabiex jerfgħu l-istatwa ta' San Pietru waqt il-marċ tal-Aħħar Tridu. B'sens ta' maturità, il-Kumitat tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa offra li jekk xi membru minn tal-Banda Birżebbuġa jixtieq imur jerfa' jista' jagħmel dan fuq xewqa personali.

Ġie deċiż ukoll illi quddiem is-sede tal-każin oppost, il-baned idoqqu l-Innu Popolari lil San Pietru. Ġie deċiż ukoll illi t-tberik tal-Banda Birżebbuġa se jsir fil-marċ tal-Ħamis, fi Triq il-Borok, mid-Direttur Spiritwali.[57] Madankollu, il-Kappillan Dun Ġużepp M. Farrugia bierek il-banda fuq iz-zuntier tal-knisja parrokkjali, fl-ewwel servizz mużikali li l-Banda Birżebbuġa wettqet nhar il-Ħamis 2 ta' Awwissu 1990.[58]

Sadanittant, inxtraw ukoll ħames fanali tal-gass sabiex jakkumpanjaw lill-banda waqt il-marċi tal-festa titulari.[59] Barra minn hekk, fis-servizzi kollha tal-festa, jiġifieri l-Ħamis, il-Ġimgħa, is-Sibt u l-Ħadd filgħodu, il-Banda Birżebbuġa kellha tibda dejjem bl-Innu Popolari lil San Pietru u ttemm bl-Innu tal-Banda.[60]

F'laqgħa mas-Supretendent tal-Għassa ta' Birżebbuġa li saret nhar id-19 ta' Lulju 1990, dan wera x-xewqa li l-Banda Birżebbuġa ma tgħaddix minn Misraħ il-Knisja waqt il-marċ tal-Ħadd filgħodu, madankollu s-soċjetà xtaqet illi dan ma jkunx il-każ. Għalhekk sar ftehim, illi l-Banda Birżebbuġa tgħaddi bil-ħeffa, quddiem il-każin tal-Banda San Pietru jindaqq, kif kien miftiehem fil-laqgħa mal-Kappillan, l-Innu Popolari lil San Pietru, u xi marċi mingħajr kliem ta' inkejja.[61]

Kien ġie miftiehem ukoll illi Lejlet il-Festa, il-Banda San Pietru kellha ttemm il-programm mużikali fil-11.00pm filwaqt illi l-Banda Birżebbuġa tidħol iddoqq għal kwarta fil-pjazza u ttemm is-servizz tagħha fil-11.15pm, imma s-Supretendent informa lill-President Anthony Camilleri u lis-Segretarju Alexander Caruana li l-Kappillan ma kienx aċċetta dan il-ftehim minħabba l-ħruq tan-nar tal-art. Il-President Anthony Camilleri ppropona li jekk il-Kappillan jibqa' jinsisti, il-Banda Birżebbuġa ma ddoqqx Lejlet il-Festa Titulari.[62]

## IL-MIĠJA TAL-PAPA ĠWANNI PAWLU II

Bejn il-Ġimgħa 25 u l-Ħadd 27 ta' Mejju, il-Papa Ġwanni Pawlu II żar il-gżejjer Maltin. Minkejja li ma għaddiex minn Birżebbuġa, dan ir-raħal għandu rabta speċjali mal-Papa, minħabba li huwa ddedikat lill-Appostlu San Pietru, illi kien l-Ewwel Papa. Għal din l-okkażjoni, il-Kumitat

57 Minuti 1990, Laqgħa b'Urġenza, 9 ta' Lulju 1990
58 Minuti 1990, Laqgħa 18, 31 ta' Lulju 1990
59 Minuti 1990, Laqgħa 16, 3 ta' Lulju 1990
60 Minuti 1990, Laqgħa 18, 31 ta' Lulju 1990
61 ibid.
62 ibid.

Ċentrali ddeċieda li jarma l-faċċata tal-każin.[63] F'dawn il-ġranet ukoll, propju fl-20 ta' Mejju 1990 sar it-tberik tal-każin għall-ewwel darba.[64]

## TMIEM IL-PARROKAT TA' DUN PAWL BUTTIGIEG

Il-Kunsill Pastorali Parrokkjali stieden lis-soċjetà sabiex flimkien mal-għaqdiet kollha tal-lokal ikunu preżenti fil-quddiesa ta' ringrazzjament fi tmiem il-parrokat ta' Dun Pawl Buttigieg illi ddeċieda li jmur ikompli l-ħidma fl-artijiet tal-Missjoni. Is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kienet preżenti u offriet ukoll donazzjoni ta' Lm2.[65]

## IL-BIDU TAL-ĦIDMA PASTORALI TA' DUN ĠUŻEPP M. FARRUGIA

Nhar l-4 ta' Ġunju saret l-ewwel laqgħa mal-Kappillan il-ġdid, Dun Ġużepp M. Farrugia dwar iċ-ċelebrazzjoni tal-bidu tal-Ħidma Pastorali f'Birżebbuġa. Huwa xtaq illi f'din iċ-ċelebrazzjoni li kellha ssir il-Ħadd 24 ta' Ġunju 1990 ma jkunx hemm parteċipazzjoni ta' baned.[66] Fl-okkażjoni tal-Pussess, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa ppreżentat Kurċifiss lill-Kappillan maħtur.[67] F'din il-laqgħa wkoll, il-President Anthony Camilleri ssuġġerixxa li mis-sena 1991, iż-żewġ soċjetajiet jingħataw l-opportunità li jibdew jistiednu l-baned huma filwaqt illi l-parroċċa tagħti Lm250 lil kull banda.[68]

## IT-TWAQQIF TAS-SEZZJONI NISA

Ġiet ikkuntattjata Spira Farrugia sabiex is-soċjetà jkollha fi ħdanha wkoll sezzjoni nisa li torganizza attivitajiet immirati għall-familja kollha. L-ewwel attività kellha tkun ftit ġimgħat wara, għall-festa ta' San Pietru u San Pawl, lejlet l-Imnarja.[69] It-tieni ħarġa saret nhar it-13 ta' Lulju 1990 bi żjara fil-Fiera l-Kbira.[70]

## IL-FESTA TITULARI 1990

Fl-1990, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa ma kinitx se tieħu sehem it-Tnejn waqt il-Ħruġ min-Niċċa ta' San Pietru, imma ħafna partitarji telgħu fuq iz-zuntier bil-bnadar sofor u ħodor. Dik il-ġimgħa l-entużjażmu kien fl-aqwa tiegħu sakemm fl-aħħar wasal il-jum tant mistenni. Kien il-Ħamis 2 ta' Awwissu meta sa minn kmieni filgħaxija ħafna żgħażagħ u tfal, ilkoll bil-flokkijiet, bl-imkatar u l-bnadar sofor u ħodor bdew jerħulha lejn l-inħawi magħrufin bħala *Tal-Papa* minn fejn kellu jibda l-ewwel marċ tal-Banda Birżebbuġa. Kienu t-tmienja ta' filgħaxija fi Triq il-Borok fejn il-Banda Birżebbuġa daqqet għall-ewwel darba. Kif xieraq, b'ħafna emozzjoni mit-tmexxija tas-soċjetà, il-Banda Birżebbuġa sellmet lill-Qaddis Patrun tagħha bl-Innu Popolari lil San Pietru. Akkumpanjata min-numru kbir ta' partitarji, il-Banda Birżebbuġa kompliet bit-triq sakemm il-marċ wasal il-pjazza. Il-banda telgħet fuq

63 Minuti 1990, Laqgħa 12, 8 ta' Mejju 1990
64 Minuti 1990, Laqgħa 13, 22 ta' Mejju 1990
65 Minuti 1990, Laqgħa 14, 5 ta' Ġunju 1990
66 Minuti 1990, Laqgħa 15, 19 ta' Ġunju 1990
67 Minuti 1990, Laqg]a 16, 3 ta' Lulju 1990
68 Minuti 1990, Laqgħa 14, 5 ta' Ġunju 1990
69 ibid.
70 Minuti 1990, Laqgħa 15, 19 ta' Ġunju 1990



iz-zuntier, u l-kappillan il-ġdid Dun Ġużepp M. Farrugia bierek il-Banda Birżebbuġa fost ferħ kbir. Eżattament mat-tberik, il-banda tagħna daqqet għall-ewwel darba l-innu tagħha kompożizzjoni tas-Surmast Direttur Michael Bugelli.[71]

Minkejja li l-Ġimgħa, l-Aħħar Jum ta' Tridu kien test diffiċli għall-Banda Birżebbuġa għax il-Banda San Pietru kellha torganizza l-marċ tradizzjonali bl-istatwa ta' San Pietru, dan żgur ma kienx il-każ għax id-dilettanti tal-festa reġgħu marru jakkumpanjaw lill-Banda Birżebbuġa, ħaġa li saret ukoll sar ukoll is-Sibt, Lejlet il-Festa filgħaxija.[72]

Jum il-Festa Titulari, sa minn kmieni l-Ħadd filgħodu, ħafna partitarji lebsin il-flokkijiet li kienet ħarġet is-soċjetà bdew jidhru jippassiġġaw mat-toroq ta' Birżebbuġa. Fl-10 ta' filgħodu, il-Banda Birżebbuġa bdiet il-marċ minn Misraħ il-Knisja. Matul dan il-marċ, kien hemm preżenti wkoll diversi dilettanti tal-festi f'pajjiżna li kienu semgħu bl-ispettaklu li kienet qed ittella' s-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa waqt il-marċi tagħha fil-ġimgħa tal-festa titulari. Dan il-marċ kompla wera li l-Banda Birżebbuġa verament xerqilha l-isem tar-raħal għax kienet saret il-banda tar-raħal kollu bl-appoġġ qawwi li ngħatat f'din l-ewwel festa titulari li ħadet sehem fiha.[73]

## ASSISTENT SURMAST DIRETTUR ĠDID

Wara l-festa titulari 1990, il-Kumitat Ċentrali ħass illi kellu jittermina l-kuntratt ta' Mro Joseph L. Vella bħala l-Assistent Surmast Direttur u minfloku ħatar lil Mro Simon Farrugia bi ħlas ta' Lm10 fix-xahar.[74] Bħala radd il-ħajr tas-servizz tiegħu, il-Kumitat ippreżenta pinna bl-arma tas-soċjetà fuqha lil Mro Vella.[75]

## GRUPP TAD-DILETTANTI TAL-LOGĦOB TAN-NAR

Is-Soċjetà, sa mit-twaqqif tagħha riedet illi tikber il-festa titulari, u għalhekk ħadet ħsieb ukoll sabiex jitwaqqaf Sotto-Kumitat għad-Dilettanti tan-Nar.[76] L-ewwel membri ta' dan is-sotto-kumitat kienu l-President Anthony Camilleri li nħatar ukoll il-President ta' dan il-kumitat. Il-membri l-oħra kienu l-Viċi-President Alexander Caruana, is-Segretarju Lawrence Aquilina, l-Assistent Segretarju Michael Vella, il-Kaxxier Simon Galea, l-Assistent Kaxxier Peter Camilleri, filwaqt illi Louis Zammit, Angelo Fenech u Thaddeo Agius kienu membri.[77]

71 Caruana A. (2015); *Xi Episodji Interessanti li ġraw f'Birżebbuġa li kkontribwew biex titwaqqaf is-Soċjetà tagħna 25 sena ilu*; Pubblikazzjoni Annwali tal-festa titulari ta' San Pietru, Soċjetà Filarmonika San Pietru Banda Birżebbuġa
72 ibid.
73 Vidjow uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa, 1990
74 Minuti 1990, Laqgħa 20, 28 ta' Awwissu 1990
75 ibid.
76 ibid.
77 Minuti 1990, Laqgħa 21, 11 ta' Settembru 1990

## IL-GARA MUŻIKALI

Bħala soċjetà mużikali b'numru ta' allievi tagħha, is-Soċjeà Filarmonika Birżebbuġa applikat sa mill-ewwel sabiex tipparteċipa fil-Gara Mużikali, kemm permezz tal-eżamijiet tat-teorija kif ukoll tal-prattika mużikali.[78] Fl-edizzjoni tal-1990 ħadu sehem erbatax-il soċjetà mużikali.[79] Is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kellha riżultati inkoraġġanti ferm.[80] L-allievi li ħadu sehem kienu Lydia Tabone, Johan Briffa, Ruth Caruana, Tania Agius, u Johann Polidano.[81]

## IL-FESTA TA' MARIJA IMMAKULATA F'BENGĦAJSA

Il-Kumitat Ċentrali beda jiddiskutu l-possibbiltà li s-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa ddoqq ukoll għall-ewwel darba fil-festa ta' Marija Immakulata li ssir fil-kappella ta' Bengħajsa, fil-limiti ta' Birżebbuġa permezz ta' marċ fil-pjazza ta' quddiem il-kappella u fit-toroq illi jwasslu għaliha, nhar it-8 ta' Diċembru.[82] Is-servizz ġie kkonfermat mill-Bengħisin fi żmien qasir,[83] u għalhekk, il-Banda Birżebbuġa daqqet ukoll f'Bengħisa permezz ta' marċ illi beda fis-6.00pm. Il-poplu ta' Bengħisa ppreżenta wkoll standard ta' lewn ikħal ċar bl-istemma tal-Madonna, standard illi flimkien mal-istandardi l-oħra għadu miżmum b'għożża fis-swali tal-każin.[84] Fil-bidu tal-1994, is-Soċjetà kkuntattjat lil Francis Schembri, il-Prokuratur tal-festa tal-Immakulata Kunċizzjoni f'Bengħisa sabiex terġa' tibda tagħti s-sehem tagħha f'din il-festa, nhar it-8 ta' Diċembru. F'korrispondenza lis-soċjetà ġie spjegat illi l-baned qed jipparteċipaw f'sens ta' alternanza u għalhekk is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa jerġa' jmissha tagħti sehemha fis-sena 1995.[85]

## QUDDIESA B'SUFFRAĠJU GĦALL-MEMBRI TAS-SOĊJETÀ

Sa mill-ewwel sena mit-twaqqif tagħha, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa bdiet issellem lill-membri mejtin tagħha b'quddiesa fix-xahar ta' Novembru, quddiesa li kellha tibqa' ssir kull sena.[86] Sadanittant, inkriet banka tal-lottu ġdida minn Toni Muscat, u wara xogħol ta' irranġar, fetħet nhar l-1 ta' Novembru 1990.[87]

## PJANIJIET GĦALL-ATTIVITAJIET TAL-MILIED 1990

Saret kaxxa fil-bottegin tal-każin sabiex min jixtieq jagħti donazzjoni għal erba' sajjieda minn Birżebbuġa li kellhom diffikultà bil-lanċa tagħhom. Barra minn hekk, il-Kumitat Ċentrali ddeċieda li jinġabru wkoll fondi sabiex jgħaddu lill-*Community Chest Fund*. Kellu wkoll isir *Dinner Dance* nhar is-27 ta' Diċembru, festin għat-tfal nhar id-29 ta' Diċembru u servizz bil-Banda Birżebbuġa nhar it-30 ta' Diċembru. Sa minn din l-ewwel sena wkoll, is-Soċjetà

78 Minuti 1990, Laqgħa 22, 26 ta' Settembru 1990
79 Minuti 1990, Laqgħa 24, 23 ta' Ottubru 1990
80 Minuti 1990, Laqgħa 27, 4 ta' Diċembru 1990
81 ibid.
82 Minuti 1990, Laqgħa 22, 26 ta' Settembru 1990
83 Minuti 1990, Laqgħa 23, 9 ta' Ottubru 1990
84 Minuti 1990, Laqgħa 28, 18 ta' Diċembru 1990
85 Minuti 1994, Laqgħa 3, 22 ta' Frar 1994
86 Minuti 1990, Laqgħa 28, 18 ta' Diċembru 1990
87 Minuti 1990, Laqgħa 24, 23 ta' Ottubru 1990



Filarmonika Birżebbuġa ħasbet sabiex jiġi ppubblikat kalendarju u jitqassam lill-membri u dilettanti oħra.[88]

## DISKUSSJONIJIET GĦALL-FESTA 1991

Wara l-ewwel festa, il-membri attivi fi ħdan is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa telgħu għal 588.[89]

Hekk kif għaddiet il-festa titulari 1990 kien hemm ix-xewqa fost il-membri tas-soċjetà li ssir laqgħa tal-Kummissjoni Festa tal-parroċċa. Ix-xewqa kienet illi kull soċjetà tingħata Lm250 u ż-żewġ soċjetajiet jitħallew jistiednu banda huma għall-Ħadd filgħaxija minflok tistidinhom il-parroċċa.[90] F'Ottubru, il-Kappillan wieġeb illi kull soċjetà mużikali kienet se tingħata donazzjoni ta' Lm150 mill-parroċċa sabiex tipparteċipa fil-festa titulari 1991. Il-Kumitat Ċentrali kellu jwieġeb sabiex jistaqsi dwar il-possibbiltà li jistieden banda barranija għas-servizz tal-Ħadd filgħaxija u jekk jistax jużа l-istatwa ta' San Pietru fil-marċ tal-Aħħar Jum ta' Tridu.[91]

Il-Kappillan Dun Ġużepp M. Farrugia wieġeb billi talab liż-żewġ soċjetajiet jifthiemu bejniethom dwar l-użu tal-istatwa ta' San Pietru tal-marċ. Ghamilha ċara li jekk il-ftehim ma jintlaħaqx, inkella xi soċjetà tagħmel statwa għaliha, l-istatwa tal-parroċċa tittella' fuq il-pedestall mingħajr il-banda. Quddiem dawn il-kundizzjonijiet, il-Kumitat Ċentrali qabel illi jagħmel statwa ta' San Pietru u tkun kollha propjetà tas-soċjetà.[92]

Għalhekk, rappreżentanti tal-Kumitat Ċentrali marru għand il-Kavallier Alfred Camilleri Cauchi u għand Renzo Gauci sabiex jieħdu stima għall-istatwa ta' San Pietru tas-soċjetà. Is-somma mitluba minn Camilleri Cauchi kienet ta' Lm650 u ta' Gauci kienet Lm300. Minkejja din id-differenza fil-prezz, il-Kumitat aktar għoġbu d-disinn ta' Camilleri Cauchi.[93]

Ladarba tiżżanżan, l-istatwa ta' San Pietru Appostlu kellha tibda tintrama viċin il-każin tas-soċjetà, u għalhekk, sakemm jinstab lokal ieħor sabiex jintuża bħala l-każin tas-soċjetà, kellha tittella' fil-Bajja ta' San Ġorġ.[94]

Id-diskussjonijiet issoktaw għaddejjin, u fid-19 ta' Frar 1991 saret laqgħa bejn l-uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa u l-Kappillan Dun Ġużepp M. Farrugia dwar il-finanzjament tan-nar tal-festa, filwaqt illi fis-27 ta' Frar 1991, l-uffiċjali tas-soċjetà attendew laqgħa mal-Vigarju Ġenerali, Monsinjur Annetto Depasquale fil-Kurja Arċiveskovili. Għal din il-laqgħa

88 ibid.
89 Minuti 1990, Laqgħa 19, 16 ta' Awwissu 1990
90 ibid.
91 Minuti 1990, Laqgħa 24, 23 ta' Ottubru 1990
92 Minuti 1990, Laqgħa 25, 6 ta' Novembru 1990
93 Minuti 1990, Laqgħa 26, 20 ta' Novembru 1990
94 Minuti 1990, Laqgħa 30, 10 ta' Jannar 1991

kien hemm preżenti wkoll id-Direttur Spiritwali Dun Charles Carabott u s-Segretarju tal-Presbiterju Parrokkjali.[95]

F'laqgħa li saret mal-Kappillan ta' Birżebbuġa Dun Ġużepp M. Farrugia nhar il-21 ta' April 1991, il-President Anthony Camilleri u l-Kaxxier Jason Vella kienu preżenti għan-nom tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa. Il-Kappillan issuġġerixxa li fuq iz-zuntier, waqt il-Ħruġ tal-Vara min-Niċċa jindaqq biss l-Innu Popolari miż-żewġ baned lokali. L-uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa ssuġġerew sabiex minbarra l-Innu Popolari jindaqq ukoll l-Innu tal-Banda jew l-Innu Marċ. Il-Kappillan wiegħed illi se jagħtihom risposta dwar dan.[96]

Is-sehem tal-Banda Birżebbuġa dwar Lejlet il-Festa Titulari kien se jkun billi l-ewwel tagħmel programm mużikali fil-Bajja s-Sabiħa u tissokta bil-marċ sa ħdejn il-każin fil-Bajja ta' San Ġorġ. Il-Kappillan xtaq li kieku l-marċ jintemm ħdejn il-knisja parrokkjali, madankollu l-Kumitat Ċentrali xtaq illi dan jintemm ħdejn is-sede tas-soċjetà.[97]

Saru wkoll bosta laqgħat mal-Kappillan dwar is-sehem tas-soċjetà fil-ħruq tan-nar u ġie miftiehem illi s-soċjetà se tibbenefika minn Lm400 u l-ħlas tal-*insurance*.[98]

## IS-SEHEM TAS-SOĊJETÀ FIL-FESTA TA' SANTA ĊEĊILJA

Santa Ċeċilja Verġni u Martri hija l-patruna tal-mużika u l-mużiċisti, u l-festa liturġika tagħha taħbat nhar it-22 ta' Novembru. Ta' kull sena, l-Għaqda Każini tal-Banda torganizza quddiesa u marċ fit-toroq tal-Belt Valletta permezz ta' waħda mill-baned imseħbin magħha, kif ukoll kunċert sinfoniku minn banda oħra fit-Teatru Manoel viċin din id-data. Sa mit-twaqqif tagħha, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa ħadet sehem permezz tal-istandard tagħha u rappreżentanza mill-Kumitat Ċentrali fil-quddiesa u l-marċ, illi fis-sena 1990 sar fis-17 ta' Novembru. Barra minn hekk, nhar it-22 ta' Novembru ttellgħet il-bandiera tas-soċjetà u nxtegħel il-fustun.[99] Ta' kull sena, meta t-temp jippermetti, għadha tittella' l-bandiera f'dan il-jum illi liturġikament jiċċelebra lill-patruna tal-mużika u l-mużiċisti.

## GĦELUQ IS-SENA 1990

Nhar il-5 ta' Diċembru kien l-ewwel anniversarju mill-ħsieb tal-fondazzjoni tal-banda l-ġdida filwaqt illi fl-14 ta' Diċembru kien jaħbat għeluq is-sena mill-ewwel laqgħa tal-Kumitat Proviżorju. Dawn l-anniversarji kellhom jitfakkru bit-tlugħ tal-bandiera tas-soċjetà fuq il-każin.[100] Sadanittant, il-bottegin tal-każin għadda għand Charles Muscat filwaqt illi l-membri attivi tas-soċjetà sa tmiem is-sena 1990 kienu qabżu s-600.[101] L-interess fis-soċjetà kompla

95 Minuti 1991, Laqgħa 4, 26 ta' Frar 1991
96 Minuti 1991, Laqgħa 8, 30 ta' April 1991
97 ibid.
98 Minuti 1991, Laqgħa 12, 25 ta' Ġunju 1991
99 Minuti 1990, Laqgħa 26, 20 ta' Novembru 1990
100 Minuti 1990, Laqgħa 27, 4 ta' Diċembru 1990
101 Minuti 1990, Laqgħa 28, 18 ta' Diċembru 1990



jikber ukoll permezz tal-individwi li kienu lesti joffru s-servizz tagħhom billi jidħlu membri fil-Kumitat Ċentrali. Fil-fatt, fit-tieni Seduta Ġenerali Annwali li nżammet nhar il-Ħadd 13 ta' Jannar 1991 kellha ssir elezzjoni minħabba li sal-għeluq tan-nominazzjonijiet, nhar is-6 ta' Jannar 1991, kienu daħlu erbatax-il nominazzjoni.[102]

Il-formazzjoni tal-Kumitat Ċentrali għas-sena 1991 kien magħmul mill-President Anthony Camilleri, il-Viċi-President Emanuel Mangion, is-Segretarju Alexander Caruana, l-Assistent Segretarju Kevin Camilleri, il-Kaxxier Jason Vella, l-Assistent Kaxxier Emanuel Zammit, id-Direttur Ġenerali Louis Balzia, l-Assistent Direttur Joe Cutajar, l-Uffiċjali għar-Relazzjonijiet Pubbliċi u l-Editur Joseph Caruana, l-Arkivista Grezzju Pullicino u l-membri Thaddeo Agius u Saviour Carabott. Alexander Caruana beda jservi wkoll fl-uffiċċju ta' rappreżentant fl-Għaqda Każini tal-Banda, u flimkien ma' Alfred Piscopo kien ukoll id-Delegat tal-Banda.[103]

## L-ARKIVJU MUŻIKALI

Bħal kull soċjetà mużikali serja, il-Banda Birżebbuġa ma xtaqitx tintrabat biss mal-marċi fit-toroq imma anke mal-kunċerti vokali u strumentali. Minħabba li kienet għadha tibda ma kellhiex siltiet mużikali, u għalhekk bdiet taħseb sabiex torganizza arkivju mużikali ta' livell. Għalhekk, il-Kumitat Ċentrali bagħat ittra formali lill-Għaqda Mużikali San Mikiel ta' Ħaż-Żabbar sabiex jagħtuhom kopja tas-siltiet *Aida* ta' Giuseppe Verdi u *Cavalleria Rusticana* ta' Pietro Mascagni.[104]

Is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa xtaqet ukoll illi tibda ssemma' leħinha fuq il-mezzi tax-xandir, u għalhekk bagħtet ittra u kopja ta' *casette* lil Xandir Malta sabiex fil-programmi tal-marċi Maltin, jinkludu wkoll is-sett tal-marċi brijużi li s-soċjetà ppubblikat fl-ewwel sena tagħha.[105]

## L-ISTATWA TA' SAN PIETRU

Wara laqgħa li saret fil-Kurja Arċiveskovili nhar is-27 ta' Frar 1991, deher biċ-ċar illi kien se jkun hemm nuqqas ta' qbil fuq is-servizi tat-Tnejn u l-Ġimgħa tal-Festa Titulari. Dwar it-Tnejn, waqt il-Ħruġ min-Niċċa, b'hekk kienu se jdoqqu fuq iz-zuntier iż-żewġ baned ta' Birżebbuġa. It-taħdidiet dwar li s-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa tibda tuża hija wkoll l-istatwa ta' San Pietru tal-parroċċa bdew jidhru li se jfallu, u għalhekk, is-soċjetà kkonfermat il-ħsieb illi tagħmel l-istatwa li b'hekk tkun propjetà tagħha, u li dwarha kellha disinn mingħand il-Kavallier Alfred Camilleri Cauchi.

Waqt din il-laqgħa, il-Vigarju spjega li t-twaqqif tal-baned il-ġodda kien sabiex iżidu ma' dak li kien diġà jsir u mhux sabiex jieħdu dak li kien diġà jsir minn baned oħrajn. Is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa, għalhekk bagħtet ittra ta' protesta lill-Vigarju Ġenerali sabiex

102 Minuti 1990, Laqgħa 30, 10 ta' Jannar 1991
103 Minuti 1991, Laqgħa 1, 15 ta' Jannar 1991
104 Minuti 1991, Laqgħa 4, 26 ta' Frar 1991
105 ibid.

twassal il-weġgħa tagħha li l-wirt tal-poplu ta' Birżebbuġa se jitgawda biss minn ftit nies u mhux minn kulħadd.[106]

Min-naħa tiegħu, Dun Ġwann Galea, id-Delegat tal-Arċisqof għall-Parroċċi bagħat ittra lis-soċjetà dwar il-laqgħa li saret fis-27 ta' Frar 1991, ittra li ma kinitx taqbel fil-kontenut ma' dak li kien intqal, bil-Vigarju Ġenerali jispjega li mhux se jerġa' lura mill-pożizzjoni tiegħu.[107] Is-Segretarju Alexander Caruana bagħat ittra dwar dan lill-Presbiterju Parrokkjali, is-Segretarju tal-Kunsill Pastorali Parrokkjali u s-Segretarju tal-Festi Esterni, madankollu, is-soċjetà baqgħet mingħajr tweġiba.[108]

Saret laqgħa oħra mal-Vigarju nhar il-25 ta' Marzu 1991, bis-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa tisħaq dwar li d-deċiżjoni li ma tużax l-istatwa ta' San Pietru tal-parroċċa ma kinitx ġusta għax l-istatwa hija tal-poplu kollu u mhux ta' parti biss. Id-Delegat tal-Arċisqof għall-Parroċċi ssuġġerixxa jekk tistax tinqasam ir-rotta tad-dimostrazzjoni, xi ħaġa li f'għajnejn is-soċjetè kienet diffiċli li ssir. Għalhekk, il-Kumitat tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa ssuġġerixxa li fil-marċ tat-Tieni Jum ta' Tridu, l-istatwa ta' San Pietru tal-parroċċa tinsilef lis-soċjetà sabiex tintuża fil-marċ, filwaqt illi l-Ġimgħa tibqa' ssir id-dimostrazzjoni bħalma kien isir is-soltu. Il-Vigarju Ġenerali, Monsinjur Annetto Depasquale talab lis-soċjetà sabiex titkellem mal-Kappillan ta' Birżebbuġa dwar din il-proposta, illi min-naħa tiegħu qabel ma' din il-proposta u kellha tingħata tweġiba bil-miktub.[109]

Kien hemm ukoll diversi tentattivi u suġġerimenti sabiex l-istatwa ma ssirx, madankollu l-Kumitat Ċentrali ma kienx lest jirrevedi l-pożizzjoni tiegħu.[110]

## AKTAR INIZJATTIVI GĦALL-FESTA TITULARI 1991

Bil-għan illi tqajjem aktar interess fl-armar tal-festa, is-Sezzjoni Żgħażagħ ħarġet bl-idea li jsiru żewġ kompetizzjonijiet fost il-poplu ta' Birżebbuġa, waħda għall-isbaħ umbrella u oħra għall-isbaħ bandiera.[111] Ir-riżultat kellu jitħabbar fi tmiem il-marċ brijuż ta' filgħodu.[112] Ġie bbukkjat ukoll vidjow ta' tifkira sabiex ikopri l-jiem kollha tal-festa ta' San Pietru. Spiridione Camilleri offra lis-soċjetà sabiex jiġbor il-fondi biex ikun jista' jsir il-Marċ tan-Nar, il-Ħadd filgħaxija wara l-Barka Sagramentali.[113]

## PLANĊIER GĦALL-PROGRAMM TA' LEJLET IL-FESTA

Il-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kkuntattja lill-Għaqda Mużikali Marija Annunzjata ta' Ħal Tarxien sabiex jinkera l-planċier illi fuqu ddoqq il-banda sabiex ikollha dehra iktar professjonali fil-programm ta' Lejlet il-Festa Titulari. L-Għaqda Mużikali Marija

106 Minuti 1991, Laqgħa b'Urġenza, 5 ta' Marzu 1991
107 Minuti 1991, Laqgħa 5, 21 ta' Marzu 1991
108 ibid.
109 Minuti 1991, Laqgħa 6, 2 ta' April 1991
110 Minuti 1991, Laqgħa 8, 30 ta' April 1991
111 Minuti 1991, Laqgħa 9, 14 ta' Mejju 1991
112 Minuti 1991, Laqgħa 14, 19 ta' Lulju 1991
113 Minuti 1991, Laqgħa 9, 14 ta' Mejju 1991



Annunzjata kienet lesta tikri l-planċier għal Lm30.[114] Sadanittant, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kompliet tibni l-kuntatti ma' għaqdiet oħra permezz ta' diversi stediniet, fosthom għal programm mużikali mill-Banda Konti Ruġġieru tar-Rabat[115] u mill-Banda Ċittadina King's Own tal-Belt Valletta.[116] L-istediniet ma waqfux hawn u sal-lum kienu diversi s-soċjetajiet illi baqgħu jistiednu lis-soċjetà għall-attivitajiet tagħhom, xi ħaġa li s-soċjetà tipprova tonora dejjem b'rispett.[117]

Il-provi għal dan l-ewwel programm mużikali tal-Banda Birżebbuġa kellhom jibdew fil-21 ta' Ġunju 1991 fil-*White Horse Inn*.[118] Aktar ma beda għaddej iż-żmien, fin-nuqqas ta' każin b'sala kbira biżżejjed sabiex takkomoda banda sinfonika kbira, il-provi kellhom jiġu trasferiti u jsiru fil-beraħ, tant illi l-provi ġenerali saru fil-ġnien tal-Bajja ta' San Ġorġ.[119]

Għal dan il-programm, il-Banda Birżebbuġa sabet l-għajnuna ta' diversi għaqdiet oħra, kemm f'Birżebbuġa u anke barra minnha. Il-Banda De Paule ta' Raħal Ġdid għoġobha tislef iż-żewġ timpani filwaqt illi l-każin tal-Partit Laburista silef is-siġġijiet sabiex fuqhom ipoġġu l-mużiċisti.[120]

## IL-FESTA TITULARI 1991

Din kienet it-tieni festa għal din is-soċjetà, u anke minħabba diversi pjanijiet matul is-sena u l-esperjenza tal-ewwel festa, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru kienet aktar preparata. F'din il-festa, anke wara l-laqgħat bejn l-għaqdiet kollha li jipparteċipaw fiha matul is-sena kollha, il-Banda Birżebbuġa tat l-ewwel tislima lil San Pietru fl-okkażjoni tal-Ħruġ min-Niċċa peress li s-sena ta' qabel ma kinitx ħadet sehem. Imbagħad il-banda ħadet sehem il-Ħamis b'marċ li beda mill-inħawi *Tal-Papa* u kienet akkumpanjata mill-istatwa ta' San Pietru tal-parroċċa. Wara ħafna stennija wasal il-jum tal-Ġimgħa, it-Tielet Jum ta' Tridu, waħda mill-ġranet illi jibqgħu miktubin b'ittri tad-deheb fl-istorja tas-soċjetà. Akkumpanjata minn diversi dgħajjes u opri oħra tal-baħar imżejnin għall-okkażjoni, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa żanżnet l-istatwa tagħha stess, xogħol il-Kavallier Alfred Camilleri Cauchi. Din inġiebet fuq il-baħar minn Marsaxlokk, u hekk għadu jsir kull darba li din il-vara tagħlaq xi anniversarju. Is-Sibt lejlet il-festa, sar għall-ewwel darba l-kunċert mużikali mill-Banda Birżebbuġa fejn il-Hi-Ho Bar. Fejn sar dan il-programm mużikali, illum hemm ir-restorant La Spiaggia fil-Bajja s-Sabiħa u eżatt wara għamlet marċ sa Triq Żaren Dalli fejn hemmhekk għall-ewwel darba s-soċjetà ħarqet in-nar tal-art tagħha. L-għada l-Ħadd filgħodu, il-Banda Birżebbuġa terrqet mat-toroq ta' Birżebbuġa waqt il-marċ il-kbir ta' filgħodu. Għal dan il-marċ is-Sezzjoni Żgħażagħ żanżnet iljun kbir tal-kartapesta, iljun

114 Minuti 1991, Laqgħa 10, 28 ta' Mejju 1991
115 Minuti 1991, Laqgħa 9, 14 ta' Mejju 1991
116 Minuti 1991, Laqgħa 10, 28 ta' Mejju 1991
117 Minuti 1994, Laqgħa 6, 7 ta' April 1994
118 Minuti 1991, Laqgħa 11, 11 ta' Ġunju 1991
119 Minuti 1991, Laqgħa 13, 9 ta' Lulju 1991
120 Minuti 1991, Laqgħa 11, 11 ta' Ġunju 1991

illi dam jintuża sal-1998. Is-sehem tas-soċjetà f'din il-festa kompla kkonferma li l-Banda Birżebbuġa, bl-ilwien tagħha isfar u aħdar hija l-għażla naturali tal-poplu ta' Birżebbuġa.

## RUŻARJU FIL-KAŻIN

Ta' kull sena, fix-xahar ta' Ottubru, ix-xahar iddedikat lill-Madonna tar-Rużarju, bdiet tingħażel ġurnata u tingħad it-talba tar-Rużarju Mqaddes fil-bini tal-każin. Din kienet bdiet minn idea tal-President Onorarju, il-Perit Michael Schembri li huwa wkoll membru tal-Leġjun ta' Marija[121] u r-Rettur tal-Fratellanza tal-Madonna tar-Rużarju tal-parroċċa, fratellanza li twaqqfet fis-sena 1914, sena wara t-twaqqif uffiċjali tal-parroċċa, ħaġa li turi li d-devozzjoni Marjana fil-parroċċa ta' Birżebbuġa kienet b'saħħitha sa mit-twaqqif tagħha.

## IL-PROGRAMM TAL-BANKA TAL-LOTTU

Għal numru ta' snin, meta l-Banek tal-Lottu ma kinux jitmexxew minn kumpanija privata, diversi banek kienu jisponsorjaw kunċert fis-sena lis-soċjetà li jkunu parti minnha. L-ewwel programm tal-Banka tal-Lottu tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa sar il-Ħadd 20 ta' Diċembru 1991 b'kunċert b'tema Natalizja fil-ġnien Indipendenza f'Misraħ ir-Repubblika u wara marċ qasir.[122] Dan wara li nkiseb il-permess bil-miktub illi s-soċjetà jkollha l-Banka tal-Lottu tagħha.[123] Fis-sena 1992 dan il-programm sar f'Misraħ il-Knisja nhar Ħadd il-Palm hekk kif intemmet il-funzjoni fil-knisja parrokkjali.[124] Fis-sena 1995, il-Banka tal-Lottu tas-soċjetà kienet fi Triq Alessandru.[125]

## SERVIZZI MUŻIKALI BARRA MINN BIRŻEBBUĠA

Wara ftit xhur mit-twaqqif tagħha, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa bdiet tirċievi l-istediniet sabiex il-banda tibda ddoqq barra minn Birżebbuġa. It-tmexxija tas-soċjetà dejjem ħasset illi dan ikun unur mhux biss għall-banda imma anke għar-raħal kollu, illi banda mil-lokal tidher barra minn Birżebbuġa. L-ewwel darba li l-banda kellha ddoqq barra minn Birżebbuġa kien fil-festa ta' San Pawl Nawfragu fil-Belt Valletta, propju fid-dimostrazzjoni tat-Tielet Jum ta' Tridu, nhar it-8 ta' Frar 1992.[126]

## FESTIN GĦAT-TFAL TAL-MEMBRI

Minbarra d-*Dinner Dance* u s-servizz mużikali bil-Banda Birżebbuġa, fi żmien il-Milied beda jsir ukoll festin għat-tfal tal-membri u oħrajn fi żmien il-festi tal-Milied.[127] Fis-sena 1992, mużiċisti tal-Banda Birżebbuġa ppreparaw ukoll siltiet ta' mużika addattata sabiex tindaqq waqt dan il-festin.[128]

121 Minuti 1991, Laqgħa 18, 24 ta' Settembru 1991
122 Minuti 1991, Laqgħa 20, 22 ta' Ottubru 1991
123 Minuti 1991, Laqgħa 21, 6 t' Novembru 1991
124 Minuti 1992, Laqgħa 4, 28 ta' Frar 1992
125 Minuti 1995, Laqgħa 10, 23 ta' Mejju 1995
126 Minuti 1991, Laqgħa 21, 6 t' Novembru 1991
127 Minuti 1991, Laqgħa 22, 19 ta' Novembru 1991
128 Minuti 1992, Laqgħa 23, 30 ta' Novembru 1992



## IL-KUMITAT ĊENTRALI 1992

Il-bidu tas-sena 1992 ġabet magħha t-tielet ħatra uffiċjali tal-Kumitat tat-Tmexxija tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa. Dan sar fil-Laqgħa Ġenerali tat-12 ta' Jannar 1992. Il-President tas-Soċjetà Anthony Camilleri reġa' kien ikkonfermat filwaqt illi Emanuel Mangion serva fil-kariga ta' Viċi-President. Alexander Caruana reġa' nħatar bħala s-Segretarju Ġenerali, assistit minn Alex Azzopardi. Grezzju Pullicino nħatar Kaxxier u kien assistit minn Alfred Piscopo, filwaqt illi Louis Balzia nħatar Direttur Ġenerali assistit minn Joe u Angelo Cutajar. Joseph Caruana reġa' nħatar Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi. Id-Delegati tal-Banda kienu Joseph Caruana u Alfred Piscopo, Emanuel Mangion rappreżentant fl-Għaqda Każini tal-Banda u Peter Taylor Direttur tal-Isports tas-soċjetà.[129]

## ASSISTENT SURMAST DIRETTUR ĠDID

Il-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà ħass illi kellu jittermina l-ħatra ta' Mro Simon Farrugia mill-kariga ta' Assistent Surmast Direttur u ħatar lil Mro Felicienne Paris f'din il-kariga. Mro Felicienne Paris kienet ukoll is-Surmast Direttur tal-Kor Parrokkjali u hija persuna minn Birżebbuġa.[130]

## RELAZZJONI MAL-BANDA SAN LAWRENZ TAL-BIRGU

L-uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa, nhar it-2 ta' Frar 1992 iltaqgħu mal-uffiċjali tas-Soċjetà Mużikali San Lawrenz tal-Belt Vittoriosa bil-għan illi jittella' kunċert mużikali b'elementi miż-żewġ baned flimkien.[131] Kien ġie miftiehem illi jsiru erba' kunċerti l-Birgu u tliet kunċerti f'Birżebbuġa.[132] F'dan iż-żmien komplew jiżdiedu l-allievi tal-Banda Birżebbuġa, tant illi għand is-Surmast Direttur kien hemm jitgħallmu sittax-il alliev filwaqt illi għand l-Assistent Surmast kien hemm jitgħallmu 21 alliev. Għall-eżamijiet tal-Gara Mużikali 1992, f'isem is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kellhom jitressqu ħdax-il alliev.[133]

## REKORDING TAL-MARĊI BRIJUŻI 1992

Nunru ta' marċi brijużi ġew irregalati lis-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa, u għalhekk kellhom jingħażlu numru ta' marċi sabiex ikunu rrekordjati fuq *casette*. Ir-rekording kellu jsir għand *Boffa Studios* ta' Raħal Ġdid.[134] Ir-rekording sar nhar it-Tnejn 23 ta' Marzu 1992 u fuq il-faċċata ġiet stampata l-istatwa ta' San Pietru tas-soċjetà flimkien mal-arma.[135]

## ASSISTENT SURMAST DIRETTUR ĠDID

Ġie deċiż illi Mro Felicienne Paris tibqa' tgħallem it-Teorija lill-allievi tal-Banda Birżebbuġa imma mhux is-Sezzjoni tal-Qasba wkoll, u għalhekk, uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika

129 Minuti 1992, Laqgħa 1, 12 ta' Jannar 1992
130 Minuti 1992, Laqgħa 2, 28 ta' Jannar 1992
131 ibid.
132 Minuti 1992, Laqgħa 3, 11 ta' Frar 1992
133 Minuti 1992, Laqgħa 2, 28 ta' Jannar 1992
134 Minuti 1992, Laqgħa Straordinarja, 13 ta' Frar 1992
135 Minuti 1992, Laqgħa5, 10 ta' Marzu 1992

Birżebbuġa, fuq parir tas-Surmast Direttur Mro Michael Bugelli ħatru lil Mro Charles Wallace Suda bħala l-Assistent Surmast Direttur tal-Banda Birżebbuġa kif ukoll Għalliem tas-sezzjoni tal-Qasba b'effett mill-1 ta' Ġunju 1992.[136]

Mro Paris ma riedet ebda ħlas tal-ħidma tagħha, madankollu l-Kumitat Ċentrali ddeċieda li xorta waħda għandu jibqa' jirrikonoxxi l-ħidma tagħha ta' kull xahar.[137]

## AKTAR STEDINIET LILL-BANDA BIRŻEBBUĠA

Il-popolarità tal-Banda Birżebbuġa ssoktat tikber tant illi kompliet tiġi mistiedna ssemma' leħinha f'aktar postijiet madwar Malta. Nhar il-21 ta' Lulju 1992 ġiet mistiedna tagħmel marċ fil-festa ta' Kristu Re, Raħal Ġdid flimkien mal-Banda De Paule.[138] Barra minn hekk, nhar it-13 ta' Awwissu ġiet mistiedna mill-parroċċa ta' Santa Marija tal-Gudja sabiex tagħmel marċ madwar it-toroq ta' dan ir-raħal fl-okkażjoni tal-festa titulari ta' Santa Marija.[139] Għas-sena 1993, filwaqt illi ġew ikkonfermati s-servizzi tal-festa ta' San Pawl fil-Belt Valletta u dak tal-Gudja, waslet stedina wkoll mill-Għaqda Mużikali San Ġużepp ta' Ħal Kirkop sabiex il-Banda Birżebbuġa tagħmel marċ mat-toroq Koppin fil-festa ta' San Ġużepp, nhar is-27 ta' Mejju 1993.[140] Matul is-sena 1993, il-Banda Birżebbuġa ġiet mistiedna tagħti s-servizz mużikali wkoll fil-festa tal-Madonna tal-Karmnu, il-Fgura, nhar il-11 ta' Lulju.[141] F'din is-sena wkoll, il-Banda Birżebbuġa ntagħżlet sabiex iddoqq fil-Fiera l-Kbira, magħrufa bħala t-*Trade Fair*.[142]

## IL-BANDA NAZZJONALI TAŻ-ŻGĦAŻAGĦ

L-Għaqda Każini tal-Banda, f'korrispondenza mibgħuta lis-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa sabiex il-bandist tal-post Johan Briffa jingħaqad mal-Banda Nazzjonali taż-Żgħażagħ.[143]

## SERVIZZI B'GĦAN FILANTROPIKU

Bil-għan illi tferraħ lil persuni speċjali, nibtet l-idea li elementi mill-Banda Birżebbuġa jibdew imorru jdoqqu f'postijiet differenti fi żminijiet partikolari tas-sena, speċjalment fi żmien il-festi tal-Milied. Dan ma kellu jnaqqas xejn mill-attivitajiet u s-servizzi li l-Banda Birżebbuġa twettaq f'dawn iż-żminijiet f'Birżebbuġa.[144] Fis-sena 1992 kien hemm ix-xewqa li s-servizz isir fl-isptar Monte Carmeli.[145] Is-servizz sar nhar l-4 ta' Jannar 1993.[146]

136 Minuti 1992, Laqgħa 9, 18 ta' Mejju 1992
137 Minuti 1992, Laqgħa 18, 22 ta' Settembru 1992
138 Minuti 1992, Laqgħa 9, 18 ta' Mejju 1992
139 Minuti 1992, Laqgħa 11, 16 ta' Ġunju 1992
140 Minuti 1992, Laqgħa 25, 5 ta' Jannar 1993
141 Minuti 1993, Laqgħa 7, 7 ta' April 1993
142 Minuti 1993, Laqgħa 11, 1 ta' Ġunju 1993
143 Minuti 1992, Laqgħa 15, 11 ta' Awwissu 1992
144 Minuti 1992, Laqgħa 22, 17 ta' Novembru 1992
145 Minuti 1992, Laqgħa 23, 30 ta' Novembru 1992
146 Minuti 1992, Laqgħa 24, 15 ta' Diċembru 1992



## IL-KUMITAT ĊENTRALI 1993

Fir-raba' Laqgħa Ġenerali Annwali mit-twaqqif tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kien elett dan il-kumitat immexxi mill-President Anthony Camilleri assistit minn Emanuel Mangion fil-kariga ta' Viċi President. Alexander Caruana żamm postu bħala s-Segretarju assistit minn Alex Azzopardi filwaqt illi Grazio Pullicino assistit minn Charlie Galea kien il-Kaxxier tas-soċjetà. Louis Balzia żamm postu bħala d-Direttur Ġenerali u matul din is-sena kien assistit minn Joe Zammit u Anton Cutajar. L-aħwa Alexander u Joseph Caruana nħatru Delegati tal-Banda u Joseph Caruana u Johan Briffa l-Arkivisti tas-soċjetà. L-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi kien Joseph Caruana, Emanuel Mangion irrappreżenta lis-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa fl-Għaqda Każini tal-Banda filwaqt illi l-istess Mangion u Alex Azzopardi nħatru bħala d-Diretturi tal-Isports. Anton Cutajar u Johan Briffa bdew jirrappreżentaw lis-Sezzjoni Żgħażagħ fil-Kumitat Ċentrali.[147]

Għal sena oħra ġie ffurmat ukoll il-Bord Editorjali bl-Editur ikun Joseph Caruana. Kellha titwaqqaf ukoll il-Kummissjoni Banda.[148]

## PEDESTALL GĦALL-ISTATWA TA' SAN PIETRU

L-istatwa ta' San Pietru propjetà tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kompliet tissebbaħ b'pedestall indurat fuq disinn tas-Segretarju Alexander Caruana. Dan inħadem minnu, mill-Kaxxier Grazio Pullicino u l-membru Joe Zammit.[149] Saret ukoll kolonna għal din l-istatwa minn Alexander Caruana u Joe Cutajar.[150]

## STEDINA MINGĦAND IL-KUMITAT OLIMPIKU MALTI

Fl-okkażjoni tal-Logħob tal-Pajjiżi ż-Żgħar illi saru f'Malta fis-sena 1993, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kienet mistiedna flimkien ma' diversi għaqdiet oħra nazzjonali sabiex tipparteċipa fil-ġirja bil-fjamma Olimpika. Wara li kien hemm il-qbil, din l-opportunità ġiet onorata.[151]

## STEDINA MINGĦAND BIRŻEBBUĠA TIGERS

Il-klabb tal-futbol ta' Birżebbuġa Tigers stieden lis-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa għal servizz mużikali fl-okkażjoni ta' suċċess kalċistiku fuq livell nazzjonali f'Ġunju 1993.[152] Stedina simili reġgħet saret mill-istess klabb is-sena ta' wara, propju nhar il-5 ta' Ġunju 1994.[153]

147 Minuti 1993, Laqgħa 1, 12 ta' Jannar 1993
148 ibid.
149 Minuti 1993, Laqgħa 4, 23 ta' Frar 1993
150 Minuti 1993, Laqgħa 10, 18 ta' Mejju 1993
151 Minuti 1993, Laqgħa 5, 9 ta' Marzu 1993
152 Minuti 1993, Laqgħa 13, 29 ta' Ġunju 1993
153 Minuti 1994, Laqgħa 9, 17 ta' Mejju 1994

### IL-FESTA TITULARI 1993

Il-festa titulari 1993 kienet waħda partikolari ħafna għal Birżebbuġa għaliex għall-ewwel darba mit-twaqqif tal-parroċċa, grazzi għall-inizjattiva meħuda mis-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa, kien hemm servizz mużikali kuljum, mit-Tnejn, il-Ħruġ tal-Vara min-Niċċa sat-Tnejn ta' wara, l-Għada tal-Festa.[154]

### IR-RELAZZJONI MAL-BANDA SAN PIETRU

Minkejja l-ħasda tal-bidu, aktar ma beda għaddej iż-żmien, ir-relazzjoni bejn iż-żewġ kumitati tal-baned Birżebbuġin bdiet titjieb u żdiedet l-aċċettazzjoni ta' xulxin. Qabel il-festa titulari tal-1993 ssoktaw il-laqgħat bejn il-Kappillan tal-parroċċa, Dun Ġużepp M. Farrugia, il-Kummissjoni Festa, il-Banda Birżebbuġa u l-Banda San Pietru. F'din il-laqgħa sar il-ftehim dwar it-tqassim tal-ġimgħa tal-festa u sar il-pjan sabiex jerġgħu jibdew jiltaqgħu f'Settembru bħala pjan għall-festa tas-sena 1994, fosthom l-istedina tal-baned tal-Ħadd filgħaxija.[155] Bit-twaqqif tal-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa, iż-żewġ soċjetajiet mużikali komplew jimxu 'l quddiem fir-relazzjoni ta' bejniethom. Is-Segretarju tal-Kunsill Lokali flimkien mal-Kunsillier responsabbli mill-baned lokali Teddy Kenely ltaqgħu mal-uffiċjali tas-soċjetà u offrew l-għajnuna tagħhom għal dan il-għan.[156] B'sens ta' maturità u responsabbiltà, il-Kumitat Ċentrali kkundanna bla riservi att vandalu li sar fuq l-irħama tal-isem "Palazz San Pietru" li kienet saret mal-faċċata tal-każin tal-Banda San Pietru.[157] Dan sar minn persuna jew persuni mhumiex magħrufa wara li kien ġie deċiż illi l-każin il-ġdid tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa jissemma bl-istess isem.[158] Minkejja dan, il-Kumitat tal-Banda San Pietru xorta waħda ddeċieda li jsemmi l-każin b'dan l-isem, għalhekk, il-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa bagħat ittra li jiddispjaċih għal dan in-nuqqas ta' qbil.[159] B'sens ta' ċiviltà fraterna, il-Kumitat tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa ddeċieda li fil-Laqgħa Ġenerali Annwali li kellha ssir fil-15 ta' Jannar 1995 jiġi deċiż isem ieħor mill-membri nfushom.[160]

### IL-KUMITAT ĊENTRALI 1994

Wara l-Laqgħa Ġenerali Annwali fil-bidu ta' Jannar 1994 inħatar il-Kumitat Ċentrali, għal darba oħra mmexxi mill-President u Fundatur Anthony Camilleri assistit minn Emanuel Mangion. Din id-darba s-soċjetà kellha Segretarju Ġenerali ġdid, Alex Azzopardi li ssuċieda lil Alexander Caruana. Azzopardi kien assistit minn Louis Balzia. Grazio Pullicino żamm il-pożizzjoni ta' Kaxxier illi f'dawn is-snin kienet tant meħtieġa metikolożità minħabba l-ispejjeż kbar illi kienet għaddejja minnhom is-soċjetà. Pullicino kien assistit minn Charlie Galea. Francis Zammit okkupa l-kariga ta' Direttur Ġenerali assistit minn Joe u Angelo Cutajar. Alfred Piscopo u Grazio Pullicino nħatru Delegati tal-Banda, Louis Balzia Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi, Emanuel Mangion ir-Rappreżentant tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa fl-Għaqda Każini tal-Banda u Pierre Zammit fl-uffiċċju ta' Direttur għall-Isports.[161]

Ġew iffurmati wkoll l-Kummissjonijiet tal-Banda, tan-Nisa u ż-Żgħażagħ.[162]

Il-Kumitat Ċentrali kien ukoll ippropona li jissemma marċ brijuż għall-eks-Segretarju u Fundatur Alexander Caruana u Mary Camilleri bħala ħajr għas-sehem tagħhom fis-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa.[163]

### REKORDING TAL-MARĊI BRIJUŻI 1994

Is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa żammet l-appuntament ta' kull sentejn sa mit-twaqqif tagħha u pproduċiet rekording ieħor ta' marċi brijużi fuq *casette*. Ir-rekording sar nhar il-5 ta' April 1994.[164]

### RIĊEVIMENT LILL-KUNSILL LOKALI

Fl-1994 twaqqaf il-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa, u s-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa ħasset illi kellha tilqa' fis-sede tagħha lis-Sindku Joseph Farrugia, lill-membri u l-istaff tal-Kunsill Lokali għal riċeviment nhar l-14 ta' April 1994.[165]

### IL-25 ANNIVERSARJU MILL-ORDINAZZJONI PRESBITERALI TAL-KAPPILLAN

Is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kienet mistiedna u attendiet għall-Quddiesa ta' Radd il-Ħajr tal-Kappillan Dun Ġużepp M. Farrugia fil-knisja parrokkjali ta' San Pietru Appostlu, Birżebbuġa. Din il-quddiesa saret bħala radd il-ħajr lil Alla għall-Ġublew tal-Fidda mill-Ordinazzjoni Saċerdotali tal-istess Kappillan.[166]

### IL-JUM DINJI TAL-FAMILJA

Il-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa organizza ġurnata ta' attivitajiet għall-familja kollha nhar l-24 ta' Lulju 1994. Is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kienet mistiedna sabiex tipparteċipa u onorat l-istedina li saritilha.[167] Minħabba l-ispejjeż relatati mal-bini tal-każin, madankollu s-soċjetà ma ħaditx sehem bil-banda wkoll.[168]

### UNIFORMI ĠDIDA GĦALL-BANDISTI

Inħasset il-ħtieġa li l-uniformi tal-bandisti ma tibqax ta' kulur isfar imma ssir ta' kulur aħdar, il-kulur prinċipali tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa. Dan il-proġett beda billi bdew isiru

154 Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa (1993); *Minn Qalb l-Iljuni*, Pubblikazzjoni Annwali tal-Festa ta' San Pietru
155 Minuti 1993, Laqgħa 14, 13 ta' Lulju 1993
156 Minuti 1994, Laqgħa 5, 22 ta' Marzu 1994
157 Minuti 1994, Laqgħa 16, 18 ta' Ottubru 1994
158 ibid.
159 Minuti 1994, Laqgħa 18, 15 ta' Novembru 1994
160 Minuti 1994, Laqgħa 19, 29 ta' Novembru 1994
161 Minuti 1994, Laqgħa 1, 26 ta' Jannar 1994
162 Minuti 1994, Laqgħa 2, 8 ta' Frar 1994
163 Minuti 1994, Laqgħa 1, 26 ta' Jannar 1994
164 Minuti 1994, Laqgħa 5, 22 ta' Marzu 1994
165 Minuti 1994, Laqgħa 6, 7 ta' April 1994
166 ibid.
167 Minuti 1994, Laqgħa 9, 17 ta' Mejju 1994
168 Minuti 1994, Laqgħa 10, 30 ta' Mejju 1994

spalletti ġodda.[169] F'dan iż-żmien ukoll, is-Soċjetà ħatret lil *Pinkishline Photo Studio* bħala l-fotografu uffiċjali tagħha.[170]

## IL-FESTA TITULARI 1994

Minħabba li l-konċentrazzjoni tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kienet kollha fuq il-bini tal-każin il-ġdid, f'din il-ħames festa titulari li rat il-parteċipazzjoni tas-soċjetà, is-servizzi mużikali ma setgħux isiru fuq firxa ta' ġimgħa sħiħa kif kien sar fl-1993. It-Tnejn, fil-Ħruġ min-Niċċa, il-Banda Birżebbuġa daqqet bħas-soltu, fuq iz-zuntier u wara marċ brijuż mat-toroq tal-parroċċa. Fuq iz-zuntier, waqt il-ħruġ tal-vara ta' San Pietru, iż-żewġ baned daqqew l-Innu Popolari flimkien.[171] It-Tlieta saret prova ġenerali fil-ġnien tal-Bajja ta' San Ġorġ u wara *Red Leaf Night* fil-każin l-antik. Il-Ġimgħa saret id-dimostrazzjoni bl-istatwa ta' San Pietru fuq il-baħar u wara marċ brijuż, is-Sibt Lejlet il-Festa sar marċ qasir u programm strumentali filwaqt illi nhar il-festa, il-Banda Birżebbuġa terrqet mat-toroq ta' Birżebbuġa fil-marċ ta' filgħodu.[172]

## KOLONNA GĦALL-ISTATWA TA' SAN PIETRU

Minħabba li s-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kienet se tbiddel il-post minn fejn topera, mill-Bajja ta' San Ġorġ għal Triq Birżebbuġa, inħasset il-ħtieġa li l-istatwa ta' San Pietru propjetà tas-soċjetà u li tinġarr fid-dimostrazzjoni tat-Tielet Jum ta' Tridu tibda tintrama fil-Bajja s-Sabiħa, viċin il-każin il-ġdid. Sabiex l-istatwa tkun dejjem ippreżentata isbaħ, kellu jsir disinn għall-kolonna li fuqha tittella' l-istatwa. Il-President Anthony Camilleri kien lest illi jħallas għal dan il-proġett.[173] Il-kolonna saret ġdida mill-aħwa Joe, Angelo u Raymond Cutajar.[174]

## IR-REMISSA

Maġenb il-każin il-ġdid kien hemm remissa u din saret propjetà tas-soċjetà bil-prezz ta' Lm3,500. Benefattur anonimu silef din is-somma lis-soċjetà għal dan l-investiment. Il-kuntratt tax-xiri sar fis-26 ta' Ottubru 1994.[175]

## IL-PROGRAMM TAL-BANKA TAL-LOTTU 1995

Fil-Kumitat Ċentrali kien issuġġerit illi għas-sena 1995, il-programm tal-Banka tal-Lottu tas-soċjetà jsir fil-ħabs ta' Kordin sabiex il-Banda Birżebbuġa tferraħ lir-residenti u lill-ħaddiema ta' din l-istituzzjoni.[176] B'xorti ħażina, minħabba nuqqas ta spazju dan ma setax isir.[177]

169 Minuti 1994, Laqgħa 9, 17 ta' Mejju 1994
170 Minuti 1994, Laqgħa 12, 29 ta' Ġunju 1994
171 Vidjow tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa, Festa Titulari 1994
172 Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa (1994); *Minn Qalb l-Iljuni*, Pubblikazzjoni Annwali tal-Festa ta' San Pietru
173 Minuti 1994, Laqgħa 13, 16 ta' Awwissu 1994
174 L-Istorja tas-soċjetà minn fomm Alexander Caruana, wieħed mill-fundaturi tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru Banda Birżebbuġa A.D. 1990. Fiż-żmien tal-kitba tal-ktieb jokkupa l-kariga ta' President tas-Soċjetà
175 Minuti 1994, Laqgħa 17, 1 ta' Novembru 1994
176 Minuti 1994, Laqgħa 15, 26 ta' Settembru 1994
177 Minuti 1994, Laqgħa 20, 28 ta' Diċembru 1994



Għalhekk ġie ppjanat illi jsir nhar it-3 ta' Diċembru 1995 fi Triq l-Immakulata Kunċizzjoni, Bengħisa fil-jiem tal-festa ta' din iż-żona.[178]

## ISEM IS-SOĊJETÀ JISSEMMA' F'PAJJIŻNA U BARRA

Diversi persuni minn barra Birżebbuġa u xandara fuq stazzjonijiet radjufoniċi u televiżivi lokali talbu l-istorja tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa. Fost dawn kien hemm Ray Azzopardi għal *Super One Radio* u l-Pubblikazzjonijiet Indipendenza.

Hekk kif ta' kull sena toqrob il-festa titulari ta' San Pietru Appostlu, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa baqgħet ta' kull sena tonora l-istediniet illi jsirulha mingħand diversi stazzjonijiet, ewlenin fosthom *Super One Radio* u *Radio 101*.[179] Barra minn hekk, is-soċjetà ppreżentat ukoll numru ta' *casettes* lil Radju Malta Nazzjonali u dawn bdew jixxandru waqt il-programmi tal-baned Maltin.

Min-naħa tiegħu, Raymond Grima, emigrant fl-Awstralja u organizzatur tal-festa ta' San Pietru nhar it-Tieni Ħadd ta' Awwissu, talab l-istorja tas-soċjetà u profil tas-Surmast Direttur Michael Bugelli. Din l-informazzjoni ġiet ippubblikata fuq ktejjeb tal-*Maltese Queen of Victories Band*. Is-Sur Grima sar ukoll membru tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa.[180]

Lejn tmiem l-1994, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa bdiet bil-preparazzjonijiet sabiex tieħu sehem fil-Festival Mużiċisti Żgħażagħ.[181] Il-Banda Birżebbuġa ħadet sehem fit-tieni serata u marret tajjeb ħafna.[182] Għas-sena 1996, madankollu s-soċjetà ma setgħetx tieħu sehem minħabba l-ispejjeż tal-bini tal-każin il-ġdid.[183] L-istess ħaġa kellha tagħmel din is-soċjetà meta mistiedna tipparteċipa f'inizjattiva nazzjonali "Milied Hieni" għall-festi tal-Milied 1995.[184]

## L-ARMAR TA' TRIQ BIRŻEBBUĠA FI ŻMIEN IL-MILIED

Fuq xewqa espressa mill-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa maż-żewġ każini mużikali, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kienet l-unika soċjetà mużikali f'Birżebbuġa li laqgħet mill-ewwel din l-istedina għall-festi tal-Milied 1994.[185]

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 1995

F'għeluq l-ewwel ħames snin tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa, il-President Anthony Camilleri żamm postu fit-tmun tas-soċjetà, assistit għal darba oħra minn Emanuel Mangion. Alex Azzopardi reġa' nħatar Segretarju bl-assistent tiegħu jkun Louis Balzia, Grazio Pullicino

178 Minuti 1995, Laqgħa 19, 7 ta' Novembru 1995
179 Minuti 1995, Laqgħa 15, 22 ta' Awwissu 1995
180 Minuti 1995, Laqgħa 18, 24 ta' Ottubru 1995
181 Minuti 1994, Laqgħa 17, 1 ta' Novembru 1994
182 Minuti 1995, Laqgħa 2, 31 ta' Jannar 1995
183 Minuti 1995, Laqgħa 17, 3 ta' Ottubru 1995
184 Minuti 1995, Laqgħa 19, 7 ta' Novembru 1995
185 Minuti 1994, Laqgħa 20, 28 ta' Diċembru 1994

assistit minn Anthony Vella fil-kariga ta' Kaxxier, Frans Zammit Direttur Ġenerali u Angelo Cutajar Assistent Direttur Ġenerali. Id-Delegati tal-Banda kienu Alfred Piscopo u Grazio Pullicino, ir-Rappreżentant fl-Għaqda Każini tal-Banda Emanuel Mangion u Louis Balzia l-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi.[186]

### BIDLA FIL-POST TAL-ĦRUQ TAN-NAR TAL-AJRU

Id-Dilettanti tan-Nar tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa talbu sabiex in-nar tal-ajru jibda jinħaraq mil-limiti ta' Borġ in-Nadur.[187] Il-permess għal din il-bidla ngħata, u għalhekk, mis-sena 1995, in-nar tal-ajru kellu jibda jinħaraq mil-limiti ta' Borġ in-Nadur bil-għan illi jitgawda aktar mill-pjazza, speċjalment minn fuq iz-zuntier tal-knisja parrokkjali.[188] Ftit ġimgħat wara, madankollu dan il-permess ġie miċħud, bil-Kumitat Ċentrali jiddeċiedi li jekk id-deċiżjoni ma tkunx revokata, in-nar tal-ajru ma jinħaraqx għaliex ma jitgawdiex mill-pjazza. Is-soċjetà talbet laqgħa mal-Kunsill Lokali dwar din il-kwistjoni.[189] Min-naħa tiegħu, il-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa kellu jikkorrispondi mal-Awtorità tal-Ippjanar sabiex in-nar tal-ajru jibda jinħaraq sa mitt metru 'l bogħod minn Borġ in-Nadur.[190] Ix-xewqa kollha sfumat fix-xejn meta l-Awtorità tal-Ippjanar bagħtet li l-inħawi kollha ta' Borġ in-Nadur huma klassifikati bħala Żona A, u għalhekk ma jistax isir ħruq tan-nar minn dawk l-inħawi.[191]

Minkejja l-appell tas-soċjetà, l-Awtorità tal-Ippjanar ma biddlitx id-deċiżjoni u n-nar tal-ajru kellu jibda jinħaraq kollu barra mill-*Buffer Zone*. Għalhekk ġiet identifikata żona oħra, fl-inħawi tal-Brolli u ġiet aċċettata.[192]

### BIDLA FIL-POST FEJN TINTRAMA L-ISTATWA TA' SAN PIETRU

Il-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kiteb lill-Ispettur tal-Pulizija sabiex mis-sena 1996, ladarba s-soċjetà tkun imxiet sabiex tibda topera mill-każin il-ġdid fi Triq Birżebbuġa, fi tmiem il-marċ tal-Ġimgħa, l-istatwa tittella' fuq il-kolonna fit-tarf ta' Triq Birżebbuġa faċċata tal-Bank Mid Med, illum HSBC. Fi tmiem il-marċ jibda jinħaraq logħob tan-nar tal-art mir-ramla tal-Bajja s-Sabiħa.[193]

Sadanittant, il-Kunsill Lokali kellu f'moħħu li l-logħob tan-nar tal-art jiċċaqlaq b'mod permanenti wkoll minn fuq iz-zuntier, u għalhekk f'korrispondenza ssuġġerixxa sabiex dan jibda jsir fir-ramla biex ma ssirx aktar ħsara fuq iz-zuntier. Il-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa qabel ma' din il-proposta għax hu kien diġà se jagħmel hekk.[194]

186 Minuti 1995, Laqgħa 1, 17 ta' Jannar 1995
187 Minuti 1995, Laqgħa 5, 14 ta' Marzu 1995
188 Minuti 1995, Laqgħa 7, 11 ta' April 1995
189 Minuti 1995, Laqgħa 10, 23 ta' Mejju 1995
190 Minuti 1995, Laqgħa 11, 6 ta' Ġunju 1995
191 Minuti 1996, Laqgħa 6, 26 ta' Marzu 1996
192 Minuti 1996, Laqgħa 10, 21 ta' Mejju 1996
193 Minuti 1995, Laqgħa 9, 9 ta' Mejju 1995
194 ibid.



### IL-PROGRAMM TAL-GĦADA TAL-FESTA

Is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kienet għamlet talba mal-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa sabiex l-Għada tal-Festa ta' San Pietru jibda jsir programm varjat fil-ġnien tal-Bajja ta' San Ġorġ. Minkejja li l-Kunsill Lokali approva din l-inizjattiva tas-soċjetà, dan il-permess ġie miċħud mill-awtoritajiet tal-Pulizija.[195]

### AWGURI LILL-KLABB TAL-BOĊĊI

Is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa riedet tissokta bir-relazzjonijiet tajbin mal-entitajiet kollha ta' Birżebbuġa. Fl-okkażjoni tar-rebħ tal-Kampjonat Nazzjonali mill-Klabb tal-Boċċi ta' Birżebbuġa, il-Kumitat Ċentrali tas-soċjetà bagħat jawguralhom għal dan is-suċċess.[196]

### KONKLUŻJONI

Fuq fuq, dawn kienu wħud mill-ġrajjiet illi sawru l-ewwel snin tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa A.D.1990, soċjetà li bħal tarbija li titwieled ikollha ħafna entużjażmu sabiex twettaq dak kollu li taħseb dwaru, f'mumenti tipprova tiġri, f'oħrajn iġġib aktar esperjenza; inizjattivi u ġrajjiet illi wasslu sabiex fi żmien qasir, din is-soċjetà ssir popolari mhux biss f'Birżebbuġa imma anke barra minnha u barra mill-pajjiż, soċjetà li ddominat mill-bidu l-aspett ċelebrattiv estern tal-festa ta' San Pietru, l-għan illi għalih twaqqfet. Madankollu, dan kien biss il-bidu, u d-destin baqa' miktub... tal-Iljun, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa, is-Soċjetà ta' Birżebbuġa iżda wkoll ta' San Pietru kellha tibqa' tikteb bosta ġrajjiet b'ittri tad-deheb u oħrajn suwed fl-annali tagħha...

195 Minuti 1995, Laqgħa 15, 22 ta' Awwissu 1995
196 Minuti 1995, Laqgħa 16, 5 ta' Settembru 1995

*Il-Banda Birżebbuġa liebsa l-ewwel uniformi*



*Il-Banka tal-Lottu tas-Soċjetà fi Triq San Filippu*






*L-ewwel uniformi u l-librett tal-marċi brijużi tal-1990 għadhom miżmumin b'għożża fil-każin*



*Il-Każin tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa fil-Bajja ta' San Ġorġ armat għall-festa titulari*






*Allievi u Bandisti 1990*



*Delegazzjoni tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa waqt il-funeral tal-Kanonku Rikkardu Attard*



*Il-Banda Birżebbuġa fl-1991*



*Il-Banda Birżebbuġa waqt wieħed mill-ewwel servizzi tagħha*





*Il-propjetà l-ġdida li tinsab fil-pjazza kif kienet fl-imgħoddi*




*Is-Surmast Direttur Michael Bugelli mal-fundaturi Anthony Camilleri, Alexander Caruana, Joseph Caruana, Jason Vella, Raymond Cutajar u Angelo Cutajar*



*Korrispondenza dwar l-ewwel laqgħa mas-Sur Abdilla*

45,Zebra Street,
Birzebbuga.

GHAQDA MUZIKALI
BIRZEBBUGA.
Care off:14 St.Philip Str
Birzebbuga.
18/12/89.

Ghaziz Sur M.Abdilla,

Qieghed nibghatlek din l-ittra qasira f'isem il-kumitat provizorju ta'l-GHAQDA MUZIKALI BIRZEBBUGA biex nirringrazzjawk talli inti gentilment ghaddbok taghtina l-permess biex ahna nkunu nistghu naghmlu l-ewwel laqgha tal-Kumitat fil-lokal tieghek nhar il-Hamis 14 ta'Dicembru,1989.

Avolja il-laqgha ma saritx fil-lokal tieghek, nirringrazzjawk xorta wahda u nixtieqa lilek u lill-familja tieghek il-Milied u s-Sena t-Tajba.

Inselli ghalik hafna,
Dejjem tieghek,

Alex Caruana.
Segretarju Provizorju.

*It-tessera numru 1 tas-sena 1990. Tappartjeni lill-ewwel President, Anthony Camilleri. Tidher il-firma tal-ewwel Kaxxier, Jason Vella*


TESSERA TAS-SHUBIJA
NRU. 1
SENA 1990


MEMBRU
KUNJOM CAMILLERI
ISEM ANTHONY
INDIRIZZ 35
St ANDREW STR
BIRZEBBUGA
KAXXIER

*Mumenti mil-Laqgħa Ġenerali. Jidher il-Fundatur u l-ewwel President Anthony Camilleri, l-ewwel Kaxxier Jason Vella u Mro Michael Bugelli*



*Mumenti mill-ewwel Laqgħa Ġenerali. Fost l-oħrajn jidhru erbgħa mill-fundaturi; Jason Vella, Angelo Cutajar, Raymond Cutajar u Joseph Caruana*



*Is-Surmast Direttur, l-Assistent u wħud mill-ewwel bandisti tal-post*



*It-Tberik tal-Banda Birżebbuġa mill-Kappillan Dun Ġużepp M. Farrugia nhar il-Ħamis 2 ta' Awwissu 1990*





*Ittra ta' stedina lil Dun Alfred Micallef sabiex ikun id-Direttur Spiritwali tas-soċjetà*

"Discovery",
Dawret il-qalb Imqaddsa,
Birzebbuga.

GHAQDA MUZIKALI
BIRZEBBUGA.
Care off:14,Triq San Filippu,
Birzebbuga.
18/12/89.

Ghaziz Dun Alfred,

Kif nahseb ga smajt f'Birzebbuga qed tigi mwaqqfa ghaqda muzikali gdida li se jkun jisimha GHAQDA MUZIKALI BIRZEBBUGA. .

Fl-ewwel laqgha tal-kumitat provizorju li ghadu kemm kellna l-gimgha l-ohra tkellimna dwar id-direttur Spiritwali ta'l-ghaqda u l-kumitat kollu wera x-xewqa li lilek jaghzlek bhala dire-ttur Spiritwali ta'l-ghaqda taghna.Dan dejjem jekk inti trid u jekk tigi approvat mill-membri ta'l-ghaqda prezenti fl-ewwel laqgha generali li sejra ssir nhar il-Hadd 14 ta'Jannar 1990.Minn dan ta'l-ahhar ma ghandix dubju izda xorta rrid navzak skond l-istatut ta'l-ghaqda li qed isir.Ahna nafu kemm inti mpenjat kemm fil-parrocca u anke fil-gzejjer taghna u int taf kemm tassew tista'taghmel gid jekk tkun direttur Spiritwali ta'l-ghaqda taghna.

Ghalhekk int mitlub tinfurmana bil-miktub malajr kemm jista'jkun jekk taccettax jew le biex fil-laqgha generali nkunu nistghu nipproponuk lil membri biex dawn japprovawk.

F'isem il-mitejn membru li ghandna sal-lum fl-ghaqda taghna nselli ghalik hafna u nixtieq lilek u lill-familja tieghek Milied hieni u sena mimlija risq.

Dejjem tieghek.
Alex Caruana.
Segretarju Provizorju.

*Ir-risposta mingħand Dun Alfred Micallef dwar it-talba li jkun Direttur Spiritwali tas-soċjetà*

RECEIVED 23 DEC 1989

57, Sacred Heart Promenade,
B'Buġia.
20/12/89

Is-Segretarju Provviżorju,
Għaqda Mużikali Birżebbuġa.

Għażiż Alex,

Grazzi ħafna ta' l-ittra tiegħek tat-18 ta' Diċembru.

Grazzi wkoll għax-xewqa tal-kumitat tiegħek [illegible] li nkun id-direttur spiritwali tal-għaqda tagħkom. Iżda jiddispjaċini ħafna li ma nistax nidħol għal ħaġa bħal din minħabba f'impenji oħra li għandi kemm fil-parroċċa kemm fid-Djoċesi.

B'dan kollu, jekk ikollkom bżonn ta' xi servizzi reliġjużi bħal Quddies, Konferenzi, etc., jien lest li ngħinkom bil-pjaċir kollu kif, fil-fatt, diġà qed nagħmel f'[illegible] u għaqdiet oħra anke barra l-parroċċa, meta jitolbuni.

Waqt li nixtieq lilek u lill-membri kollha kull risq u barka mis-Sema, nixtiqilkom ukoll il-Milied it-Tajjeb u Sena Ġdida mimlija ġid u hena.

Dejjem tiegħek,
Dun Alfred Micallef.



*Ittra lill-Kappillan tal-parroċċa bin-nomina tad-Direttur Spiritwali*

Il-Kappillan,
Parrocca San Pietru,
Birzebbuga.

13, St Andrew's Str,
Birzebbuga.
31 ta' Dicembru 1989.

Ghaziz Kappillan,

Kif ga forsi smajt, grupp ta' nies minn Birzebbuga, l-aktar zghazagh, behsibna nwaqqfu Banda gdida. Nixtiequ li kieku, bhal kull banda ohra f'Malta, jkollna Direttur Spiritwali mill-Parrocca. Xtaqna li nitolbu lilek li tinnomina Sacerdot mill-Parrocca biex jkun id-Direttur Spiritwali taghna.

Biex inkunu sinciri mieghek ga konna avvicinajna lil Dun Alfred u lil Dun Charles. Ma Dun Charles il-bierah stqarrejna li kien missna ktibna lilek biex tinnomina lid-Direttur Spiritwali. Dun Charles qalilna li tkun haga sabiha kieku naghmlu dan u ghadna fil-hin li naghmluh. U dan qed naghmluh issa permezz ta' din l-ittra.

Nitolbuk tiskuzana u taghdirna jekk inqasnik. Ahna nixtiqu li d-Direttur Spiritwali jkun jista' jithabbar lil Laqgha Generali li se issir fil-Lido Hall nhar il-Hadd 14 ta' Jannar.

Niehdu din l-okkazzjoni biex nawguraw lilek u lil Kleru kollu is-Sena it-Tajba. Nitolbuk tberikna,

Dejjem Tieghek,

Agent Segretarju.

*Ittra mingħand il-Kappillan dwar risposta ta' Direttur Spiritwali 2 ta' Jannar 1990*

PARROĊĊA SAN PIETRU

Tel: 871200 DOMUS CURIALIS, CURATE FENECH STREET, BIRŻEBBUĠA

Date: 2 ta' Jannar 1990.

Segretarju Provizorju
Ghaqda Muzikali Birzebbuga
c/o 14 Triq S Filippu
B'Buga

RECEIVED 04 JAN 1990

Ghaziz Alex,

B'riferenza ghall-ittra tieghek tal-31/12/1989 ghandi ninfurmak li saret laqgha llum tal-presbiterju parrokkjali li fiha giet diskussa t-talba taghkom ghal Direttur Spiritwali. Minhabba l-importanza tal-kas qed nirreferuh lis-Superjuri taghna. Meta jkolli risposta ninfurmawkom.

Taghkom fi Kristu

Dun Paul
kappillan



*Risposta dwar id-Direttur Spiritwali 12 ta' Jannar 1990*

PARROĊĊA SAN PIETRU

Tel: 871200 DOMUS CURIALIS, CURATE FENECH STREET, BIRŻEBBUĠA

Date: 12 ta' Jannar 1990

Segretarju Provizorju
Ghaqda Muzikali Birzebbuga
c/o 14 Triq S Filippu
B'Buga

RECEIVED 13 JAN 1990

Ghaziz Alex,

Wara li rriferejna l-kas lis-Superjuri taghna (kif ktibtlek fl-ittra tieghi tat-2 ta' Jannar) ghandi ngharrfek li l-presbiterju jilqa' t-talba taghkom. Fl-istess hin nifhmu li l-ghan ta' din in-nomina ghandu jkun li jaqdi l-missjoni tal-Knisja li tkun strument ta' ghaqda u ftehim u ghalhekk jibqa' skop ghal Direttur Spiritwali sakemm dawn l-ghanijiet ikunu jridu jigu milhuqa.

Peress li d-Direttorju tal-Kleru jirriserva din in-nomina ghall-kappillan jew delegat tieghu lest ninnomina Direttur Spiritwali bhala delegat tieghi fl-Ghaqda Muzikali Birzebbuga wara l-approvazzjoni ta' l-istatut li tieghu nistenna kopja.

Taghkom fi Kristu

Dun Paul
kappillan

*L-iskultur Alfred Camilleri Cauchi waqt intervista*



*L-Iskultur Alfred Camilleri Cauchi jlibbes id-dijadema lil San Pietru*



*It-tlugħ tal-istatwa ta' San Pietru fl-1991*



*L-ewwel standard tas-soċjetà b'kulur isfar, bordura u kukkarda ħadra*



*L-iljun tal-kartapesta waqt il-marċ ta' filgħodu f'Jum il-Festa*




*L-istrumentatura tas-soċjetà*





*Mons. Ġużeppi Minuti*



*Parti mill-ewwel Rendikont Finanzjarju tas-soċjetà*

SOCJETA FILARMONIKA BIRZEBBUGA

A.D. 1990.

RENDIKONT FINANZJARJU MILL- 1 ta' JANNAR sa 31 ta' DICEMBRU 1990.

DHUL.

| | | Lm c m |
|---|---|---|
| .. | Bilanc ta' Dicembru 1989. (Prov.) | 144.00,0 |
| 1.. | Shubija tal-Membri | 661.50,0 |
| 2. | Loghob fil-Kazin | 145.50,0 |
| 3. | Attivitajiet Socjali | 2014.21,0 |
| 4. | Donazzjonijiet | 1909.43,0 |
| 5. | Kera tal-Kazin | 200.00,0 |
| 6. | Pubblikazzjonijiet | 1079.65,0 |
| 7. | Mizata tal-Allievi | 26.50,0 |
| 8. | Dhul Muzikali | 150.00,0 |
| 9. | Lotterija tal-Gimgha | 756.00,0 |
| 10. | Interessi mill-Bank | 3.68,0 |
| 11. | Strumenti u Materjal Muzikali | 598.87,0 |
| 12. | Fieri u Tombla | 719.90,0 |
| 13. | Cassette | 468.00,0 |
| 14. | Commision ta' Farsons | 71.15,0 |
| 15. | Banka tal-Lottu | 122.82,0 |
| 16. | Dhul iehor | 30.00,0 |
| | DHUL TOTALI | 9101.21,0 |



*Mumenti mill-ewwel Laqgħa Ġenerali. Il-President Anthony Camilleri qed jindirizza lill-miġemgħa. Is-Segretarju u Fundatur Alexander Caruana jidher jikteb il-minuti*



*Programm mużikali quddiem il-każin fil-Bajja ta' San Ġorġ*



*Wieħed mill-permessi tal-Banda Birżebbuġa*

DIPARTIMENT TA' L-ARTIJIET
AUBERGE DE BAVIERE
IL-BELT

LAND DEPARTMENT
AUBERGE DE BAVIERE
VALLETTA

Our Ref: L 343/75
Your Ref: ..........

TELEPHONE: 221271

18 ta' Novembru 1991

Socjeta' Filarmonika B'Bugia
77 Triq B'Bugia
B'Bugia

Attn: Mr. Alexander Caruana

Sinjur

B'riferenza ghall-ittra tieghek tal-24 ta' Ottubru 1991 fejn tlabt permess biex il-Banda taghkom taghmel programm fil-gnien li qieghed f'Misrah ir-Repubblika B'Bugia nhar il-Hadd 29 ta' Dicembru bejn id-9.00 u l-11.00 ta' filghodu, ghandi ninfurmak li t-talba tieghek giet milqugha b'mizata ta' Lm 2 u bil-kundizzjoni li jingieb il-permess tal-pulizija.

Dejjem tieghek

A. Fenech
gh/Kummissarju tal-Artijiet



*Rużarju fil-każin*



*Wieħed mill-ewwel marċi tas-soċjetà quddiem il-każin l-antik fil-Bajja ta' San Ġorġ*



4

# IL-MIXJA TWILA, DIFFIĊLI U SABIĦA LI BIHA S-SOĊJETÀ SARET SIDT DARHA

Ix-xewqa mhux biss tal-Kumitat, iżda anke tal-membri u l-partitarji, sa mit-twaqqif, kienet illi s-soċjetà jkollha l-każin tagħha. Konxja mill-fatt illi ma tridx li mal-milja taż-żmien jinqalgħu problemi li jistgħu jwasslu sabiex is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa tispiċċa bla saqaf fuq rasha, għalkemm fil-bidu dan ma kienx il-każ, is-soċjetà riedet tħares 'il quddiem sabiex tinvesti fil-propjetà sabiex tkun rasha mistrieħa li tista' topera b'mod komdu mid-dar li tkun totalment tagħha. Għall-bidu, minkejja din ix-xewqa u minkejja li beda jsir il-ġbir, il-piż beda jidher illi huwa kbir wisq sabiex dan l-investiment ikun jista' jsir.[1]

Minkejja li t-triq dehret twila u iebsa, il-Kumitat, appoġġjat mir-rieda tal-membri, benefatturi, partitarji u ammiraturi imbarka għal din it-triq li kellha twassal sabiex is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, f'inqas minn għaxar snin mit-twaqqif tagħha tkun il-propjetarja ta' darha.

Fis-sena 1990, il-President Anthony Camilleri kien kiteb lit-Tabib Anton Tabone li għamel żmien jgħix barra minn Malta jitolbu jekk hux lest jikri l-fond lis-soċjetà. Dak iż-żmien, il-Kumitat Ċentrali kien baqa' bla tweġiba. Dan il-fond kien fl-indirizz 11/12, Triq Birżebbuġa, it-triq prinċipali li minn Misraħ il-Knisja twasslek lejn il-Bajja s-Sabiħa. Ix-xewqa ta' bosta membri mill-bidu kienet dik illi s-soċjetà mhux biss ikollha l-każin propjetà tagħha, imma li tkun ukoll aktar fiċ-ċentru tal-parroċċa ta' San Pietru Appostlu.

Il President Anthony Camilleri kien beda jistaqsi u sar jaf illi l post kien inxtara minn xi negozjanti u kienu se jwaqqgħuh u jibnuh f'appartamenti. Il-President għamel kuntatt magħhom sabiex jara kinux lesti li jbiegħuh lis-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa.

1 Minuti 1992, Laqgħa 8, 5 ta' Mejju 1992

Nhar is-16 ta' Mejju 1992 ġie ffirmat il-kuntratt tal-konvenju ta' dak illi kellu jsir, fi ftit snin, "Il-Ġawhra ta' San Pietru" u minnufih issejħet Laqgħa Ġenerali Straordinarja għall-Ħadd ta' wara sabiex din il-ħaġa tant importanti tiġi approvata jew miċħuda mill-membri.[2] Wara l-approvazzjoni b'akklamazzjoni mill-membri, ġiet iffissata d-data tal-kuntratt finali li bih is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kienet se ssir il-propjetarja tal-każin il-ġdid. Dan il-kuntratt kellu jiġi ffirmat nhar il-15 ta' Settembru 1992, propju fil-jum liturġiku tal-festa ta' Marija Addolorata, l-Ewwel Patruna ta' Birżebbuġa.[3]

Ta' min isemmi li kif xi membri semgħu li kien instab post u kienet ser issir Laqgħa Ġenerali Staordinarja wrew ix xewqa li jsir marċ mil-*Lido Hall* sal-każin il-ġdid. Dan il-marċ tħallas minn diversi benefatturi, u fi tmiemu, is-Segretarju Alexander Caruana, merfugħ minn xi membri waħħal poster mal-faċċata tal-każin il-ġdid bil-kliem *Dan ser ikun il każin il-ġdid tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa*.

Il-prezz tax-xiri kellu jkun Lm20,000[4] u kellu jitħallas bħala self lill-bank b'Lm268 fix-xahar.[5] Sabiex dan il-proġett ikun wieħed ta' suċċess, inħatret ukoll Kummissjoni apposta sabiex tkun responsabbli li kollox isir b'mod responsabbli u metikoluż.[6] Din il-kummissjoni kienet immexxija mis-Segretarju Alexander Caruana.[7]

Hawn inqala' intopp. Il-bank talab għall-garanzija bankarja sabiex ikun jista' jislef dan l-ammont ta' flus lis-soċjetà. Għal dan il-għan, il-President Anthony Camilleri flimkien mal-familja tiegħu offrew illi jidħlu garanti mal-bank.

Kif mistenni, l-entużjażmu tal-membri kien kbir, tant illi mill-ewwel bdew deħlin id-donazzjonijiet. Il-membri tas-Sezzjoni Żgħażagħ ħadu l-inizjattiva sabiex jirranġaw is-sala tal-każin il-ġdid.[8]

Minnufih beda x-xogħol billi s-Segretarju Alexander Caruana flimkien mal-Perit Michael Schembri bdew iħejju l-pjanti għall-irranġar tal-fond. Kellha wkoll issir laqgħa mal-membri nhar is-27 ta' Settembru 1992 sabiex ikunu huma wkoll illi japprovaw il-pjanti u minnufih ikun jista' jibda x-xogħol.[9]

Ġew ikkuntattjati Sunny Bonnici (ta' Farfar) u Peter Camilleri (il-Pajju), membri u partitarji tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa, illi nhar it-8 ta' Novembru 1992 issuġġerew illi l-post kellu jinħatt kompletament u jiġi ppjanat mill-ġdid. F'Diċembru tal-istess sena beda x-xogħol ta'

2 Minuti 1992, Laqgħa 9, 18 ta' Mejju 1992
3 Minuti 1992, Laqgħa 17, 9 ta' Settembru 1992
4 Minuti 1992, Laqgħa 9, 18 ta' Mejju 1992
5 Minuti 1992, Laqgħa 18, 22 ta' Settembru 1992
6 Minuti 1992, Laqgħa 15, 11 ta' Awwissu 1992
7 Minuti 1993, Laqgħa 1, 12 ta' Jannar 1993
8 Minuti 1992, Laqgħa 16, 25 ta' Awwissu 1992
9 Minuti 1992, Laqgħa 18, 22 ta' Settembru 1992



twaqqigħ sakemm nhar is-27 ta' Marzu 1993 beda l-bini tal-każin il-ġdid mill-pedamenti. Flimkien ma' Sunny u Peter ingħaqdu Victor Schembri u Pietru Camilleri (is-Sigarr) li ħadu ħsieb il-bini kollu tal-każin il-ġdid.[10]

Flimkien mal-Perit Michael Schembri kien hemm ukoll l-għajnuna tal-Perit, dak iż-żmien l-Onorevoli Karmenu Vella li ffirma l-pjanti tar-rikostruzzjoni tal-binja tal-każin tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa.[11]

Kien imiss imbagħad illi l-binja tal-każin tibda tiġi ppjantata. Għalhekk il-Perit Karmenu Vella u l-Perit Michael Schembri ltaqgħu fil-każin il-ġdid, nhar il-25 ta' April 1993 sabiex ikun jista' jinbeda x-xogħol.[12]

L-ispejjeż kienu kbar, u għalhekk is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa, b'responsabbiltà kellha toqgħod attenta u tekonomizza mill-operat tagħha f'kull settur, inkluż fil-qasam mużikali. Minkejja li l-mużika u l-banda baqgħu dejjem il-prijorità, bħal familja li tkun għaddejja minn problemi differenti, is-soċjetà kellha anke ma tikkuntentax lil kulħadd, fosthom anke bix-xiri ta' strumenti.[13]

Minħabba l-ispejjeż li ġab il-bini tal-każin il-ġdid u l-entużjażmu sabiex dan ifittex ikun inawgurat, is-sehem tal-Banda Birżebbuġa għas-sena 1995 kien inqas mis-soltu minħabba li l-programm ta' Lejlet il-Festa ma sarx. B'hekk ġew frankati l-ispejjeż tal-provi u l-programm.[14] Sabiex minflok ikun jista' jsir marċ brijuż Lejlet il-Festa Titulari, l-ispejjeż għalih kellhom ikunu miġbura sa xahar qabel il-festa. Jekk ma jkunux inġabru biżżejjed flus, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kellha tikkummissjona s-sehem ta' banda mistiedna sabiex il-marċ ikun jista' jsir.[15] Barra minn hekk, sabiex saru l-marċi brijużi fil-ġimgħa tal-festa titulari, sa tmiem April 1995 kellhom jilħqu jinġabru l-flus għalihom.[16]

Tant kemm is-soċjetà mbarkat fuq il-ħidma tar-rikostruzzjoni li fil-festa titulari tal-1993, ftit xhur wara li beda l-bini tal-każin mill-pedamenti, il-binja ġiet miftuħa għall-pubbliku bejn il-Ġimgħa, it-Tielet Jum ta' Tridu u l-Ħadd, Jum il-Festa Titulari.

10 L-Istorja tal-Bini tal-Każin minn fomm Alexander Caruana, wieħed mill-fundaturi tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru Banda Birżebbuġa A.D. 1990. Fiż-żmien tal-kitba tal-ktieb jokkupa l-kariga ta' President tas-Soċjetà
11 Minuti 1993, Laqgħa 2, 26 ta' Jannar 1993
12 Minuti 1993, Laqgħa 8, 20 ta' April 1993
13 ibid.
14 Minuti 1995, Laqgħa 1, 17 ta' Jannar 1995
15 Minuti 1995, Laqgħa 6, 29 ta' Marzu 1995
16 Minuti 1995, Laqgħa 1, 17 ta' Jannar 1995

Hekk kif għaddiet il-festa titulari tas-sena 1993 bdew jinġabru l-kwotazzjonijiet għall-ewwel saqaf tal-każin il-ġdid,[17] xogħol illi sar fil-bidu ta' Diċembru 1993[18] u sewa Lm2,200.[19]

## TALBA MILL-AWTORITÀ TAL-IPPJANAR

L-Awtorità tal-Ippjanar bagħtet ittra lill-Kumitat tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa sabiex jinbidel id-disinn tal-faċċata tal-każin il-ġdid u tiġi tixbaħ il-binja preċedenti. Is-soċjetà qabbdet lill-Perit Michael Schembri sabiex jagħmel disinn ġdid hekk kif mitlub mill-Awtorità.[20] Ladarba saret din il-bidla ma kien għad fadal xejn xi jtellef milli joħroġ il-permess sabiex il-binja tinħatt u jinbena l-każin il-ġdid, dak illi llum sar magħruf bħala l-"Ġawhra ta' San Pietru".[21]

## JINBEDA X-XOGĦOL

L-entużjażmu tal-membri tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kien kbir, u bosta minnhom kienu litteralment iqattgħu l-ġranet sabiex il-binja tal-każin titlesta u titlesta b'mod tajjeb malajr kemm jista' jkun ħalli s-soċjetà tibda topera mill-każin tagħha b'mod aktar professjonali u modern. Fl-ewwel nofs tas-sena 1994 beda x-xogħol tad-dawl u l-lavur tal-arkata tal-faċċata.[22] Sabiex kollox ikun sewwa għas-saħħa u s-sigurtà, lill-ħaddiema volontiera tal-bini tal-każin il-ġdid saritilhom *insurance*.[23]

Lejn tmiem is-sena 1994 ssaqqaf ukoll it-tieni sular tal-każin il-ġdid bi spiża ta' Lm1,960. Lm1,300 nsilfu mingħajr imgħax mill-President Onorarju John Polidano. Minnufih, grazzi għal diversi ħaddiema volontiera u benefatturi tkompla x-xogħol sabiex fi żmien qasir jissaqqaf ukoll it-tielet sular tal-każin.[24] Dan ix-xogħol tlesta ftit qabel il-bidu tas-sajf 1995.[25]

## JITTELLA' L-EWWEL ARBLU

Bi preparazzjoni għall-festa titulari 1995 ttella' l-ewwel arblu fuq it-tromba tal-każin il-ġdid. Għal din l-okkażjoni ġew mistiedna l-Periti u d-Direttur Spiritwali ħalli jsir it-tberik tiegħu nhar il-Ħadd 28 ta' Mejju 1995, Festa ta' Lapsi.[26] Wara l-festa titulari tal-1996, il-Kumitat Ċentrali ddeċieda li dan l-arblu għandu jinbidel, u minflok isir wieħed ta' 42 pied.[27]

## IL-MARĊ TA' FILGĦODU 1995

Fuq suġġeriment tal-Viċi President Emanuel Mangion, il-Kumitat Ċentrali tal-Banda

17 Minuti 1993, Laqgħa 17, 14 ta' Settembru 1993
18 Minuti 1993, Laqgħa 23, 7 ta' Diċembru 1993
19 Minuti 1993, Laqgħa 24, 21 ta' Diċembru 1993
20 Minuti 1993, Laqgħa 19, 12 ta' Ottubru 1993
21 Minuti 1993, Laqgħa 20, 26 ta' Ottubru 1993
22 Minuti 1994, Laqgħa 7, 19 ta' April 1994
23 Minuti 1994, Laqgħa 15, 26 ta' Settembru 1994
24 Minuti 1995, Laqgħa 8, 25 ta' April 1995
25 Minuti 1995, Laqgħa 11, 6 ta' Ġunju 1995
26 Minuti 1995, Laqgħa 10, 23 ta' Mejju 1995
27 Minuti 1996, Laqgħa 16, 3 ta' Settembru 1996



Birżebbuġa ppropona li japplika sabiex jingħata l-permess ħalli l-marċ ta' filgħodu f'Jum il-Festa Titulari jintemm quddiem il-bini tal-każin il-ġdid fi Triq Birżebbuġa.[28] Kellha wkoll tinħareġ talba għall-offerti sabiex matul il-ġimgħa tal-festa titulari, fil-każin il-ġdid jinfetaħ bottegin għas-servizz tal-membri, partitarji u l-pubbliku inġenerali.[29]

## IL-PERMESS TAL-ĠIRIEN

Il-ġirien kollha tal-każin il-ġdid minbarra wieħed approvaw il-ftuħ tal-każin il-ġdid. Il-ġar li ma aċċettax irreveda l-pożizzjoni tiegħu meta nqasmu l-ispejjeż biex sarlu bieb tal-ħadid iggalvanizzat bil-għan illi jittaffa l-effett tal-istorbju li jista' jinħoloq bil-ftuħ ta' bini pubbliku viċin tiegħu.[30]

## IR-RITORN TAĊ-ĊWIEVET TAL-KAŻIN L-ANTIK

Bix-xogħol tal-bini kważi finalizzat, lejn tmiem l-1995 u l-bidu tal-1996, is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa bdiet taħseb sabiex tibda topera mill-fond propjetà tagħha, u għalhekk ma kienx fadal skop sabiex tibqa' żżomm il-fond tal-każin fil-Bajja ta' San Ġorġ, u għalhekk irritornat iċ-ċwievet lis-sidien.[31]

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 1996

Fil-Laqgħa Ġenerali Annwali 1996 nħatar il-Kumitat Ċentrali li kellu jibqa' mfakkar bħala dak illi mexxa t-tranżizzjoni mill-każin l-antik fil-Bajja ta' San Ġorġ għall-każin, il-propjetà tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa fi Triq Birżebbuġa. Il-President Anthony Camilleri żamm postu fit-tmun tas-soċjetà u baqa' assistit minn Emanuel Mangion. Alex Azzopardi żamm il-kariga ta' Segretarju Ġenerali u kien assistit minn A. Vella, Grazio Pullicino kien il-Kaxxier assistit minn Louis Balzia, filwaqt illi d-Direttur Ġenerali kien Francis Zammit assistit minn Angelo u Joe Cutajar. Joseph Caruana nħatar bħala d-Delegat tal-Banda, Peter Camilleri Kuratur tal-Każin bl-assistent tiegħu jkun Mario Cauchi, Emanuel Zammit assistit minn Charlie Galea kien l-Arkivista, Louis Balzia l-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi u kien assistit minn Carmelo Caruana, filwaqt illi Emanuel Mangion assistit minn Spiridione Camilleri kien ir-Rappreżentant tas-Soċjetà fi ħdan l-Għaqda Każini tal-Banda.[32]

## IL-BIDLA FL-ISEM TAS-SOĊJETÀ

Sa mit-twaqqif tas-soċjetà, ix-xewqa tal-membri u l-partitarji kienet illi s-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa tissemma għall-patrun San Pietru Appostlu. Fil-Laqgħa Ġenerali Annwali, l-ewwel waħda li saret fil-każin il-ġdid, il-Kumitat Ċentrali ppropona li issa li s-soċjetà se tbiddel il-lok minn fejn topera wasal il-mument illi din il-ħaġa ssir. F'din il-ġurnata storika, propju eżattament f'għeluq is-sitt snin mit-twaqqif uffiċjali tas-soċjetà, minn Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa A.D.1990, l-isem sar Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda

28 Minuti 1995, Laqgħa 14, 18 ta' Lulju 1995
29 ibid.
30 Minuti 1995, Laqgħa 18, 24 ta' Ottubru 1995
31 Minuti 1995, Laqgħa 22, 9 ta' Jannar 1996
32 Minuti 1996, Laqgħa 1, 16 ta' Jannar 1996

Birżebbuġa A.D.1990.[33]

Għalhekk bdiet diskussjoni għall-bidla fl-emblema sabiex tiġi tirrifletti l-isem il-ġdid. Wara li l-emblema ntlaqgħet, bdiet il-ħidma wkoll sabiex isir standard uffiċjali ġdid tal-banda.[34] Dan l-istandard kellu jitħallas mis-Sezzjoni Nisa.[35]

Wara l-festa tal-1996 nibet ukoll il-ħsieb illi jsiru *badges* ġodda bl-arma l-ġdida tas-soċjetà.[36] Il-*badges* ġew ordnati fl-Awstralja u żżanżnu għall-festa titulari 1997. Minbarra l-*badges* saru wkoll sett ingravajjet ġodda.[37]

Saru wkoll qliezet suwed u ġlekkijiet ħodor skuri għall-membri tal-Kumitat Ċentrali sabiex is-soċjetà tkun dejjem irrappreżentata b'mod uniformi.[38]

## IL-FESTA TAL-KATEDRA TA' SAN PIETRU 1996

Nhar it-22 ta' Frar 1996, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru Banda Birżebbuġa kellha torganizza l-marċ tal-festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu. Il-marċ kellu jkun akkumpanjat mill-partitarji numerużi tas-soċjetà u kellu jibda minn Misraħ il-Knisja u jintemm quddiem il-bini tal-każin il-ġdid fi Triq Birżebbuġa.[39] Il-marċ sar b'suċċess għall-ewwel darba f'Birżebbuġa.[40] F'dan iż-żmien ukoll, il-marċ tas-Surmast Michal Bugelli *X'Każin Għandna tal-Iljun* ġie deċiż illi jkun l-Innu Marċ uffiċjali tas-Soċjetà u jissemma *Inti l-Patrun Tagħna*, b'dedika ċara lejn l-Appostlu San Pietru, il-Patrun tas-Soċjetà.[41] Ingħażel dan il-marċ minħabba l-popolarità li gawda mal-membri u l-partitarji tas-soċjetà sa minn meta nkiteb fl-1992.

Il-Kumitat Ċentrali informa lill-Kappillan tal-parroċċa kemm bil-bidla li kienet twettqet fl-isem tas-soċjetà kif ukoll bil-marċ brijuż illi kien se jkun organizzat fit-22 ta' Frar 1996.[42]

## TIŻŻANŻAN IS-SALA PRINĊIPALI

Nhar is-17 ta' Frar 1996 iżżanżnet is-sala prinċipali fil-każin il-ġdid, illum Sala Anthony Camilleri b'serata Karnivaleska organizzata mis-Sezzjoni Nisa.[43]

## IL-PROGRAMM *MILL-BANDISTI GĦALL-MEMBRI*

Fl-okkażjoni tal-festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru

33 ibid.
34 Minuti 1996, Laqgħa 8, 23 ta' April 1996
35 Minuti 1996, Laqgħa 9, 7 ta' Mejju 1996
36 Minuti 1996, Laqgħa 17, 17 ta' Settembru 1996
37 Minuti 1997, Laqgħa 10, 3 ta' Ġunju 1997
38 Minuti 1997, Laqgħa 11, 17 ta' Ġunju 1997
39 Minuti 1996, Laqgħa 1, 16 ta' Jannar 1996
40 Minuti 1996, Laqgħa 4, 27 ta' Frar 1996
41 Minuti 1996, Laqgħa 2, 30 ta' Jannar 1996
42 Minuti 1996, Laqgħa 3, 13 ta' Frar 1996
43 Minuti 1996, Laqgħa 4, 27 ta' Frar 1996



Banda Birżebbuġa bdiet torganizza programm annwali taħt id-direzzjoni tas-Surmast Direttur Michael Bugelli. L-ewwel darba li sar dan il-programm kien hekk kif seta' jibda jsir fil-bini tal-każin il-ġdid, u għalhekk nhar il-25 ta' Frar 1996 sar għall-ewwel darba fis-sala prinċipali tal-każin il-ġdid.[44] Tant kemm intlaqa' tajjeb mill-membri, illi baqa' jittella' ta' kull sena.

Issa li s-soċjetà kellha l-propjetà tagħha u anke sala li tesa' l-membri, qabel il-ġimgħa tal-festa titulari kellu jerġa' jibda jiġi organizzat *rally* għall-membri u l-partitarji.[45] Wara l-festa mbagħad, bis-sehem tal-membri bdiet tkun organizzata wkoll laqgħa sabiex ikun diskuss is-sehem tas-soċjetà, x'seta' sar differenti jew aħjar u l-pjanijiet futuri.[46]

## MARĊ MINN SAN ĠORĠ SAL-KAŻIN IL-ĠDID

Nhar l-24 ta' Marzu, il-Banda Birżebbuġa għamlet programm mużikali fil-Bajja ta' San Ġorġ u wara timmarċja minn quddiem il-każin l-antik f'din il-bajja sal-bini tal-każin il-ġdid.[47]

## PROBLEMI GĦALL-ĦRUQ TAN-NAR TAL-ART

Minkejja li s-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kienet aktar iffukata fuq il-bini tal-każin il-ġdid, riedet iżżomm anke l-għan illi tagħti sehem ewlieni fil-festa titulari ta' San Pietru Appostlu, u għalhekk ma naqsitx milli tissokta bil-preparazzjonijiet illi mhux dejjem imxew ħarir. Matul ix-xahar ta' Frar 1996, il-Kappillan Dun Ġużepp M. Farrugia informa lis-soċjetà li fil-festa titulari 1996 ma kinux se jsiru programmi mużikali u ħruq tan-nar tal-art fuq iz-zuntier.[48] Għalhekk, il-Kumitat Ċentrali kiteb lill-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa sabiex japplika għall-permess biex il-ħruq tan-nar tal-art ikun jista' jsir fuq il-paviment taħt iz-zuntier tal-knisja. Fl-istess waqt talab ukoll il-permess sabiex il-kolonna tal-istatwa ta' San Pietru, propjetà tas-soċjetà tibda tintrama fil-bidu ta' Triq Birżebbuġa.[49] Sabiex l-istatwa tittella' b'aktar kumdità kellha ssir rampa ġdida qabel ma ssir l-iskultura tal-kolonna l-ġdida sabiex din tinħadem b'mod sigur illi ma tinkisirx waqt it-tlugħ u l-inżul tal-istatwa.[50] Il-permess sabiex l-istatwa tintrama f'dan il-post ġiet aċċettata.[51]

Il-Kunsill Lokali qabel li jitħaffru l-ħofor fuq il-paviment tal-pjazza sabiex fuqhom jinħaraq in-nar tal-art Lejlet il-Festa Titulari.[52]

## AKTAR STEDINIET LIS-SOĊJETÀ

Il-Kumitat Ċentrali rċieva stedina mingħand il-Kumitat Promozzjoni Mużika Maltija

44 Minuti 1996, Laqgħa 3, 13 ta' Frar 1996
45 Minuti 1996, Laqgħa 11, 4 ta'Ġunju 1996
46 Minuti 1996, Laqgħa 15, 21 ta' Awwissu 1996
47 Minuti 1996, Laqgħa 2, 30 ta' Jannar 1996
48 Minuti 1996, Laqgħa 3, 13 ta' Frar 1996
49 Minuti 1996, Laqgħa 5, 12 ta' Marzu 1996
50 Minuti 1996, Laqgħa 7, 9 ta' April 1996
51 Minuti 1996, Laqgħa 11, 4 ta' Ġunju 1996
52 Minuti 1996, Laqgħa 7, 9 ta' April 1996

għal kunċert ta' mużika komposta minn kompożituri Maltin. Fl-istess żmien, il-Kumitat Ċentrali silef is-sala tal-każin il-ġdid lill-Grupp tal-Iscouts ta' Birżebbuġa[53] kif ukoll lill-Forum Kaċċaturi, Nassaba u Konservazzjonisti għal-laqgħa ġenerali annwali tagħhom.[54] Il-Kumitat taċ-Ċentru Laburista stieden ukoll rappreżentanza tas-soċjetajiet tar-raħal, fosthom tal-Banda Birżebbuġa sabiex jieħdu sehem f'korteo li kellu jibda jsir ta' kull sena nhar il-31 ta' Marzu, festa nazzjonali ta' Jum il-Ħelsien.[55]

## VERSI GĦALL-INNU MARĊ U L-INNU TAL-BANDA

Peress illi Alexander Caruana sadanittant kien daħal membru mal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen u kien inħatar Segretarju, il-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru ħass illi għandu jibdel il-versi tal-innu tal-banda li Caruana kien kiteb fid-19 ta' Diċembru 1989.[56]

Għal dan il-għan, is-Segretarju Alex Azzopardi stieden lill-poeta Joe Julian Farrugia sabiex minbarra l-lirika tal-Innu tal-Banda Birżebbuġa jikteb ukoll il-versi tal-Innu Marċ *Int il-Patrun Tagħna*, it-tnejn kompożizzjoni mużikali tas-Surmast Direttur Michael Bugelli.[57] Joe Julian Farrugia aċċetta li jagħmel dan ix-xogħol illi ġie aċċettat mill-Kumitat Ċentrali tas-soċjetà.[58]

## TISSOKTA L-ĦIDMA FIL-KAŻIN

Sadanittant, il-ħidma fuq il-każin issoktat, u għalkemm is-soċjetà kienet qiegħda topera mill-każin il-ġdid, bħal dar residenzjali, il-ħidma ma tistax tieqaf, u f'każin kbir din il-ħtieġa aktar tikber ma' kull jum illi jgħaddi. Inxtraw 35 siġġu kif ukoll ġie deċiż illi l-bini tal-galleriji għandu jkun bil-balavostri tal-ġebel.[59] Fl-istess waqt kellu jitkompla x-xogħol fuq il-kċina tas-sala prinċipali sabiex din tkun tista' tkompli tinkera.[60]

## BILJARD FIL-KAŻIN

Inxtara biljard sabiex il-membri u l-partitarji li jiffrekwentaw il-każin il-ġdid ikunu jistgħu jqattgħu aktar ħin ta' rilassament.[61]

## BIDLA FIL-POST TAL-PROGRAMM MUŻIKALI TAL-FESTA

Wara l-festa tal-1996, il-Kumitat Ċentrali bl-appoġġ tal-membri wera x-xewqa li l-programm mużikali ta' Lejlet il-Festa Titulari jibda jsir f'Misraħ il-Knisja, u għalhekk il-planċier illi kien għadu jinsilef lill-Banda Birżebbuġa mill-Banda San Pawl ta' Ħal Safi, ma jibqax jintrama fil-

53 Minuti 1996, Laqgħa 6, 26 ta' Marzu 1996
54 Minuti 1996, Laqgħa 12, 24 ta' Ġunju 1996
55 Minuti 1996, Laqgħa 7, 9 ta' April 1996
56 Memorji tal-President attwali Alexander Caruana
57 Minuti 1996, Laqgħa 8, 23 ta' April 1996
58 Minuti 1996, Laqgħa 13, 9 ta' Lulju 1996
59 ibid.
60 Minuti 1996, Laqgħa 19, 15 ta' Ottubru 1996
61 Minuti 1996, Laqgħa 17, 17 ta' Settembru 1996



Bajja s-Sabiħa, imma jimxi lejn il-pjazza prinċipali tar-raħal.[62] Il-permess mingħand il-Kunsill Lokali wasal u għalhekk mis-sena 1997, il-planċier beda jintrama f'Misraħ il-Knisja.[63]

## IL-FESTI TAL-MILIED 1996

Kif beda joqrob żmien il-Milied, l-ewwel Milied li fih is-soċjetà kienet se tqattgħu fil-każin il-ġdid, ġie deċiż illi jsir presepju mal-faċċata tal-każin.[64] Minbarra dan, fil-15 ta' Diċembru 1996 kienet se tiġi inawgurata wirja ta' presepju fil-każin tas-soċjetà, presepju li pparteċipa wkoll fil-Kompetizzjoni Nazzjonali tal-Presepji.[65] Bil-għajnuna ta' diversi membri, il-presepju beda jinħadem mill-membru tas-soċjetà Anthony Buhagiar. Għall-festin tat-tfal kellhom jiġu mistiedna ħamest'itfal minn xi istitut tat-tfal sabiex jintegraw u jieħdu gost mat-tfal tal-membri u l-partitarji.[66] Barra minn hekk, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ħasset illi kellha tkompli tgħin f'inizjattivi filantropiċi permezz ta' donazzjonijiet lill-Kumitat Ħbieb San Vinċenz de Paule u l-Kampanja Milied Flimkien organizzata mill-*Community Chest Fund*.[67] Fl-istess żmien ukoll, flimkien mal-Aġenzija Sedqa it-tmexxija tas-soċjetà ħadet sehem f'forum tal-Papa dwar il-prevenzjoni mit-teħid tad-drogi.[68]

Fix-xahar ta' Jannar 1997, fi tmiem il-festi tal-Milied, it-tmexxija tas-soċjetà ġiet ippreżentata biċ-ċertifikat ta' parteċipazzjoni fil-wirja kompetittiva tal-presepji.[69] Bħala ringrazzjament għall-ħidma tiegħu, ġie propost illi Anthony Buhagiar isir membru tas-soċjetà għal għomru.[70]

## IL-FRONTISPIZJU

Issa li l-proġett tal-bini tal-każin il-ġdid, speċjalment fuq barra beda jingħalaq, il-Kumitat Ċentrali beda jaħseb sabiex jinkuruna din il-binja bi frontispizju mill-isbaħ. Għal dan il-għan, membri tat-tmexxija tas-soċjetà bdew iduru jiġbru l-kwotazzjonijiet. L-ispiża kellha titla' sa Lm1,500.[71] Dan tlesta f'Awwissu 1997 u fuqu hemm il-Ħelsien ta' San Pietru Appostlu mill-Ħabs mill-Anġlu, l-episodju mill-Atti tal-Appostli li niċċelebrawh bħala l-festa titulari ta' Birżebbuġa.[72] Dan inħadem mill-iskultur Louis Xuereb ta' Ħaż-Żabbar filwaqt illi l-istatwi nħadmu mill-iskultur Aldo Consiglio.

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 1997

Bħalma l-Kumitat Ċentrali 1996 kellu l-unur u r-responsabbiltà li taħt it-tmexxija tiegħu tinbidel is-sede tas-soċjetà flimkien mal-isem, il-Kumitat Ċentrali tal-1997, għal darba oħra

62 Minuti 1996, Laqgħa 18, 1 ta' Ottubru 1996
63 Minuti 1997, Laqgħa 11, 17 ta' Ġunju 1997
64 Minuti 1996, Laqgħa 20, 5 ta' Novembru 1996
65 Minuti 1996, Laqgħa 22, 3 ta' Diċembru 1996
66 ibid.
67 Minuti 1996, Laqgħa 23, 17 ta' Diċembru 1996
68 Minuti 1996, Laqgħa 24, 7 ta' Jannar 1997
69 Minuti 1997, Laqgħa 2, 28 ta' Jannar 1997
70 ibid.
71 Minuti 1996, Laqgħa 22, 3 ta' Diċembru 1996
72 Minuti 1997, Laqgħa 14, 12 ta' Awwissu 1997

mmexxi mill-President Anthony Camilleri assistit minn Emanuel Mangion kellu l-unur u r-responsabbiltà li jtemm il-proġett tal-bini kif ukoll li b'suċċess itemm ix-xiri tal-każin, dik illi aktar 'il quddiem kellha ssir magħrufa bħala l-parti l-antika tal-każin. Is-Segretarju Ġenerali Alex Azzopardi kien assistit minn Louis Balzia, Grazio Pullicino żamm postu bħala l-Kaxxier assistit minn Emanuel Zammit, Joseph Caruana assistit minn Freddie Formosa kien id-Delegat tal-Banda, Carmelo Galea l-Arkivista, Louis Marsh assistit minn Carmelo Caruana kien il-Kuratur tal-Bini tal-Każin, Francis Zammit id-Direttur Ġenerali, assistit minn Joe Cutajar, Raymond Cutajar Delegat tal-Armar, Anthony Vella Direttur tal-Isports, Louis Balzia l-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi, Emanuel Ebejer Direttur tal-Attivitajiet filwaqt illi Carmelo Galea responsabbli mill-manutenzjoni tal-każin.[73] Kif jidher, żdiedu bosta l-karigi la darba s-soċjetà kellha l-każin tagħha, kellha aktar fejn timraħ sabiex tolqot aktar interess ta' Birżebbuġjani u tiġbed lejha aktar nies.

Bħas-soltu, twaqqfu l-Kummissjonijiet flimkien mal-Bord Editorjali.

### IL-BANDA TAL-ĦADD FILGĦAXIJA

Is-Segretarju Ġenerali kellu jagħmel talba formali lis-Soċjetà Filarmonika Santa Katarina V.M. taż-Żurrieq sabiex tibda tkun mistiedna mis-soċjetà għas-servizz tal-Ħadd, Jum il-Festa ta' San Pietru, minħabba li ntlaħaq qbil sabiex iż-żewġ każini jibdew jistiednu l-baned tal-Ħadd filgħaxija huma minflok il-parroċċa.[74]

### BAZAAR MIS-SEZZJONI NISA

Is-Sezzjoni Nisa xtaqet illi kultant żmien tibda ttella' bazaar fil-bini tal-każin il-ġdid, inizjattiva li ntlaqgħet b'mod pożittiv mill-Kumitat Ċentrali, illi ħass li kellu joffri l-għajnuna sabiex inizjattiva bħal din tkun suċċess.[75] Bis-saħħa ta' din is-sezzjoni kompliet ukoll tikber l-istrumentatura tas-soċjetà, tant illi fil-programm *Mill-Bandisti għall-Membri* li sar fit-23 ta' Frar 1997[76] ippreżentaw klarinett u sett qniepen tubulari lis-soċjetà.[77] Din il-preżentazzjoni kienet preżentazzjoni pjuttost kbira għal soċjetà li kienet għadha fil-fjur tagħha, minħabba li l-qniepen tubulari jirrikjedu ħafna finanzi sabiex jinxtraw.

### L-ARBLU PRINĊIPALI TAL-KAŻIN

Hekk kif il-bini tal-każin kien qed jasal fil-fażi finali tiegħu, tant illi anke kien qed jinħadem il-frontispizju, it-tmexxija tas-soċjetà ħasset illi għall-festa titulari 1997 kellu jiżżanżan l-arblu prinċipali tas-soċjetà, u għalhekk dan ġie ordnat bil-għan illi jilħaq jitlesta sa Lulju 1997.[78] Il-ġarr tal-arblu kellu jsir nhar it-12 ta' April 1997.[79]

73 Minuti 1997, Laqgħa 1, 14 ta' Jannar 1997
74 ibid.
75 Minuti 1997, Laqgħa 2, 28 ta' Jannar 1997
76 Minuti 1997, Laqgħa 3, 11 ta' Frar 1997
77 Minuti 1997, Laqgħa 4, 26 ta' Frar 1997
78 ibid.
79 Minuti 1997, Laqgħa 7, 8 ta' April 1997



### IL-FESTA TAL-KATEDRA TA' SAN PIETRU 1997

Minħabba li l-festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu, 22 ta' Frar ħabtet il-Ħadd, ma saritx il-quddiesa solenni bħas-soltu, u għalhekk is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ħasset illi kellha tipprotesta għal dan il-għan flimkien mal-Kappillan Dun Ġużepp M. Farrugia permezz ta' ittra indirizzata lilu u anke lill-Kurja Arċiveskovili.[80]

### AKTAR STEDINIET LILL-BANDA BIRŻEBBUĠA

Minkejja l-ispejjeż illi kienet għaddejja minnhom is-soċjetà, l-interess fil-Banda Birżebbuġa, mhux biss mill-membri u l-partitarji Birżebbuġjani, imma anke minn barra Birżebbuġa baqa' għaddej. Xhieda ta' dan huwa l-istediniet illi l-banda baqgħet tirċievi minn żmien għal żmien sabiex tipparteċipa f'diversi festi. Matul is-sena 1997, il-Banda Birżebbuġa reġgħet kienet mistiedna mill-Għaqda tal-Pawlini tal-Belt Valletta għall-festa ta' San Pawl Nawfragu, fil-festa ta' Sant'Anna f'Wied il-Għajn[81] u fil-Festa tal-Madonna tad-Duttrina, Ħal Tarxien.[82] Dan is-servizz kellu jitħassar minħabba li ma ngħatax permess mill-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi.[83]

### IS-SALA PRINĊIPALI TAL-KAŻIN

Minħabba l-kobor u l-kumdità tagħha, is-sala tal-każin il-ġdid bdiet tiġi mitluba minn diversi għaqdiet, kemm għaqdiet ibbażati f'Birżebbuġa kif ukoll għaqdiet oħra barra minn Birżebbuġa. Fost dawn, ta' min isemmi l-grupp ta' pressjoni għaż-Żona tal-Papa f'Birżebbuġa u anke għall-grupp tal-Missjoni.[84]

Bil-għan illi l-membri tal-preżent u tal-futur jibqgħu jiftakru l-bidu tas-soċjetà, l-irħama tal-isem li kienet imwaħħla mal-każin l-antik fil-Bajja ta' San Ġorġ, twaħħlet fit-tromba tal-każin il-ġdid.[85]

### 25 ANNIVERSARJU MILL-ORDINAZZJONI TAD-DIRETTUR SPIRITWALI

F'din is-sena partikolari għas-soċjetà, id-Direttur Spiritwali Dun Charles Carabott iċċelebra għeluq il-Ġublew tal-Fidda mill-Ordinazzjoni Saċerdotali tiegħu, nhar id-19 ta' Marzu. Is-soċjetà kienet mistiedna għal quddiesa u riċeviment tal-okkażjoni li saru fix-xahar ta' April.[86]

### L-IFFINALIZZAR TAL-PAGAMENTI TAL-KAŻIN

Il-ġurnata tas-16 ta' Settembru 1997 kellha ssir ġurnata miktuba b'ittri tad-deheb fl-annali tas-soċjetà. F'dik il-ġurnata kienu se jitħallsu l-aħħar pagamenti l-bank sabiex b'hekk is-sede tas-soċjetà ssir propjetà sħiħa tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa. Il-Kumitat Ċentrali, minn diversi xhur qabel beda jaħseb għal diversi attivitajiet sabiex isiru

80 Minuti 1997, Laqgħa 4, 26 ta' Frar 1997
81 Minuti 1997, Laqgħa 3, 11 ta' Frar 1997
82 Minuti 1997, Laqgħa 6, 25 ta' Marzu 1997
83 Minuti 1997, Laqgħa 11, 17 ta' Ġunju 1997
84 Minuti 1997, Laqgħa 6, 25 ta' Marzu 1997
85 Minuti 1997, Laqgħa 7, 8 ta' April 1997
86 Minuti 1997, Laqgħa 6, 25 ta' Marzu 1997

matul dik il-ġimgħa. L-ewwel ma sar kien vidjow dwar il-bini tal-każin.[87] Ġiet ukoll ordnata rħama sabiex tfakkar dan l-avveniment tant importanti għas-soċjetà.[88]

Fit-2 ta' Awwissu 1997, Lejlet il-Festa Titulari ta' San Pietru Appostlu tqiegħdet simbolikament l-aħħar ġebla tal-każin mill-President Anthony Camilleri. L-għada, qabel il-marċ ta' filgħodu, l-istess President tella' għall-ewwel darba bandiera Maltija mal-arblu l-ġdid tal-każin.[89]

Hekk kif beda joqrob il-jum tant mistenni, il-Kumitat Ċentrali bl-appoġġ tal-membri u l-partitarji beda jippjana ġimgħa ta' attivitajiet, illi kellhom jilħqu l-qofol tagħhom propju nhar is-16 ta' Settembru 1997. Dakinhar kellha ssir quddiesa fil-każin u ġie kkuntattjat l-Arċisqof Ġużeppi Mercieca sabiex jiċċelebra l-quddiesa, madankollu ma setax jattendi.[90]

Għal din l-okkażjoni saru wkoll tiġrijiet taż-żwiemel u attivitajiet oħra fosthom *Beach Party* mis-Sezzjoni Żgħażagħ. Dakinhar tas-16 ta' Settembru, Birżebbuġa kienet miksija bil-bnadar ħodor u sofor fuq il-bjut tal-partitarji, u filgħaxija saret quddiesa fis-sala prinċipali tal-każin iċċelebrata mid-Direttur Spiritwali, Dun Charles Carabott u għaliha kienu preżenti l-fergħat u bosta membri u partitarji. Il-bini tal-każin, issa propjetà sħiħa tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, ġie kkonsagrat, kif jixraq lill-Qalb Imqaddsa ta' Ġesù u l-Qalb Bla Tebgħa ta' Marija.[91] Is-soċjetà għadha żżomm b'għożża fis-sede tagħha l-kwadru tal-Qalb Imqaddsa ta' Ġesù u tal-Qalb Bla Tebgħa ta' Marija li tbierek dakinhar waqt il-Konsagrazzjoni.

Bħala għeluq ta' dawn il-festi speċjali, il-Banda Birżebbuġa, akkumpanjata mill-istandardi kollha tagħha għamlet marċ serju madwar it-toroq ta' Birżebbuġa.[92]

### KWISTJONI DWAR IL-ĦRUQ TAN-NAR

F'dan iż-żmien partikolari qamet kwistjoni oħra dwar il-ħruq tan-nar fil-festa titulari. Is-Soċjetà ħasset illi kellha tipprotesta minħabba li l-Kappillan kien iddeċieda li jnaqqas l-ispejjeż tan-nar lis-soċjetajiet mużikali ta' Birżebbuġa. Il-Kumitat Ċentrali ħass illi din il-ħaġa ma kinitx xierqa minħabba li s-soċjetà kienet taħraq ħafna iktar nar mis-soċjetà l-oħra. B'hekk, sar is-suġġeriment illi l-ħruq tan-nar isir b'alternanza bejn is-soċjetajiet, fejn sena taħraq soċjetà u sena taħraq soċjetà oħra. Il-Kappillan deher illi qabel ma' dan is-suġġeriment[93] u hekk sar; fil-fatt, fis-sena 1997 sar biss ħruq tan-nar mill-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen.[94]

### PUBBLIKAZZJONI TAL-ISTORJA TAS-SOĊJETÀ

Fit-tieni volum tal-Pubblikazzjoni Indipendenza li tittratta s-soċjetajiet mużikali f'pajjiżna,

87 Minuti 1997, Laqgħa 7, 8 ta' April 1997
88 Minuti 1997, Laqgħa 10, 3 ta' Ġunju 1997
89 Memorji tal-Awtur
90 Minuti 1997, Laqgħa 14, 12 ta' Awwissu 1997
91 L-Istorja tal-Bini tal-Każin minn fomm Alexander Caruana
92 Minuti 1997, Laqgħa 15, 26 ta' Awwissu 1997
93 Minuti 1997, Laqgħa 9, 20 ta' Mejju 1997
94 Minuti 1997, Laqgħa 11, 17 ta' Ġunju 1997



ippreżentata mis-Segretarju Alex Azzopardi dehret bijografija tal-istorja tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa.[95] Fis-sajf 1997, is-soċjetà kienet mistiedna sabiex bil-bandisti tal-post tagħha tesegwixxi programm ta' marċi brijużi fil-*pitch* tal-*waterpolo*.[96]

### FORUM DWAR IR-RELAZZJONIJIET TAL-GĦAQDIET

Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa pparteċipat fil-Forum dwar ir-Relazzjonijiet bejn l-Għaqdiet ta' Birżebbuġa u minn dan il-forum ħarġu diversi punti saljenti li komplew iqarrbu l-għaqdiet differenti lejn xulxin fir-relazzjoni ta' bejniethom.[97] F'dan iż-żmien ukoll, is-soċjetà ssieħbet parti mid-direttorju għall-artisti u l-għaqdiet kulturali *The Creative Malta Directory*.[98]

### GĦALLIEM TAT-TEORIJA ĠDID

Mro Felicienne Paris bagħtet ir-riżenja mill-kariga ta' Assistent Surmast tal-Banda Birżebbuġa kif ukoll minn Għalliema tat-Teorija bl-istudenti tagħha jgħaddu sabiex jitgħallmu għand is-Surmast Direttur Mro Michael Bugelli.[99] F'Laqgħa Ġenerali li nżammet nhar is-26 ta' Ottubru 1997 ġew diskussi l-ementi għall-Istatut[100] kif ukoll ġiet proposta li Mro Paris tinħatar Surmast Onorarju tas-soċjetà,[101] proposta li ntlaqgħet mill-membri tas-soċjetà.

Il-bandista tal-post Stephanie Barbara ġiet inkarigata, sabiex taħt is-superviżjoni tas-Surmast Direttur tgħallem it-Teorija Mużikali lill-allievi tas-soċjetà fl-assenza ta' Felicienne Paris.[102]

### TMIEM

Soċjetà li għadha fil-fjur tal-eżistenza tagħha jirnexxilha tkun protagonista u tikteb l-istorja. Kien bidu ċert, minkejja d-diversi okkażjonijiet ta' qtigħ il-qalb, imma minnhom is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ħarġet dejjem rebbieħa, issa mhux biss f'sede propjetà tagħha imma anke mżejna bl-isem tant sabiħ tal-patrun tal-parroċċa ta' Birżebbuġa, l-Appostlu San Pietru. Mogħnija b'dawn iż-żewġ akkwisti, bil-għajnuna tal-membri, benefatturi u partitarji ħawtiela, setgħet tissokta tiżra', tħawwel u taħsad is-suċċess f'kull qasam illi tipparteċipa fih.

95 Minuti 1997, Laqgħa 13, 15 ta' Lulju 1997
96 ibid.
97 Minuti 1997, Laqgħa 15, 26 ta' Awwissu 1997
98 Minuti 1997, Laqgħa 16, 23 ta' Settembru 1997
99 Minuti 1997, Laqgħa 17, 7 ta' Ottubru 1997
100 Minuti 1997, Laqgħa 16, 23 ta' Settembru 1997
101 Minuti 1997, Laqgħa 17, 7 ta' Ottubru 1997
102 Minuti 1997, Laqgħa 18, 21 ta' Ottubru 1997

*Ittra lil Dr Anton Tabone, b'tentattiv illi jinxtara l-każin fi Triq Birżebbuġa*

Ghaqda Muzikali
Birzebbuga.A.D.1990.
c/o 35 Triq Sant'Andrija,
Birzebbuga.
7 ta'Jannar 1990.

Ghaziz Dr.Anton Tabone,

Jiena Ninu Camilleri (ta'Baskal imlaqqam ta'Sjettu il-butcher).F'Birzebbuga nghaqaddna grupp ta'nies biex inwaqqfu banda u jiena l-President taghhom. Jiena compilt lis-Sur Nazju Licari u dan gie jurini l-post li ghandek fi triq Birzebbuga fuq l-ispizerija.ghax dan huwa post idejali hafna ghalina biex fih nkunu nistghu naghmlu skola tal-Muzika biex nghallmu lit-tfal.Ahna jekk jista'jkun nixtiequ li inti tikrihulna,u ahna lestaili nhallsu kera ta' Lm 300 fis-sena.Jekk tkun trid xi haga ohra ahna lesti li nirrangaw.

Is-Sur Nazju Licari qalli li inti qed titlob is-somma ta'Lm17,000 li ghalina kif tista'tobsor hija somma li qatt ma nistghu naslu li nhallsuha.Inti taf li ahna m'ahniex f'pozizzjoni li nohorgu Lm17,000 ghax ahna ghadna nibdew u barra minhekk il-post fih spiza kbira ta'il-fuq minn Lm5,000 biex tidhol fih.ghax il-post huwa abbandunat totalment.Ahna jekk inti ma taccettax li tikrihulna lesti li nhallsu s-somma ta'Lm10,000,li minnhom naghtik Lm4,000 quddiem u s-Lm6.000 l-ohra naghtuhomlok bil-Lm100 fix-xahar u b'hekk nigu nhallsuh f'hames snin.

Nispera'li inti tifhem il-pozizzjoni taghna ghax ahna ma ahna ser naghmlu l-ebda negozju izda ser naghmlu skola tal-Muzika biex fiha nkunu nistghu nghallmu lit-tfal ta'Birzebbuga l-muzika.

F'Isem il-Kumitat nibghat nselli ghalik hafna,nixtieqlek kull gid u kull success u nitolbok tinfurmani bil-miktub malajr kemm jista'jkun.

Dejjem tieghek,

Ninu Camilleri.

[signature]



*Ittra lil Nazio Licari 7 ta' Jannar 1990*

Mr.Nazio Licari,
37,St.Fracis Street,
Cospicua.

Ghaqda Mużikali
Birzebbuga.
c /o Mr.Ninu Camilleri
35,sT.Andrew Street,
Birzebbuga.
Tel.No.828508/9
7 ta'Jannar,1990.

Ghaziz Sur Licari,

Qieghed niktiblek din l-ittra biex biha ninfurmak li l-offerta taghna ghall-post ta'Triq Birzebbuga huwa kif ghandek miktub fl-ittra l-ohra li baghtnilek ma'din l-ittra.Nirringrazzjawk tal-pacenzja li hadt bina u nitolbok tibghat l-ittra l-ohra lis-Sur Anton Tabone malajr kemm jista'jkun.Nitolbuk biex malli jkollok xi informazzjoni,jekk joghogbok tghaddihielna malajr kemm jista'jkun.

Dejjem tieghek,

N.Camilleri.

[signature]

*Kutratt tas-self tal-flus għax-xiri tal-każin*




2, Birzebbugia Road, Birzebbugia, Malta
Telephone: 871406, 871071 Telex: MW 1215, 1456
*All correspondence to be addressed to the Manager*

17 June 1992

Is-Segretarju
Socjeta' Filarmonika Birzebbugia AD 1990
77 Triq Birzebbugia
Birzebbugia BBG 05

Ghaziz Sinjur

B'referenza ghall-ittra taghkom ta' l-1 ta' Gunju 1992, il-Bank qieghed jikkonsidra favorevolment li javanza lilkom is-somma mitluba kif diga' miftiehem mal-President, is-Sur Camilleri, u naturalment skond in-normi tal-Bank.

Ikun tajjeb li wiehed jinnota li, billi bhala garanzija qed jigu offruti sommom ta' flus depozitati f'isem individwi (membri tal-kumitat) is-self isir f'isimhom proprju kollettivament.

Dejjem tieghek

Mr Alfred Spiteri
Manager



*Korrispondenza mal-Bank*



SOĊJETÁ FILARMONIKA BIRŻEBBUĠA
A.D.1990
Malta

13 ta' Lulju 1992.

Mid Med Bank
Lil Manager,
2, Triq Birzebbuga,
Birzebbuga.

Sinjur,

Ahna li hawn taht iffirmajna bhala President, Segretarju u Kaxxier tas-Socjeta' Filarmonika Birzebbuga, qeghdin nitolbuk li taghmlilna cekk (draft) fuq l-ismijiet ta' Oliver Cachia u Alfred Briffa mill-account bin-numru ta' A/C No. 474076199 ta' l-istess socjeta'. Bis-somma ta Lm2500.00. Maltin.

Niringrazzjawk bil-quddiem.

Dejjem Tieghek

PRESIDENT
A. CAMILLERI

SEGRETARJU
A.CARUANA

KAXXIER
G. PULLICINO

*Korrispondenza mal-Bank*

ĊJETA FILARMONIKA BIRŻEBBUĠA
A.D.1990

14 ta Settembru 1992

The Manager,
Mid-Med Bank Ltd,
2 Birzebbuga Road,
Birzebbuga.

Sinjur,
Ahna li hawn taht iffirmajna bhala president u kaxxier tas Socjeta Filarmonika Birzebbuga nitolbuk biex jekk ghogbok tamel cheque (Draft) mill kont ta l-istess socjeta li in-numru tal kont 474076199 fuq l-ismiet ta Mr.Olivier Cachia w Alfred Briffa bis somma ta Lm2000.00., Nitolbok ukoll biex jekk ghogbok tamel cheque (Draft) iehor fuq l-isem ta Dr.Patrick Critien, LL.D. bis-Somma ta Lm640.00.

Grazzi Hafna,
Dejjem tieghek.

President.
Anthony Camilleri.
(signature)

Kaxxier.
Grazio Pullicino.
(signature)



*Il-garanzija li Anthony Camilleri għamel f'isem il-familja tiegħu sabiex ikun jista' jsir is-self u jinxtara l-każin*

Mid-Med Bank Ltd
2, Birzebbugia Road, Birzebbugia, Malta
Telephone: 871406, 871071 Telefax: 688001 Telex: MW 1213, 1456
All correspondence to be addressed to the Manager

14th September 1992

Mr. Anthony Camilleri
35 Triq Sant'Andrea
Birzebbugia BBg 04.

Dear Sir,

We are pleased to advise that the Bank has placed at your disposal the following facility for a period of 5 years for reviewing by the 14th September 1997 subject to the following terms and conditions:-

| | |
|---|---|
| Loan | Lm13,000 (Thirteen thousand Maltese Liri). |
| Interest | For the time being debit interest will be charged at the rate of 8% per annum on daily debit balances in accordance with recognised banking facilities. This rate of interest will remain effective irrespective of the terms of the facility until notice is given by the Bank of an amended rate. |
| Repayment | @ Lm268 per month inclusive of interest within 5 years of drawdown. |
| Purpose | End finance to purchase club premises situated at 11/12 B'Bugia Road, B'Bugia re Socjeta Filarmonika B'Bugia AD1990. |
| Security | Mid-Med Bank Ltd, B'Bugia - Savings A/C No. 474082857 for Lm6000 in the name of Mr. Anthony Camilleri. |
| | Mid-Med Bank Ltd, B'Bugia - Fixed Deposit A/C No. 085201 for Lm3000 in the name of Mr. Carmelo Camilleri. |
| | Mid-Med Bank Ltd, B'Bugia - Savings A/C No. 474069982 for Lm600 in the name of Mr. & Mrs. Raymond Mercieca. |
| | Mid-Med Bank Ltd, B'Bugia - Fixed Deposit A/C No. 064923 for Lm400 in the name of Mr. Raymond Mercieca & Mrs. S. Mercieca. |
| | Mid-Med Bank Ltd, B'Bugia - Fixed Deposit A/C No. 019953 and 21964 for Lm1000 each in the name of Mr. Joseph Camilleri. |
| | Mid-Med Bank Ltd, B'Bugia - Fixed Deposit A/C No. 096074 for Lm500 in the name of Mr. & Mrs. A. Camilleri. |
| | Bank Of Valletta, Valletta - Foreign Currency Savings A/C No. 17708179019 for STG£998.06 in the name of Mr. & Mrs. A. Camilleri. |

Continued...........

*Delegazzjoni tas-soċjetà flimkien mal-Avukat Emy Bezzina*



*Id-Delegazzjoni tas-Soċjetà mmexxija mill-President Anthony Camilleri waqt l-iffirmar*





*Parti mill-kuntratt tax-xiri tal-każin*

Att Nru.

Illum it-tlieta, tnejn u ghoxrin ta' Novembru tas-sena elf disa' mija erbgha u disghin (22.11.1994)

BEJGH

Ins.16688/1994
6.12.1994

Vol. T. Nru.
18056/1994

Quddiemi, Nutar Dottor Joe Cilia Duttur tal-ligi, dehru personalment, wara li vverifikajt l-identita` tal-partijiet minn dokumenti ufficjali, hawn taht indikati:-

Minn naha l-wahda:

Carmen sive Lilian Busuttil, mart Charles, bint il-mejtin Victor Borg u Carmela nee Farrugia, imwielda z-Zejtun u residenti "Il-Kappara", numru sitta u tmenin (86), Triq il-Port Ruman, Kavallerizza Home Ownership Scheme, Marsaxlokk (Karta tal-identita' numru 230845(m)) li qed tidher fuq dana l-att ghan-nom u in rappresentanza ta' Ursola Farrugia, xebba, bint il-mejtin Joseph u Rosina nee Paris, imwielda Bormla u residenti "Pax et Bonum", Triq Cassar, il-Mosta (Karta tal-identita' numru 308823(m));

- aktar l-isfel imsejha il-"venditrici nomine".

Minn naha l-ohra:

Anthony Camilleri, President, bin il-mejjet Pasquale u Francesca nee Abdilla, imwieled u residenti Birzebbugia; Alexander Azzopardi, Segretarju, bin Emanuel u Josephine nee Abela, imwieled il-Pieta' u residenti Birzebbugia; u Grazio Pullicino, Tezorier, bin il-mejjet Luigi u Paola nee Scicluna, imwieled Haz-Zabbar u residenti Birzebbugia (Karti tal-identita' numri 1058546(m), 241570(m), u 238633(m) rispettivament), li fil-kwalitajiet taghhom premessi qed jidhru fuq dana l-att ghan-nom u in rappresentanza tas-"Socjeta' Filarmonika Birzebbugia A.D. 1990"

- aktar l-isfel imsejhin il-"kumpraturi nomine".

U bis-sahha ta' dana l-att il-komparenti venditrici nomine qed tbiegh, tittrasferixxi u tassenja lill-komparenti kumpraturi nomine li qed jaccettaw, jixtru u jakkwistaw il-fond konsistenti f'kamra wahda, li ggib in-numru erbatax (14) gia numru disgha u sebghin (79), Triq Birzebbugia, Birzebbugia, liema fond fil-prezent jinsab mikri lill-terzi persuni bil-kera ta' hmistax il-liri maltin fis-sena (Lm15 pa), mill-

*Il-Perit Karmenu Vella*



*Il-Perit Michael Schembri*



*Pietru Camilleri (is-Sigar)*



*Sunny Bonnici*



*Xi membri tal kumitat f'diskussjoni mal-Perit Karmenu Vella*



*Victor Schembri*



*Peter Camilleri (il-Pajju)*



*L-iffirmar tal-kuntratt għax-xiri tal-każin*



*Mumenti waqt il-bini tal-każin*





*Mumenti waqt il-ħidma fil-bini tal-każin*



*Mumenti waqt il-bini tas-sala prinċipali*



*Il-plakka tat-tabib Tabone li kienet tinsab imwaħħla mad-dar fejn illum sar il-każin tas-soċjetà*




*Uħud mill-bennejja u volontiera waqt il-bini tal-każin*



*Mumenti waqt il-bini tas-sala tal-kunċerti*



*Tissaqqaf is-Sala Principali*



*Mumenti waqt illi kienet qed tissaqqaf is-sala*





# 5

# LEJN IT-TIELET MILLENNJU
## *L-IRXOXT, IL-PREPARAMENTI GĦALL-GĦAXAR SNIN, L-INNU L-KBIR*

Minbarra l-ħajja ġdida li tat lill-festa esterna ta' San Pietru Appostlu, il-patrun ta' Birżebbuġa, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, xtaqet illi tagħti l-ħajja wkoll lill-akbar festa tal-Knisja Kattolika, l-Għid il-Kbir. Minkejja li kien isir programm ta' marċi funebri u mużika addattata għal dan iż-żmien mill-Banda Birżebbuġa, u minkejja li kienet bdiet tittella' wirja relatata ma' dan iż-żmien qaddis, il-membri tas-soċjetà, konxji mill-fatt illi fin-nofsinhar ta' pajjiżna kien hawn biss iż-Żejtun illi jorganizza l-festa tal-Għid il-Kbir, imtlew bil-ħeġġa li din is-soċjetà wkoll tibda torganizza din il-festa.

Imma dan kien ifisser ħafna għaraq u xogħol illi mhux dejjem ġie aċċettat.

### LAQGĦA ĠENERALI ANNWALI

Kien ġie deċiż illi l-Laqgħa Ġenerali Annwali ma tibqax issir fix-xahar ta' Jannar, imma minflok f'Ottubru jew Novembru, u dan ħalli l-kumitat elett flimkien mas-sezzjonijiet, membri u partitarji jkun laħaq sab saqajh u jaħdem aktar għall-istaġun tal-festi.[1]

### IL-KUMITAT ĊENTRALI 1998

Il-Kumitat Ċentrali li beda t-triq għall-festa ta' Kristu Irxoxt f'Birżebbuġa kien immexxi mill-President Anthony Camilleri assistit minn Emanuel Mangion. Is-Segretarju Stefan Zammit kien assistit minn Alex Azzopardi, filwaqt illi l-Kaxxier Grazio Pullicino kien assistit minn Anthony Vella. Angelo Cutajar kien id-Direttur Ġenerali u kien assistit minn Francis Zammit,

1 *Minn Qalb l-Iljuni* (1998); Pubblikazzjoni Annwali tal-festa titulari ta' San Pietru, Soċjetà Filarmonika San Pietru Banda Birżebbuġa

filwaqt illi Louis Balzia nħatar Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi. Anthony Camilleri u Alex Azzopardi assumew ukoll l-uffiċċju ta' Delegati tal-Banda, filwaqt illi Louis March assistit minn Joe Cutajar kienu l-Kuraturi tal-Każin, Emanuel Mangion baqa' jirrappreżenta lis-soċjetà fl-Għaqda Każini tal-Banda, Raymond Cutajar responsabbli mill-armar, Emanuel Zammit Arkivista, filwaqt illi Carmelo Galea, Freddie Formosa u Pietru Camilleri kienu membri.[2]

## PROBLEMI BIN-NAR TAL-ART

Il-ħidma tas-soċjetà ma waqfitx minkejja li kellha f'moħħha li tidħol għal spiża oħra. Mill-ewwel inqala' l-ewwel intopp dwar il-ħruq tan-nar tal-art fil-pjazza. Il-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa ma aċċettax li jiżdiedu t-toqob fit-triq u għalhekk dawn kellhom jibqgħu fuq iz-zuntier. Il-Kunsill Lokali kellu jikkuntattja lill-Kappillan tal-parroċċa dwar din il-materja.[3]

## KORSIJIET TAL-KOMPJUTER

Fil-kumitat ġie ssuġġerit sabiex isiru korsijiet tal-kompjuter bi sħab mal-kumpanija *Budget System*. Fis-sena 1998 kellu jerġa' jittella' l-programm *Mill-Bandisti għall-Membri* fl-okkażjoni tal-festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu, nhar l-14 ta' Frar.[4] Kellha wkoll tiġi organizzata ġita f'isem is-soċjetà fix-xahar ta' Marzu 1998.[5]

## DRUM KIT ĠDID GĦALL-BANDA

Inħass il-bżonn illi l-Banda Birżebbuġa jkollha wkoll *Drum Kit* ġdid sabiex jintuża mill-bandisti tagħha. Għal din l-ispiża offrew illi jidħlu s-Sezzjoni Nisa.[6]

## DINNER DANCE FI ŻMIEN L-GĦID IL-KBIR

Sabiex il-ħeġġa għall-festi tal-Għid il-Kbir tissokta tikber, minbarra *Dinner Dance* fi żmien il-festi tal-Milied, mis-sena 1998 kellu jibda jiġi organizzat *Dinner Dance* fi żmien il-festi tal-Għid il-Kbir ukoll.[7]

## ĠBIR GĦALL-ISTATWA TA' KRISTU IRXOXT

Sadanittant beda l-ġbir għall-istatwa ta' Kristu Irxoxt.[8] Fil-Laqgħa Ġenerali Annwali kellu jiġi diskuss jekk id-dimostrazzjoni għandhiex tibda ssir nhar Ħadd il-Għid filgħodu inkella filgħaxija. Is-suġġeriment tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru kien se jkun illi dan isir filgħaxija minħabba li filgħodu tkun aktar problema sabiex jinstabu l-bandisti sabiex jiġu jdoqqu mal-Banda Birżebbuġa, peress illi ħafna minnhom ikunu diġà impenjati ma' soċjetajiet oħra, kif ukoll minħabba li l-Irxoxt taż-Żejtun isir filgħodu, u għalhekk fl-akkwati, Birżebbuġa biss

2 Minuti 1998, Laqgħa 1, 28 ta' Ottubru 1997
3 Minuti 1998, Laqgħa 2, 18 ta' Novembru 1997
4 ibid.
5 Minuti 1998, Laqgħa 3, 2 ta' Diċembru 1997
6 Minuti 1998, Laqgħa 5, 6 ta' Jannar 1998
7 ibid.
8 Minuti 1998, Laqgħa 14, 28 ta' April 1998



kienet se tkun qed torganizza l-manifestazzjoni filgħaxija.[9] Fl-istess żmien inħass ukoll il-bżonn sabiex l-istatwa ta' San Pietru tiġi restawrata, u għalhekk ġie kkuntattjat l-iskultur Alfred Camilleri Cauchi.[10]

## ĦIDMA FIL-KAŻIN

Il-ħidma fil-każin baqgħet għaddejja b'kontinwità. Matul din is-sena kien imiss illi jsir suffett għall-kamra tal-kumitat kif ukoll fil-bottegin. Is-suffett tal-bottegin kellu jitħallas mill-*barman* innifsu. Barra minn hekk, is-sala tal-każin insilfet lill-klabb tal-futbol *St. Peter's* għal diversi *rallies* filwaqt illi ġie deċiż illi għall-festi tal-Milied 1998, il-presepju kellu jintrama fis-sala tal-kunċerti.[11]

## IL-KOLONNA L-ANTIKA

Minħabba li saret kolonna ġdida għall-istatwa ta' San Pietru, il-kumitat iddeċieda li l-kolonna l-antika għandha tingħata lill-Kumitat tal-Festa sabiex jużaha kif iħoss li hu l-aħjar għall-ġid tal-armar fil-festa titulari. Fuqha kellha titwaħħal plakka li turi li din ingħatat mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa.[12] Sadanittant, Joe Cutajar kompla jaħdem fuq il-kolonna l-ġdida tal-istatwa ta' San Pietru.[13]

## STEDINIET LILL-BANDA BIRŻEBBUĠA

Aktar stediniet komplew jaslu għand is-soċjetà. Għal darba oħra, l-Għaqda tal-Pawlini stiednet lill-Banda Birżebbuġa sabiex tmur tagħmel marċ fil-festa ta' San Pawl Nawfragu fil-Belt Valletta. Entitajiet festivi oħra kienu dawk ta' Sant'Anna f'Wied il-Għajn, tal-Madonna tad-Duttrina f'Ħal Tarxien għal jum il-festa, il-każin tal-Banda San Gabriel ta' Ħal Balzan nhar is-7 ta' Lulju 1998[14] kif ukoll għall-festa ta' San Girgo il-Kbir Tas-Sliema.[15]

## RECORDING TAL-MARĊI BRIJUŻI

Fis-sena 1998 sar ukoll rekording tal-marċi brijużi mill-Banda Birżebbuġa. Dan kien il-ħames rekording li ħarġet din is-soċjetà[16] u sar nhar it-Tnejn 18 ta' Mejju 1998 għand *Boffa Studios*.[17]

## LAQGĦAT MAL-GĦAQDA MUŻIKALI SAN PIETRU FIL-KTAJJEN

Nhar is-26 ta' Frar 1998 saret laqgħa bejn l-uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, l-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen u l-Klabb tal-Futbol St. Peter's. Dan il-klabb kien sejjer tajjeb u kellu ċans tajjeb għall-promozzjoni. Permezz ta' dawn id-diskussjonijiet, sar il-pjan illi ż-żewġ baned idoqqu flimkien għall-ewwel darba f'servizz

9 Minuti 1998, Laqgħa 26, 22 ta' Ottubru 1998
10 Minuti 1998, Laqgħa 14, 28 ta' April 1998
11 Minuti 1998, Laqgħa 6, 20 ta' Jannar 1998
12 Minuti 1998, Laqgħa 7, 3 ta' Frar 1998
13 Minuti 1998, Laqgħa 12, 2 ta' April 1998
14 Minuti 1998, Laqgħa 8, 17 ta' Frar 1998
15 Minuti 1998, Laqgħa 17, 9 ta' Ġunju 1998
16 Minuti 1998, Laqgħa 9, 3 ta' Marzu 1998
17 Minuti 1998, Laqgħa 16, 26 ta' Mejju 1998

mużikali sħiħ f'każ illi l-klabb jikseb il-promozzjoni. Il-promozzjoni waslet u s-servizz bejn iż-żewġ baned ta' Birżebbuġa sar nhar il-Ħadd 17 ta' Mejju 1998.[18]

B'sens ta' rieda tajba, iż-żewġ kumitati ħassew illi dawn id-diskussjonijiet ma kellhomx jintemmu mal-promozzjoni, u għalhekk tqajmu diversi punti sabiex l-organizzazzjoni tal-festa titulari ssir dejjem aħjar u r-relazzjoni bejn il-poplu ta' Birżebbuġa tiżvolġi f'aktar armonija u rispett, speċjalment f'din il-ġimgħa speċjali. Intweriet ix-xewqa li jiġi ppubblikat manifest wieħed illi jkopri kull entità tal-festa, alternanza fil-marċ tat-Tielet Jum ta' Tridu u marċ miż-żewġ baned flimkien - stil Venezjan - Lejlet il-Festa Titulari. Sar ukoll qbil sabiex iż-żewġ baned ma jibqgħux jgħaddu minn quddiem xulxin waqt il-marċi tal-briju, ħlief fil-marċ ta' filgħodu.

Il-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa għamilha ċara li lest illi dan il-ftehim jiġi ffirmat kemm-il darba l-Kumitat Ċentrali tal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen jirtira s-sanzjonijiet kontra l-President Anthony Camilleri, ħalli b'hekk ikun jista' jidħol fil-każin tal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen meta jiġi mistieden. Minħabba li l-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen ma rtiratx it-tkeċċija, il-ftehim ma kienx se jiġi ffirmat, u l-kumitat tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa offra li l-laqgħa ssir fil-bini tal-istess soċjetà.[19] L-istess kumitat ħass illi t-taħdidiet kellhom jissoktaw, imma sabiex dan iseħħ, fil-laqgħat segwenti kellu jkun hemm rappreżentanza tal-Presbiterju Parrokkjali u l-Pulizija filwaqt illi tkun irtirata t-tkeċċija tal-membri tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa mis-sede tal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen.[20] L-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen aċċettat illi t-tkeċċija tkun sospiża sakemm ikunu għaddejjin it-taħdidiet.[21]

Minħabba li ż-żmien kien qed joqrob għaċ-ċelebrazzjoni tal-festa titulari 1998, kemm il-Pulizija kif ukoll il-Knisja ntebħu li l-ftehim mhux se jintlaħaq. Ġie nfurmat il-Kummissarju tal-Pulizija George Grech illi sejjaħ lill-uffiċjali taż-żewġ soċjetajiet filarmoniċi u għamilha ċara li għas-sena 1998 jibqa' kollox kif kien.[22] Il-Konsulent Legali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, Dr Bernard Grech ippropona li hekk kif tgħaddi l-festa 1998, it-taħdidiet jitkomplew immedjatament ħalli fl-1999 ikun hemm ftehim illi minnu jgawdi kulħadd.[23] L-unika ħaġa li nbidlet għas-sena 1998 kienet illi bdiet tiġi alternata l-ġurnata tad-dimostrazzjoni bl-istatwa ta' San Pietru, anke fuq xewqa tal-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi.[24] Fis-sena 1998, u għalhekk fis-snin biż-żewġ, il-Banda Birżebbuġa beda jmissha torganizza d-dimostrazzjoni fit-Tielet Jum ta' Tridu, filwaqt illi fis-snin bil-fard, beda jmissha torganizzaha

18 Minuti 1998, Laqgħa 16, 26 ta' Mejju 1998
19 Minuti 1998, Laqgħa 9, 3 ta' Marzu 1998
20 Minuti 1998, Laqgħa 10, 10 ta' Marzu 1998
21 Minuti 1998, Laqgħa 18, 23 ta' Ġunju 1998
22 Memorji tal-President Alexander Caruana
23 Minuti 1998, Laqgħa 20, 12 ta' Lulju 1998
24 Memorji tal-President Alexander Caruana



fit-Tieni Jum ta' Tridu.[25]

Il-ftehim ġie ffirmat sabiex jibda japplika mill-festa titulari 1999, wara li l-uffiċjali tal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen wegħdu li se jagħmlu l-almu tagħhom sabiex it-tkeċċija tal-President tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa Anthony Camilleri tkun irtirata jekk jaraw rieda tajba mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa.[26]

Sfortunatament, fil-bidu tal-marċ tat-Tnejn, inqala' argument sforz nuqqas ta' ftehim bejn il-partitarji taż-żewġ soċjetajiet. Waqt illi l-marċ tal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen kien - skont il-permess tal-Pulizija, minħabba li l-ftehim li ż-żewġ soċjetajiet ma jgħaddux minn quddiem xulxin ħlief fil-marċ ta' filgħodu kien se jibda japplika mill-1999 - quddiem is-sede tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, inqala' d-diżgwit. Għal dan il-għan, l-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen bagħtet ittra bl-avukat sabiex is-Soċjetà Filarmonika San Pietru tħallas Lm200 tal-*overtime* tal-bandisti minħabba li s-servizz qabeż il-ħin stipulat.[27] Is-soċjetà wieġbet lura bl-avukat tagħha,[28] madankollu l-argument ġie riżolt b'maturità bejn iż-żewġ naħat hekk kif komplew id-diskussjonijiet għall-festa titulari 1999. F'dawn id-diskussjonijiet ġie deċiż illi l-programmi ta' Lejlet il-Festa jsiru fuq bażi ta' alternanza. Fis-sena 1999, il-Banda Birżebbuġa messha tagħmel il-programm l-ewwel, filwaqt illi fis-sena 2000, hekk kif kienet qed tiċċelebra l-għaxar anniversarju mit-twaqqif tagħha, skont il-ftehim messha t-tieni.[29]

## INNO DI GLORIA *TU ES PETRUS*

Sabiex jekk kien hemm bżonn, ir-rabta mal-Appostlu San Pietru tkun ingastata darba għal dejjem fl-arkivji mużikali u letterarji tas-soċjetà, il-kumitat 1998 ħass illi kellu jikkummissjoni *Inno di Gloria*, jew kif inhu magħruf mad-dilettanti tal-festi, "l-Innu Kbir". Ġew għalhekk ikkuntattjati l-poeta Joe Julian Farrugia, li aċċetta li jikteb il-versi ta' dan l-innu. Min-naħa tiegħu offra li bħala rigal lis-soċjetà ma jitħallas xejn għal dan ix-xogħol.[30] Il-kompożitur magħżul għall-kitba mużikali ta' *Tu Es Petrus*, kif kellu jissemma l-innu, kien Ray Sciberras. Għal dan ix-xogħol kellu jitħallas is-somma ta' Lm250.[31]

25 Memorji tal-Awtur
26 Memorji tal-President Alexander Caruana
27 Minuti 1998, Laqgħa 23, 15 ta' Settembru 1998
28 Minuti 1998, Laqgħa 24, 29 ta' Settembru 1998
29 Memorji tal-President Alexander Caruana
30 Minuti 1998, Laqgħa 24, 29 ta' Settembru 1998
31 Minuti 1998, Laqgħa 16, 26 t' Mejju 1998

## L-ARMAR TAR-RAWNDEBAWT TAL-BAJJA TA' SAN ĠORĠ

Mill-festa 1998 ittieħdet l-inizjattiva li r-rawndebawt tal-Bajja ta' San Ġorġ jibda jintrama b'ħames antaljoli, u fihom jittellgħu bnadar li għandhom x'jaqsmu ma' San Pietru u ma' Birżebbuġa. Ma' wieħed minn dawn l-antaljoli kellha tibda tittella' wkoll il-bandiera bl-arma tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, bħala waħda mill-entitajiet ewlenin fl-organizzazzjoni tal-festa titulari.[32]

## GARAXX GĦALL-BŻONNIJIET TAS-SOĊJETÀ

Minkejja li s-soċjetà kienet qed topera mis-sede tagħha, xorta waħda nħasset il-ħtieġa li jinkera garaxx sabiex fih jitpoġġew ħtiġijiet illi ma jkunux meħtieġa li jintużaw b'mod konsistenti.[33] Hekk kif għaddiet il-festa titulari 1998 bdew ukoll il-preparazzjonijiet sabiex fis-sena 2000, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa tiċċelebra għeluq l-ewwel deċennju mit-twaqqif uffiċjali tagħha.[34]

## KONKLUŻJONI

Minkejja din il-ħidma kollha, fil-bogħod kien qed ileħħ il-beraq u s-sena 1999 kienet se tara lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa tgħaddi minn burraxka li heżżitha, u magħha tilef kulħadd. Imma l-verità, anke meta mhedda, toħroġ fid-deher, anke jekk iddum, u fl-aħħar, tirbaħ.

32 Minuti 1998, Laqgħa 19, 6 ta' Lulju 1998
33 Minuti 1998, Laqgħa 24, 29 ta' Settembru 1998
34 Minuti 1998, Laqgħa 25, 13 ta' Ottubru 1998



*Il-Kunċert Vokali u Strumentali li sar fl-Università ta' Malta fis-sena 2000*

*Il-programm tal-festa 1993. F'dik is-sena, għall-ewwel darba f'Birżebbuġa kienet organizzata ġimgħa ta' ċelebrazzjonijiet mis-soċjetà*

*Il-bini tal-każin fl-1993*




*Briju waqt wieħed mill-marċi ta' filgħodu fi Triq Birżebbuġa*






*Briju waqt wieħed mill-marċi ta' filgħodu fil-Bajja s-Sabiħa*



*Il-pedestall fuq il-bradella sabiex fuqhom titpoġġa l-istatwa ta' San Pietru tas-soċjetà*



*Il-pedestall tal-Istatwa ta' San Pietru tas-soċjetà*



*Ħidma fuq il-bradella u l-pedestall*



*Dimostrazzjoni b'San Pietru tas-soċjetà fil-ġimgħa tal-festa titulari*



*L-istatwa ta' San Pietru għadha tintrama fir-roundabout tal-Bajja ta' San Ġorġ*



*Dettall mill-bradella ta' San Pietru tal-każin*



*Il-Banda Birżebbuġa fil-festa tal-Immakulata Kunċizzjoni f'Bengħajsa fl-1990*



*Il-Kaxxier Grazio Pullicino*





*Ħidma fuq wieħed mill-presepji minn Anthony Buhagiar*



*Id-Direttur Spiritwali jbierek wirja tal-presepji*



*Il-President Anthony Camilleri akkumpanjat minn Joseph Caruana jippreżentaw tifkira lil Anthony Buhagiar bħala ħajr għall-ħidma tiegħu fuq il-presepji matul is-snin*



*Xogħol fuq bini ta' presepju*





*It-tim tal-futbol illi kien jilgħab f'isem is-soċjetà*



*Il-frontispizju mpoġġi f'postu. Juri l-Ħelsien ta' San Pietru mill-Ħabs mill-Anġlu*




*L-Arma tas-soċjetà aġġornata bl-isem il-ġdid*






*L-ewwel programm Mill-Bandisti għall-Membri*



Socjeta' Filarmonika San Pietru
Birzebbuga A.D.1990
ghandha l-pjacir tipprezenta il-
Programm Muzikali
**'Mill-Bandisti ghall-Membri'**
taht it-tmexxija tas-
Surmast Direttur
Mro.Michael Bugelli
fis-Sala tal-
'Gawhra ta' San Pietru',
illum il-Hadd, 25 ta'Frar,1996,
fis-7.00pm.

*L-irħama li tfakkar id-data storika tas-16 ta' Settembru 1997*






*Wieħed mill-kunċerti mtellgħin mill-Banda Birżebbuġa fis-sala prinċipali tal-każin*



*Mario Sant u Stephen Farrugia li għenu lis-soċjetà diversi drabi fi produzzjonijiet teatrali*



*Mro Charles Wallace Suda*





*Programm ta' marċi funebri u mużika sagra fis-sede tas-soċjetà*



*Preżentazzjoni ta' trofej wara kompetizzjoni tal-biljard fil-bini tal-każin illi kien jinsab fil-Bajja ta' San Ġorġ*



*Waqt it-tlugħ ta' arblu fil-pjazza ewlenija ta' Birżebbuġa*



*Waħda mill-ewwel wirjiet illi ttellgħu mis-soċjetà fi żmien il-Ġimgħa Mqaddsa*





*Wieħed mid-diskows illi kienet ittella' s-Sezzjoni Żgħażagħ*



*Waqt waħda mil-Laqgħat Ġenerali fil-bini tal-każin il-ġdid. Ir-ritratt juri l-uffiċjali libsin l-ingravata ħadra li kien sar il-kulur uffiċjali tas-soċjetà*



*Waqt waħda mill-attivitajiet illi s-soċjetà torganizza fi żmien il-festi tal-Milied*



*Waqt wieħed mill-programmi ta' Lejlet il-Festa*





*Attività soċjali għall-membri*



*Attività soċjali għat-tfal*



# 6

# KRISTU RXOXT

## INTRODUZZJONI

Uhekk beda riesaq tmiem it-Tieni Millennju u l-Ġublew il-Kbir tas-sena 2000. Imħeġġin sabiex jissoktaw jikbru l-festi tal-Għid il-Kbir f'Birżebbuġa, xi membri tas-soċjetà nibtilhom il-ħsieb sabiex f'Birżebbuġa jkollna statwa ta' Kristu Rebbieħ fuq il-Mewt sabiex fiha l-poplu kollu jingħaqad f'din l-akbar festa tal-Insara. Sa mit-twaqqif tagħha, is-soċjetà qatt ma riedet tillimita ruħha għall-festa titulari biss imma riedet tkun soċjetà mużikali u soċjetà li timbotta 'l quddiem il-kultura Maltija f'Birżebbuġa. Imma min kellu jgħid lil dawn l-individwi li l-ħsieb tagħhom kien se jintlaqa' minn oppożizzjoni qawwija immens, mhux mill-poplu ta' Birżebbuġa, illi laqa' din l-idea b'ferħ kbir, imma mill-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi?

## PURĊISSJONI MILL-PARROĊĊA

Xi xhur qabel l-Għid il-Kbir tal-1998, xi qraba ta' dawk li 'l quddiem kellhom ikunu d-donaturi tal-Irxoxt tas-Soċjetà, kienu avviċinaw lill-Kappillan ta' dak iż-żmien, Dun Ġużepp M. Farrugia biex issir statwa ta' Kristu Irxoxt u jħallsuha minn buthom biex tingħata lill-parroċċa u b'hekk il-poplu ta' Birżebbuġa jkun jista' jingħaqad f'purċissjoni waħda ma' Kristu Rxoxt. Jidher iżda li l-Kappillan m'aċċettax u lanqas ma ressaq rikors, peress li skont kliemu, l-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi ma kinux qed jippermettu li jsiru statwi. Dan ifisser illi l-ewwel xewqa tal-poplu ta' Birżebbuġa kienet li Kristu Irxoxt tkun festa tal-parroċċa li fiha seta' jieħu sehem kulħadd. Iddispjaċuti għal dan il-fatt imma konxji li f'lokalitajiet oħra kien hemm membri ta' xi għaqdiet mużikali oħra, li affaċċati bl-istess problema, kienu għamlu statwa ta' Kristu Irxoxt xorta waħda u bdew joħorġuha f'manifestazzjoni mill-każini rispettivi tagħhom, dawn in-nies minn Birżebbuġa ħassew li kellhom jevalwaw din l-istess soluzzjoni. Hekk għamlu u peress illi kienu ammiraturi tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa tkellmu flimkien u ddeċidew li jekk kellha ssir, tali manifestazzjoni tkun bil-parteċipazzjoni tas-soċjetà.

### L-EWWEL ŻVILUPPI

Fuq inizjattiva ta' Alfred Formosa, Anthony Vella, Anthony Camilleri, Angelo Cutajar u Ray Cutajar, kollha kemm huma parti mill-Kumitat Ċentrali tas-soċjetà, nhar it-28 ta' April 1998 ressqu quddiem il-kumitat tas-soċjetà l-idea biex issir statwa ta' Kristu Irxoxt. Il-kumitat aċċetta bil-ferħ din il-proposta. Ġimgħa wara l-proposta, proprju fil-5 ta' Mejju tal-1998, il-Kummissjoni marret għand l-istatwarju Alfred Camilleri Cauchi u kkummissjonatlu din l-opra artistika. L-ispiża għall-istatwa waħidha laħqet it-Lm800[1] u dan apparti l-ispejjeż l-oħra bħall-bradella, niċċa u tagħmir ieħor. Il-pjan tal-Kummissjoni kien illi l-Irxoxt ikun lest u jiġi rregalat lis-soċjetà għall-Għid il-Kbir tal-4 ta' April 1999.

Dik il-ħabta kien għadu kif laħaq bħala Segretarju Eżekuttiv Joseph Caruana (It-Two). Mal-ħatra tiegħu, il-President Anthony Camilleri kien infurmah b'din il-kummissjoni u li din l-istatwa kienet qed tinġabar minn dawn il-persuni biex din imbagħad tiġi rregalata lis-soċjetà dakinhar li tiġi mżanżna. Joseph Caruana mar jara din l-istatwa l-ġdida tinħadem għand l-iskultur, il-Kavallier Alfred Camilleri Cauchi, statwarju li kien diġà ħadem l-istatwa ta' San Pietru tal-għaqda bejn l-1990 u l-1991. L-istatwa kienet għadha fi stat bikri imma kienet diġà tidher li se tkun opra oħra tal-arti.

### BRADELLA ĠDIDA

Kien ilu jberren il-ħsieb li tinbidel il-bradella li kienet qed tintuża għall-istatwa ta' San Pietru. Imħeġġin sabiex issir biċċa xogħol ta' klassi, intervjena l-Kaxxier Grezzju Pullicino li xogħlu kien mastrudaxxa li ta l-parir li jekk din il-bradella riduha ta' klassi, kellha ssir tal-ġewż, però kien wissiehom illi dan il-materjal huwa tqil, madankollu l-ħeġġa ġiegħlet lill-Kumitat Ċentrali jiddeċiedi li ssir tal-ġewż u fuq disinn tal-Perit Michael Schembri[2] ġiet ikkummissjonata lil Ġużeppi Galea ta' Ħal Luqa. Kien ġie deċiż illi din il-bradella tibda tintuża għall-Irxoxt u għal San Pietru, imma matul dan iż-żmien il-kumitat kien infurmat li din ma kinitx se titlesta sal-Irxoxt u għalhekk kellha tiżżanżan fil-festa ta' San Pietru 1999.

### JIBDA JBERRAQ

Iż-żmien beda għaddej u kien riesaq żmien ir-Randan 1999. Il-Knisja saret taf li s-soċjetà tagħna kienet qed tagħmel Irxoxt u kienet se toħroġ bih f'manifestazzjoni. Jum fost l-oħrajn, il-Kaxxier Grazio Pullicino avviċina lis-Segretarju Joseph Caruana u qallu li l-Kappillan Dun Ġużepp M. Farrugia infurmah illi l-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi xejn ma kienu kuntenti li kien se jinħareġ l-Irxoxt u jekk se jinħareġ, se jinqalgħu l-problemi.Wara li kkuntattjaw lill-President Anthony Camilleri ssejħet laqgħa urġenti tal-Kumitat Ċentrali. Il-Kappillan għadda ittra bil-miktub mill-Kurja Arċiveskovili dwar dak li kien irraporta qabel il-Kaxxier.[3] Ta' min jenfasizza però li din ma kinitx deċiżjoni tiegħu u lanqas kien hu li xpruna kollox.

Kienet laqgħa li ma riedet tintemm qatt u li fiha, il-moral tas-soċjetà għall-ewwel darba

1 Minuti 1999, Laqgħa 2, 10 ta' Novembru 1998
2 Minuti 1999, Laqgħa 1, 27 ta' Ottubru 1998
3 Minuti 1999, Laqgħa 9, 2 ta' Frar 1999



f'disa' snin waqa' mal-art. Il-Kumitat Ċentrali emmen illi xorta waħda kien hemm xaqq dawl u pprova jilgħab karta oħra. Peress li s-soċjetà innifisha ma kinitx direttament involuta fil-kummissjoni tal-istatwa għax kienet qed tinġabar mill-partitarji, il-President staqsa direttament lis-Segretarju jekk kinitx saret kummissjoni mis-soċjetà biex tiġi ordnata statwa tal-Irxoxt. Ir-risposta tas-Segretarju kienet naturalment fin-negattiv peress illi fehem il-kunċett u l-punt tal-President. Teoretikament kien korrett però kulħadd kien konxju li ħafna mid-donaturi kienu parti mill-kumitat u li fi ftit jiem oħra l-benefiċjarja tal-istatwa kienet se tkun is-soċjetà innifisha. Wara diversi opinjonijiet ġie deċiż li s-Segretarju flimkien mal-Kaxxier u l-Konsulent Legali Dr. Bernard Grech jiltaqgħu mal-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi biex isibu soluzzjoni.

### LAQGĦAT ILLI JISFAXXAW

Saru bosta laqgħat mar-rappreżentanti tal-Knisja fosthom ma' Dun Anton Portelli u ġew imressqa diversi proposti però l-Knisja baqgħet dejjem issostni l-istess pożizzjoni.[4] Minbarra li ma ridux isiru aktar statwi, ħassew illi ma kinitx diċenti li tgħaddi xbieha ta' Kristu mix-xatt waqt li jkun hemm nies 'nofshom għarwiena' jgħumu.

Wara li raw li t-taħdidiet ma kienu se jwasslu għal imkien, fil-laqgħa tal-Kumitat Ċentrali ta' wara, is-Segretarju u l-Kaxxier infurmaw lill-kumitat bil-fatti u kellha tittieħed deċiżjoni. Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienet sabet ruħha f'morsa mingħajr ebda preċedent. Kienet ġiet ordnata statwa li kienet waslet biex titlesta' u fl-istess ħin, fejn qabel il-Knisja qatt ma kienet intervjeniet fuq materja simili, din id-darba kienet iddeċidiet li tagħmel twissijiet b'theddid serju. Il-membri tal-Kumitat Ċentrali kellhom għażla li jew iwaqqfu l-ħolma u l-Irxoxt jitpoġġa fin-niċċa u ma joħroġ qatt, inkella, anke jekk kontra d-deċiżjoni tal-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi joħorġu l-Irxoxt kif kienet ix-xewqa ta' ħafna nies, speċjalment il-poplu ta' Birżebbuġa, li l-ewwel intenzjoni tagħhom kienet li dan ikun tal-parroċċa u mhux tas-soċjetà. Il-kumitat unanimament qabel illi jitkomplew il-preparamenti u l-Irxoxt joħroġ imqar darba biss.[5] Fatt importanti wkoll huwa li l-kumitat kien ħa din id-deċiżjoni għax ma riedx li jaqa' għaċ-ċajt. Ħafna nies kienu jafu li s-soċjetà kellha fil-ħsieb li tagħmel dan l-Irxoxt u bosta nies taw xi donazzjoni u kienu qegħdin jistennewh fuq ix-xwiek.

### INFUWENZI ESTERNI

Il-Kumitat Ċentrali xtaq illi din l-ewwel manifestazzjoni tieħu forma ta' pageant ħaj bis-sehem ta' suldati Rumani u personaġġi. Xtaq ukoll jissellef xi valzi u mużika minn għaqdiet li dak iż-żmien kellhom rabta mas-soċjetà. Madankollu, kemm il-personaġġi u anke l-baned li s-soltu kienu jgħinu lis-soċjetà qagħdu lura milli jagħtu l-għajnuna, għax indunaw illi l-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi kienu qed jopponu u semgħu bit-theddid li kien qed isir fil-konfront tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa. Bdiet tiġri wkoll diċerija li min kien se jgħin lis-soċjetà f'din l-okkażjoni kien se jispiċċa huwa wkoll fil-mira tal-Knisja. Fil-fatt, wara

4 Minuti 1999, Laqgħa 10, 16 ta' Frar 1999
5 Minuti 1999, Laqgħa 13, 24 ta' Marzu 1999

dan kollu, ħareġ id-Digriet mill-Awtoritajiet Ekkleżjatiċi kontra t-twaqqif ta' baned ġodda f'lokalitajiet fejn kien hemm diġà baned eżistenti u kontra statwi ġodda ta' Kristu Irxoxt li jsiru minn każini mużikali.

## AKTAR INTOPPI

Wara d-deċiżjoni tal-Kumitat Ċentrali li d-dimostrazzjoni ssir xorta waħda, is-Segretarju Ġenerali applika għall-permess tal-Pulizija. Kif kienet in-norma, is-Segretarju beda billi ġab l-awtorizzazzjoni tal-Kunsill Lokali. Għall-ewwel bdew imattru saqajhom ukoll,[6] imma wara li tressqu l-provi li bħala banda ma kienx hemm bżonn il-permess tal-Kurja biex iddoqq, il-Kunsill Lokali ta l-awtorizzazzjoni. Bil-għajnuna anke tal-Konsulent Legali Dr. Bernard Grech, is-soċjetà setgħet tkun ċerta li legalment dak kollu li kienet qed tagħmel kien kif suppost. Huwa ħadem qatigħ senza-interessi sabiex fl-aħħar din l-okkażjoni setgħet isseħħ.

Il-problemi ma ntemmux mal-akkwist tal-permess mill-Kunsill Lokali, u kif titlob il-liġi, wara l-permess tal-Kunsill Lokali kien imiss illi jingħata l-permess tal-Pulizija mill-għassa tal-Pulizija taż-Żejtun, imma wara xi jiem, is-soċjetà ġiet infurmata li kien hemm il-problemi biex joħroġ il-permess. Fuq parir tal-Avukat Bernard Grech, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ressqet rikors il-Qorti kontra l-Awtoritajiet Ċivili fejn allegat li kien qed jinkiser id-dritt fundamentali tal-bniedem u qed issir inġustizzja mas-soċjetà.[7]

Xi jiem wara l-Assistent Kummissarju informa b'telefonata lis-Segretarju Eżekuttiv sabiex imur l-għassa taż-Żejtun u jħallas il-permess tal-Pulizija għall-manifestazzjoni bl-istatwa tal-Irxoxt. Is-segretarju Joseph Caruana informa lill-uffiċjali tal-Kumitat Ċentrali u lil Dr. Bernard Grech. Dan tal-aħħar tah parir biex iċempel id-Depot u jistaqsi għalih sabiex tiġi verifikata l-aħbar. Is-Segretarju għamel kif qallu l-Konsulent Legali u l-Assistent Kummissarju b'nofs tbissima qallu li kienet realtà. L-aħbar mill-ewwel inxterdet ma' Birżebbuġa kollha. Is-Segretarju Joseph Caruana jgħid illi dakinhar kien matul il-Ġimgħa Mqaddsa u għalhekk kienet diffiċli sabiex jinstabu l-bandisti, madankollu d-determinazzjoni u l-entużjażmu wassal sabiex il-Banda Birżebbuġa ngħaqdet u setgħet iddoqq.

## L-GĦID IL-KBIR 1999

Il-jum tal-Ħadd 4 ta' April 1999, jum l-Għid il-Kbir wasal. Ħafna nies, speċjalment dilettanti tal-Ġimgħa Mqaddsa niżlu f'Birżebbuġa sabiex anke jaqtgħu l-kurżità li Birżebbuġa issa kellha l-Irxoxt tagħha. Wieħed mill-ġurnali lokali bl-Ingliż kien kixef ftit din il-kurżità għax ippubblika ritratt ta' din il-vara ma' artiklu li xejn m'għamel ġid lis-Soċjetà anzi kompla jitfa' l-porvli fuq in-nar. Il-kumitat kien xtaq illi din il-manifestazzjoni tkun ħielsa minn kull briju u saħaq li tkun devota u dekoruża, xi ħaġa li ġiet riflessa fil-manifestazzjoni li kienet saret dakinhar filgħaxija. Il-ħin tant mistenni wasal u l-istatwa tal-Irxoxt inġiebet mgħottija u tqiegħdet quddiem is-sede tas-soċjetà 'Ġawhra San Pietru' fi Triq Birżebbuġa.[8] Saret ċerimonja qasira li matulha l-istatwa

6 Minuti 1999, Laqgħa 10, 16 ta' Frar 1999

7 Minuti 1999, Laqgħa 12, 16 ta' Marzu 1999

8 Memorji tal-awtur



ġiet irregalata lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa. Joseph Caruana, is-Segretarju ta' dak iż-żmien jistqarr:

> *Niftakar illi mill-gallarija tal-każin waqt iċ-ċerimonja rajt xmara ta' nies timla' t-triq kollha tas-Sede. Kien hemm nies daqs il-festa titulari. Kif inkixfet l-istatwa tal-irxoxt kulħadd infexx f'ċapċip kbir li meta niftakar inħossu bħallikieku għadu jidwi f'widnejna sal-ġurnata tal-lum.*

Kien mument sabiħ u storiku imma xejn faċli għas-Soċjeta. Kien jidher ċar is-sodisfazzjon tal-Birżebbuġin li fl-aħħar kellhom l-Irxoxt. Wara ċ-ċerimonja sar marċ serju mat-toroq ta' Birżebbuġa. Mill-gallarija tal-każin intefgħu għadd ta' fjuri friski li wħud minnhom għadhom tifkira fil-bini tal-każin fi *frame* apposta. Dan il-*frame* bi fjuri nexfin flimkien ma' korrispondenza kienu ntbagħtu bil-posta minn koppja Ingliża li kienet hawn Malta fuq btala u ħadu gost bl-atmosfera sabiħa li kienet inħolqot bil-vara ta' Kristu Irxoxt dakinhar tal-Għid il-Kbir 1999.

Dakinhar l-Irxoxt ħareġ, u dawk preżenti kienu xhieda ta' din l-ewwel manifestazzjoni, manifestazzjoni li baqgħet ittimbrata fil-moħħ u l-qalb tal-membri u l-partitarji li kompliet imliethom bit-tama għal bosta snin wara.

Madankollu, il-problemi kienu għadhom ġejjin...

## PROBLEMI KBAR U SERJI

Il-ferħ tal-4 ta' April 1999 ma tantx dam jirrenja. Fit-tieni jum wara l-Għid il-Kbir, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa rċeviet ittra mill-Kurja u kienet infurmata li peress li ma obdietx l-istruzzjonijiet tal-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi, il-Banda Birżebbuġa ma setgħetx tieħu iktar sehem fil-festa ta' San Pietru u lanqas f'festi organizzati mill-Knisja Maltija.[9] Is-soċjetà bdiet tħossha bla skop ta' eżistenza. Kien żmien illi heżżeż lis-soċjetà mill-għeruq. Fost il-membri nibtet rabja kbira lejn il-Knisja u kien hemm min ħass illi lanqas kellu jibqa' jersaq u jgħin fil-parroċċa jew jattendi funzjonijiet reliġjużi. Kien hemm ukoll min deherlu li għandu jeħodha kontra l-Kumitat Ċentrali għax kien iddeċieda li jkompli bil-preparamenti u joħroġ l-Irxoxt anke jekk kontra x-xewqa tal-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi.

Waqt laqgħa tal-kumitat, is-Segretarju Joseph Caruana u l-Kaxxier Grezzju Pullicino ġew fdati bl-inkarigu biex jiltaqgħu mal-Awtoritajiet tal-Knisja ħalli tinstab soluzzjoni. Bla telf ta' żmien dawn marru l-Gudja u kellmu lil Dun Evan Caruana, il-Kappillan tal-Gudja, li fil-passat kien Viċi Kappillan ta' Birżebbuġa u bosta membri tas-soċjetà baqgħu jirrispettawh u jżuruh. Talbuh biex jgħinhom u jidħol medjatur. Dun Evan ta l-parir biex imorru jkellmu lil Dun Anton Portelli u jagħmlu apoloġija.[10] Joseph Caruana jistqarr:

9 Minuti 1999, Laqgħa 15, 20 ta' April 1999

10 Minuti 1999, Laqgħa 17, 13 ta' Mejju 1999

*Tlabnieh biex iwittilna t-triq u nemmen li xogħlu għamlu sew. Xi jiem wara jien u Grazio Itqajna ma' Dun Anton fejn tlabnieh biex tinstab soluzzjoni. Għall-ewwel ma tantx kien jidher li se naslu, imma bl-għajnuna t'Alla wasalna. Huwa qalilna biex nagħmlu apoloġija u stqarrija li mhux se noħorġu iktar l-istatwa tal-Irxoxt. Il-Knisja insistiet ukoll li din tiġi ppubblikata fil-ġurnali kollha lokali bħala avviż bil-ħlas. Nixtieqkom tilbsu ż-żarbun li lbist jien dakinhar. Kemm ħassejtni umiljat. Però kien fi dmiri li nerfa' r-responsabbiltà u hekk għamilt biex salvajt wiċċ is-Soċjetà. Nistqarr li dan kien stallett kbir ġo qalbi.*

## JGĦADDU S-SNIN

Ix-xewqa tal-membri u l-partitarji baqgħet illi l-Irxoxt ikun jista' jerġa' jara d-dawl tax-xemx. Matul is-sena amministrattiva 2004, kienet saret diskussjoni fil-Kumitat Ċentrali li l-istatwa tkun tista' tinħareġ mill-każin, tintrama fuq kolonna u jsir programm mużikali fi żmien il-festi tal-Għid il-Kbir. Il-Kumitat Ċentrali kellu jikkuntattja lill-Kanċillier tal-Kurja Arċiveskovili jekk dan ikunx possibbli.[11] Sa ftit snin ilu, fil-Presidenza ta' Jason Vella kien sar aċċenn dwar l-Irxoxt mal-Arċisqof Cremona dakinhar tal-viżta tiegħu fis-sede tas-soċjetà fis-sena 2006, imma donnu li l-Awtoritajiet Ekkleżjatiċi baqgħu jsostnu l-punt tagħhom. Bosta membri kienu bdew jaqtgħu qalbhom u ta' spiss jitkellmu bejniethom dwar dan. Ta' kull sena, f'Jum l-Għid il-Kbir, l-istatwa kienet tintrama jew fis-sala jew fir-remissa tat-triq jew inkella fil-bieb il-kbir tas-*shutter*, illi kien jeżisti fil-bottegin tas-sede. L-armar kien ikun fih għaxqa, bil-fjuri u ġieli bl-anġli madwaru,[12] dejjem bil-ħila u sforz id-devozzjoni tan-nies tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa. Imma x-xewqa tal-poplu baqgħet ma nqatgħetx.

Ftit ġranet wara li ġie maħtur il-President attwali tas-soċjetà Alexander Caruana nhar il-Ħadd 30 ta' Marzu 2014, is-Segretarju Henry Bonnici kien qallu li l-membru Ronnie Galea xtaq jitkellem mal-uffiċjali b'mod personali ħafna. Il-President jgħid:

*Ħa nkun onest. Ma kontx qed nobsor li ried ikellimni dwar l-Irxoxt. Ħadt qatgħa, għax bdejt nibża' li hemm xi ħaġa oħra li jien ma kontx naf biha u li allura issa kien ser ikolli nerfa' responsabbiltà tagħha ladarba kont ġejt maħtur President tas-Soċjetà.*

Ftit jiem wara Ronnie kien mar u kellimhom dwar ix-xewqa tiegħu biex is-soċjetà tagħmel xi ħaġa biex il-Knisja tagħtina l-permess tal-Irxoxt. Alexander Caruana jkompli jgħid li dakinhar bejnu u bejn ruħu beda jgħid:

*Imma possibbli? Minn daqs dawn diffikultajiet, din hija l-ikbar issue li għad għandhom ħafna partitarji tas-Soċjetà?*

11 Minuti 2004, Laqgħa 6, 5 ta' Jannar 2004
12 Memorji tal-awtur



Il-President Alexander Caruana jistqarr li dakinhar beda jifhem verament x'kien ifisser għal Ronnie u għal ħafna nies oħra tas-soċjetà li jerġa' jibda joħroġ l-Irxoxt. Tajjeb illi wieħed jiftakar illi Ronnie kien wieħed minn dawk li ġabar għall-Irxoxt bejn is-snin 1998 u 1999. Jiftakar li Ronnie kien qallu:

*Alex, fik qed nara l-bniedem illi bil-kuntatti li għandek u peress li int ta' ġewwa mal-Knisja, tista' tirranġa biex il-poplu ta' Birżebbuġa jkun jista' jerġa' jibda jorganizza din il-festa ta' Kristu Irxoxt.*

Il-President Alexander Caruana jgħid ukoll illi fil-laqgħa li kellhom ma' Ronnie dan kien issuġġerielhom biex jitkellmu mal-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi, u jekk ikun hemm bżonn anke jinvolvu l-banda l-oħra ta' Birżebbuġa biex indoqqu flimkien. Alexander Caruana jgħidilna li wara dik il-laqgħa, il-Kumitat Ċentrali talab laqgħa mal-Kappillan, il-Kanonku Anton Galea Scannura, imma l-Kappillan stqarr illi l-Awtoritajiet tal-Knisja ma ridux jaċċettaw.

Sa sena wara, il-membri baqgħu jagħmlu pressjoni fuq il-Kumitat Ċentrali sabiex ikomplu jaħdmu u jagħmlu pressjoni biex it-talba tas-soċjetà tintlaqa'. Il-Kumitat Ċentrali ħass illi kellu jerġa' jikkuntattja lill-Kappillan u qallu bil-pjan tagħna li l-istatwa tingħata lill-parroċċa ta' Birżebbuġa u tibda tintrama fil-knisja parrokkjali u toħroġ f'purċissjoni fl-Għid il-Kbir filgħaxija akkumpanjata minn *mass band* magħmula miż-żewġ baned lokali. Il-Kappillan kien talab lill-President biex jikteb ittra b'dawn id-dettalji ħalli jressaqhom lill-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi, imma xorta waħda, ix-xewqa tal-poplu baqgħet ma nqatgħetx. Però l-Kappillan kien qal lill-President li jekk iridu jagħtu l-istatwa lill-knisja, din tintrama imma ma toħroġx purċissjoni, madankollu x-xewqa tal-membri kienet illi Kristu Irxoxt joħroġ fit-toroq tal-parroċċa.

Wasal il-jum tal-31 ta' Marzu 2016. Dakinhar kienet saret attività fejn il-Monument ta' Kristu Re fil-Furjana, attività organizzata mill-Għaqda Każini tal-Banda, imma kważi ħadd ma kien attenda għaliha. L-Arċisqof preżenti, Charles J. Scicluna kien tkellem mas-Segretarju u l-Kaxxier li kienu attendew bħala r-rappreżentanti tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa. Dakinhar, Monsinjur Arċisqof kien qalilhom li kien jaf bix-xewqa u ħeġġiġhom ma jaqtgħux qalbhom.

## IR-REBĦA TAS-SENS KOMUN – REBĦA GĦAL BIRŻEBBUĠA

Għaddiet sena oħra li rat lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa taħdem bla waqfien fuq il-proġett ambizzjuż tar-rikostruzzjoni tal-parti l-ġdida tal-każin. Bix-xogħol enormi u ta' piż fuq il-Kumitat Ċentrali u l-membri volontiera numerużi tas-soċjetà, lanqas biss kienet tgħaddi minn ras dawn il-membri li jinħareġ Kristu Irxoxt min-niċċa, aħseb u ara li dik is-sena kien se jidher fit-toroq ta Birżebbuġa, u l-Banda Birżebbuġa tikser is-silenzju ta' Ħadd il-Għid filgħaxija!

Imma ġara dak li ħadd ma stenna! Hekk kif beda joqrob l-Għid il-Kbir 2017, kien hemm

vuċijiet insistenti li s-*Siġġiewi Festival Brass Band* bdiet ixxandar li se tagħmel statwa tal-Irxoxt u toħroġ biha fit-toroq tas-Siġġiewi akkumpanjata bil-banda tagħha stess. Din l-aħbar mill-ewwel qajmet diskussjoni fis-swali tas-soċjetà, u għalkemm din l-aħbar ma ħasditx jew kienet determinanti sabiex jinħareġ Kristu Irxoxt ta' Birżebbuġa, bosta membri raw xaqq ta' dawl. Minnufih, rappreżentanza mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa marret titkellem mal-Kappillan, il-Kanonku Anton Galea Scannura li bagħat lil din id-delegazzjoni sabiex titkellem mal-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi. Dan l-iżvilupp seħħ nhar Ħadd il-Palm filgħodu tal-2017.

Il-President attwali Alexander Caruana jgħid li dakinhar, is-Segretarju Henry Bonnici kien qallu:

> *Issa jekk jgħidulna li kollox sew, x'ser nagħmlu minħabba li issa daħal iż-żmien u minħabba l-ispejjeż?*

U hu jiftakar li rrispondieh:

> *Jien żgur mhux ser inkun il-bniedem li ngħid 'le' għax ma rridx intellef dan il-ferħ lill-poplu ta' Birżebbuġa li tant ilu jistennieh'.*

L-għada, it-Tnejn 10 ta' April 2017, is-Segretarju Henry Bonnici ikkuntattja lil Monsinjur Frans Abdilla, il-Vigarju Episkopali għall-Kleru u l-Parroċċi Maltin, u f'messaġġ li se jibqa' mfakkar b'għożża qallu li l-Knisja ma kinitx qed issib aktar oġġezzjoni li l-vara tal-Irxoxt terġa' tibda toħroġ kull sena fit-toroq ta' Birżebbuġa. Sat-Tnejn filgħaxija kien diġà ġie ppubblikat il-powster mill-Uffiċċju għar-Relazzjonijiet Pubbliċi u l-Kummissjoni Banda flimkien ma' xi mużiċisti partitarji tas-soċjetà bdew jinqalgħu l-mużiċisti sabiex tiġi ffurmata l-Banda Birżebbuġa.

B'mod immedjat, is-Segretarju applika f'isem is-soċjetà mal-pulizja għall-permessi meħtieġa u dakinhar stess filgħaxija, issejħet seduta urġenti straordinarja tal-Kumitat Ċentrali fejn il-membri kif mistenni approvaw unanimament li l-istatwa ta' Kristu Irxoxt għandha toħroġ f'dimostrazzjoni akkumpanjata mill-Banda Birżebbuġa. Ġie maqbul illi din kellha toħroġ wara ċerimonja qasira mill-parti l-ġdida tas-sede f'Misraħ il-Knisja.

Sebaħ it-Tlieta filgħodu, u dakinhar setgħu jintlemħu diversi bnadar iperpru maż-żiffa tar-riħ fuq il-bjut ta' bosta membri u partitarji tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa. Filgħaxija, il-Banda Birżebbuġa esegwiet il-programm tradizzjonali ta' marċi funebri u mużika sagra tradizzjonali fil-knisja parrokkjali l-antika ddedikata lil Marija Addolorata, u l-President Alexander Caruana, quddiem kappella mimlija nies aktar mis-soltu, ikkonferma l-aħbar li l-Ħadd ta' wara, Kristu Irxoxt ta' Birżebbuġa se jterraq mat-toroq ta' Birżebbuġa. Komplew il-preparamenti sabiex tingħaqad il-banda kif ukoll sar librett ġdid b'marċi u valzi apposta għal din l-okkażjoni.



## ĦADD IL-GĦID 16 T'APRIL 2017

Kien Ħadd il-Għid filgħaxija, is-16 t'April 2017 meta għall-ħabta tal-5:30pm kemm f'Misraħ il-Knisja, eżatt quddiem il-binja l-ġdida li xtrat is-Soċjetà kif ukoll fit-triq tas-sede 'Ġawhra San Pietru' bdiet tinġema' folla ta' nies. Bosta persuni, speċjalment Birżebbuġin illi għexu din il-ġrajja mill-1999 ma setgħux jemmnu b'dak li kien qed jiġri. In-nies ġiet bi ħġarha, iktar mill-1999. Issa ma kellhiex biża'!

B'tislima lil San Pietru Appostlu, permezz tal-Innu Marċ *Int il-Patrun Tagħna* beda l-marċ minn maġenb is-sede u tela' l-pjazza. Il-President Alexander Caruana flimkien mas-Segretarju Henry Bonnici u Walter Pace it-Teżorier xirfu mill-gallarija biex jagħtu bidu għaċ-ċerimonja li bħalha kienet saret ukoll fl-1999. Fil-gallerija ġie mistieden ukoll Anthony Camilleri, Fundatur, President Emeritus ad Vitam, u Benefattur Ewlieni li rrappreżenta lill-ewwel grupp ta' nies li kienu ġabru għal din il-vara u li ħafna minnhom sfortunatament laħqu mietu. Il-President irringrazzja lil kulħadd tal-attendenza u sejjaħ biex il-vara ta' Kristu Irxoxt tinħareġ. Kien hawn li l-folla nfaqgħet f'ċapċip kbir, xhieda ta' xewqa mitmuma u bħala apprezzament għas-soċjetà li għal diversi snin ġarrbet l-inġustizzja. Imbagħad l-eks-President Anthony Camilleri għamel diskors qasir u ppreżenta somma flus bħala donazzjoni għas-servizz mużikali. Flimkien ma' Anthony Camilleri kien hemm diversi nies, ħafna minnhom anonimi li rregalaw mużika ġdida biex tidħol fil-librett tal-valzi u l-marċi.

Wara li dar diversi toroq fil-parti l-antika ta' Birżebbuġa, id-dimostrazzjoni xirfet fil-Bajja s-Sabiħa, Kristu Irxoxt deher jinqata' lura mill-banda u b'sorpriża għal kulħadd saru numru ta' ġirjiet li f'parroċċi oħra kienu saru tradizzjonali. Kif il-marċ wasal quddiem is-sede, l-Irxoxt iddawwar wiċċu lejn il-każin u nħaraq xi nar tal-ajru sakemm l-Irxoxt reġa' wasal il-pjazza u għad-daqq tal-Innu *Christus Vincit* daħal lura fil-każin. Il-Kunsill Lokali ħa l-okkażjoni wkoll li jqassam diversi figolli lit-tfal ta' Birżebbuġa u oħrajn illi kienu preżenti għal din l-okkażjoni, issa mhux aktar unika għax bdiet issir kull sena. Għal donazzjoni ċkejkna, bosta nies ħadu l-okkażjoni wkoll sabiex ikollhom ritratt ta' Kristu Irxoxt u jibdew jarmawh mat-twieqi u l-galleriji fi żmien l-Għid il-Kbir.[13]

## GĦELUQ

Kristu Irxoxt laħaq ħareġ fis-sena 2017, 2018 u 2019. Sfortunatament, bħal kull attività oħra tal-massa, il-pandemija tal-Covid 19 żammet l-Irxoxt ġewwa fis-snin 2020 u 2021, madankollu kif din il-pandemija tgħaddi u jsir ir-ritorn għan-normalità, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa bi ħsiebha li tibqa' torganizza din il-manifestazzjoni bħala glorja lil Alla l-Imbierek u bħala mezz ta' kultura fir-raħal ta' Birżebbuġa. Mingħajr ma tista' tinsa l-inġustizzja li ġarrbet għax għal diversi snin ma tħallietx torganizza din id-dimostrazzjoni, ħsiebha jibqa' 'l quddiem sabiex dak illi l-Birżebbuġin iċċaħdu minnu għal tmintax-il sena mhux bi ħtija tas-soċjetà, jibqa' jittejjeb għall-ġid tal-poplu kollu ta' Birżebbuġa.

13 Sakemm mhux stipulat mod ieħor, l-informazzjoni ttieħdet mill-pubblikazzjoni annwali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, *Minn Qalb l-Iljuni*, festa titulari 2017, artiklu miktub minn Josef Schembri, Alexander Caruana u Joseph Caruana

*Delegazzjoni milll-Kumitat Ċentrali żżur lill-istatwarju waqt il-ħidma fuq l-istatwa*





*Il-Kavallier u statwarju Alfred Camilleri Cauchi jaħdem fuq l-istatwa ta' Kristu Rxoxt*



*Il-Kummissjoni Armar Estern illi ħasbet sabiex iżżid l-armar għall-festa ta' Kristu Rxoxt fis-sena 2020*





*Il-Kummissjoni Armar Estern inawgurat żewġ bandalori għal din il-festa fis-sena 2020*



*Ir-reffiegħa jiġru għat-telgħa ta' Triq Birżebbuġa sabiex iwasslu lill-istatwa fost il-ferħ tal-poplu miġbur quddiem il-każin*



*Il-ġirja fil-Bajja s-Sabiħa*





*Waqt id-dimostrazzjoni bi Kristu Rxoxt fl-4 ta' April 1999*



*Waħda mill-ġirjiet fil-Bajja s-Sabiħa*



*Il-ġirja lejn Misraħ il-Knisja*



*Il-Banda Birżebbuġa tallegra t-toroq tal-parroċċa b'bosta marċi brijużi u valzi għall-okkażjoni*



*Waqt id-dimostrazzjoni bi Kristu Rxoxt fl-2017*



*Il-President Alexander Caruana jlibbes il-bandalora tar-rebħa lill-istatwa ta' Kristu Rebbieħ*



*L-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar ukoll taħseb sabiex issebbaħ il-festa bi ħruq ta' murtali u murtaletti*



*L-Irxoxt jiżżanżan fl-1999*





*L-Irxoxt fis-sena 2018*



*L-Irxoxt fl-isfond tal-istandard tas-soċjetà lesti sabiex jibdew iterrqu mat-triqat prinċipali ta' Birżebbuġa*



*L-Irxoxt joħroġ mill-każin fis-sena 2017 wara tmintax-il sena*





*L-Irxoxt quddiem il-każin*





# IT-TMIEM U L-BIDU TAT-TIELET MILLENNJU: ĊELEBRAZZJONIJIET U TIBDIL

Is-sena 2000 kienet is-sena li d-dinja kollha kienet ilha tistenna u tipprepara għaliha. Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, minbarra l-bidu ta' Millennju ġdid u l-Ġublew il-Kbir kif imniedi mill-Papa Qaddis Ġwanni Pawlu II, kienet se tiċċelebra u tfakkar għeluq l-ewwel deċennju mit-twaqqif uffiċjali tagħha. Għalhekk, minkejja li l-ħsibijiet bdew minn qabel, is-sena 1999 kienet is-sena li fiha s-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienet għaddejja tipprepara għall-anniversarju li kien dejjem qed joqrob.

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 1999

Il-Kumitat Ċentrali 1999 baqa' mmexxi mill-President Anthony Camilleri assistit minn Freddie Formosa. Matul din is-sena nħatar Segretarju Ġenerali ġdid, Joseph Caruana li kien wieħed mill-fundaturi tas-soċjetà lura fl-1990. Caruana kien assistit minn Alex Azzopardi. Grazio Pullicino żamm postu bħala l-Kaxxier tas-soċjetà u kien assistit minn Leli Zammit u Ronnie Galea. Louis Balzia nħatar bħala l-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi, Alex Azzopardi u Cliff Macelli Delegati tal-Banda, Louis Marsh Kuratur, Frans Zammit Direttur Ġenerali, Emanuel Mangion u Freddie Formosa Rappreżentanti tas-soċjetà fi ħdan l-Għaqda Każini tal-Banda, Cliff Macelli Arkivista, Simon Micallef Direttur tal-Isports, Stefan Zammit Rappreżentant tas-Sezzjoni Żgħażagħ, Anthony Camilleri Rappreżentant tas-Sezzjoni Nar filwaqt illi Dione Camilleri u Arist Azzopardi membru.[1]

## TISSOKTA L-ĦIDMA

Mill-ewwel, il-Kumitat il-ġdid medd għonqu għax-xogħol u beda jaħseb għall-attivitajiet tal-

1 Minuti 1999, Laqgħa 1, 27 ta' Ottubru 1998

Milied u għall-festi tal-Ġimgħa Mqaddsa, fosthom għad-dimostrazzjoni bi Kristu Irxoxt illi kienet se ssir għall-ewwel darba. Għall-ewwel darba f'Birżebbuġa sar ukoll *recording* bil-marċi funebri[2] li ġew irrekordjati fuq *cassette* għand id-ditta *Boffa* ta' Raħal Ġdid.[3] F'dan iż-żmien ukoll bdew jinġabru stimi sabiex isir il-granit tat-taraġ li ġie jiswa Lm3,750[4] kif ukoll il-poġġaman.[5]

## L-ARMAR TAL-PRESEPJU

Għal darba oħra nħadem presepju kbir statiku taħt it-tmexxija ta' Anthony Buhagiar u ġie esebit fis-sede tas-soċjetà. Il-presepju ħa sehem fil-Kompetizzjoni Nazzjonali tal-Presepji[6] u kkwalifika fit-tieni post.[7] Il-presepju ngħata wkoll prominenza f'*feature* fuq l-istazzjon televiżiv nazzjonali.[8] F'dawn il-jiem tal-festi tal-Milied, il-Banda Birżebbuġa ħadet sehem ukoll f'attività tal-anzjani li saret f'Birżebbuġa.[9]

## MARATONA FILANTROPIKA

Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienet se torganizza maratona b'risq l-*Eden Foundation* bejn l-14 u s-16 ta' Mejju 1999.[10] Minkejja li f'dak iż-żmien is-soċjetà kienet affaċċjata bil-problema ta' Kristu Irxoxt kif analizzat f'kapitlu ieħor f'dan il-ktieb, xorta waħda kompliet għaddejja bl-attivitajiet tagħha, billi fi Frar organizzat mill-ġdid il-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri*[11] u attivitajiet oħra, fosthom tiġrijiet taż-żwiemel,[12] *wine and pizza*, ħarġa għall-Fiera l-Kbira, *beach party*, Lejla Maltija u *Green Party*.[13]

## NIĊĊA GĦAL SAN PIETRU

Il-Kumitat Ċentrali ħass illi l-istatwa ta' San Pietru għandha tinżamm b'devozzjoni fil-bini tas-soċjetà, u għalhekk ħaseb sabiex issir niċċa fis-sala prinċipali u tinżamm hemm matul is-sena kollha.[14] Kellu wkoll jinħadem kanċell għal madwar il-kolonna ta' San Pietru meta din tkun armata fil-ġimgħa tal-festa titulari fil-Bajja s-Sabiħa. Dan ix-xogħol kien se jsir mingħajr ħlas minn Pawlu Axiaq.[15]

## DRAMM DWAR SAN PIETRU

Ġie ppjanat illi matul is-sena 2000 jittella' wkoll dramm dwar San Pietru Appostlu, dramm miktub minn Mario Sant illi oriġnarjament kien se jittella' nhar id-19 ta' Frar 2000 fis-sala

2 ibid.
3 Memorji tal-awtur
4 Minuti 1999, Laqgħa 2, 10 ta' Novembru 1998
5 Minuti 1999, Laqgħa 14, 8 ta' April 1999
6 Minuti 1999, Laqgħa 2, 10 ta' Novembru 1998
7 Minuti 1999, Laqgħa 8, 21 ta' Jannar 1999
8 Minuti 1999, Laqgħa 7, 5 ta' Jannar 1999
9 Minuti 1999, Laqgħa 6, 22 ta' Diċembru 1998
10 Minuti 1999, Laqgħa 11, 2 ta' Marzu 1999
11 Minuti 1999, Laqgħa 2, 10 ta' Novembru 1998
12 Minuti 1999, Laqgħa 11, 2 ta' Marzu 1999
13 Minuti 1999, Laqgħa 20, 22 ta' Ġunju 1999
14 Minuti 1999, Laqgħa 15, 20 ta' April 1999
15 Minuti 1999, Laqgħa 24, 10 ta' Awwissu 1999



tal-Iskola Primarja ta' Birżebbuġa.[16] Madankollu, Mario Sant innotifika lill-Kumitat Ċentrali li ma kienx se jkompli għaddej bix-xogħol fuqu.[17] Għalhekk inkiteb dramm ġdid, miktub minn Emanuel Francalanza, bl-istem ta' *Inti Pietru* u dan ittella' fuq produzzjoni tas-Sezzjoni Żgħażagħ, illi fis-sena 2000 ħadet l-isem ta' Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni, fil-bitħa tal-Iskola Primarja ta' Birżebbuġa nhar it-28 u d-29 ta' Lulju 2000.[18]

## L-ANNU MAL-FAĊĊATA TAL-KAŻIN

Hekk kif bdiet dejjem toqrob is-sena 2000 ġie deċiż illi jitwaħħlu l-annijiet 1990 u 2000 mal-bini tas-sede tas-soċjetà u jinxtegħlu sabiex jitfakkar għeluq l-għaxar snin mit-twaqqif tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa.[19]

U hekk intemmet is-sena amministrattiva 1999, u bdiet is-sena amministrattiva 2000, sena li s-soċjetà kienet ilha tistenna sabiex mal-bqija tad-dinja tibda t-Tielet Millennju tal-Kristjaneżmu, kif ukoll sabiex tiċċelebra l-għaxar snin mit-twaqqif tagħha.

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2000

Fil-Laqgħa Ġenerali Annwali nħatar il-Kumitat Ċentrali ġdid, immexxi mill-President il-ġdid Simon Micallef assistit minn Freddie Formosa. Is-Segretarju Joseph Caruana kien assistit minn Alex Azzopardi u Stefan Zammit. Il-Kaxxier Grazio Pullicino kien assistit minn Emanuel Mangion u Anthony Vella. L-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi kien Louis Balzia, il-Kuratur Ronnie Galea kien assistit minn Marco Vella. Ronnie Galea kien ukoll id-Direttur Ġenerali tas-soċjetà filwaqt illi Alfrida Formosa kienet id-Direttur tas-Sala, Angelo u Raymond Cutajar kienu d-Diretturi tal-Każin, Emanuel Mangion ir-Rappreżentant tas-Soċjetà fl-Għaqda Każini tal-Banda, Anthony Vella r-Rappreżentant tas-Sezzjoni Nar u tas-Sezzjoni Nisa, filwaqt illi Alfrida Formosa kienet ir-Rappreżentanta tas-Sezzjoni Żgħażagħ. Alex Azzopardi u Freddie Formosa kienu d-Delegati tal-Banda filwaqt illi Cliff Macelli u Aronne Micallef l-Arkivisti. Marco Vella nħatar Direttur tal-Isports.[20]

## BIDLA FIT-TMEXXIJA

F'għeluq is-sena 1999, fil-Laqgħa Ġenerali, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa rreġistrat l-ewwel bidla fit-tmexxija tagħha, meta Simon Micallef ikkontesta l-kariga ta' President tas-soċjetà li ħa post Anthony Camilleri li ħass li kien wasal iż-żmien illi jċedi postu. Bħala sens ta' rikonoxximent għall-ħidma tiegħu, b'akklamazzjoni nħatar President Onorarju għal Għomru, Fundatur u Benefattur Ewlieni tas-soċjetà. Matul is-sena wkoll, is-Segretarju Joseph Caruana ħass illi kellu jirreżenja mill-kariga u minfloku nħatar Stefan Zammit[21]

16 Minuti 1999, Laqgħa 20, 22 ta' Ġunju 1999
17 Minuti 1999, Laqgħa 25, 24 ta' Awwissu 1999
18 Minuti 2000, Laqgħa 16, 9 ta' Mejju 2000
19 Minuti 1999, Laqgħa 24, 10 ta' Awwissu 1999
20 Minuti 2000, Laqgħa 1, 2 ta' Novembru 1999
21 Minuti 2000, Laqgħa 11, 23 ta' Marzu 2000

## BIDLA FIT-TMEXXIJA PARROKKJALI

Fil-bidu ta' Diċembru 1999 tħabbar illi l-Kappillan Dun Ġużepp M. Farrugia se jtemm il-parrokat tiegħu f'Birżebbuġa. Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienet preżenti għall-aħħar quddiesa tal-Kappillan illi saret il-Ħadd filgħodu, Jum l-Epifanija tal-Mulej, 2 ta' Jannar 2000 u attendiet ukoll għal riċeviment tal-okkażjoni. Il-Kappillan Farrugia nħatar bħala l-Arċipriet tal-Knisja Kolleġġjata, illum Bażilika ta' San Pawl, ir-Rabat.[22]

## KUNĊERT SPEĊJALI TAL-GĦAXAR SNIN MIT-TWAQQIF TAS-SOĊJETÀ

Minbarra l-quddiesa ta' tifkira nhar l-14 ta' Jannar 2000, propju fil-jum illi jfakkar l-anniversarju mit-twaqqif uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, fl-okkażjoni tal-għaxar snin mit-twaqqif tas-soċjetà sar kunċert fit-Teatru Sir Temi Zammit tal-Università ta' Malta nhar id-19 ta' Frar 2000. Għal din l-okkażjoni ġew mistiedna wkoll il-President tar-Repubblika, il-Professur Guido Demarco kif ukoll l-Arċisqof, Monsinjur Ġużeppi Mercieca.[23] It-tnejn ma attendewx minħabba impenji oħra. Il-programm ġie ppreżentat minn Charles Arrigo[24] u matul il-programm ġiet esegwita mużika impenjattiva ferm mill-Banda Birżebbuġa, diretta mis-Surmast Direttur Michael Bugelli. Il-qofol ta' dan il-programm intlaħaq bil-*Premiere* tal-*Inno di Gloria Tv Es Petrvs*, lirika tal-poeta Joe Julian Farrugia, mużika ta' Mro Ray Sciberras.[25]

## ĦATRA TA' KAPPILLAN ĠDID

Għal ftit ġimgħat il-parroċċa ta' San Pietru Appostlu kienet mingħajr kappillan, u t-tmexxija kienet f'idejn Dun Alfred Micallef illi serva bħala Amministratur Parrokkjali. Għall-ħabta ta' nofs Jannar tħabbar illi s-suċċessur ta' Dun Ġużepp M. Farrugia se jkun Dun Nikola Pace, illi kien se jtemm il-parrokat tiegħu fil-parroċċa ta' San Pawl, Ħal Safi.Minnufih bdew il-preparamenti għall-festa tal-Bidu tal-Ħidma Pastorali tal-Kappillan il-Ġdid. Il-Kappillan Pace mill-ewwel wera d-dispożizzjoni tiegħu li r-relazzjoni bejn iż-żewġ każini mużikali tkompli tittejjeb u għalhekk nieda sensiela ta' laqgħat mar-rappreżentanti taż-żewġ soċjetajiet filarmoniċi. Huwa xtaq illi fl-okkażjoni tal-Pussess, nhar il-Ħadd 9 ta' April 2000, iż-żewġ baned idoqqu bħala *massed band*, xewqa li s-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ħasset illi ma kellhiex taċċetta minħabba li l-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen kienet għadha ma rtiratx it-tkeċċija tal-President Onorarju Anthony Camilleri.[26] F'każ illi l-qbil ma jintlaħaqx kien sar is-suġġeriment illi banda ddoqq qabel il-quddiesa u l-oħra ddoqq wara l-quddiesa tal-Pussess, madankollu għalkemm dehret diffiċli, b'sens ta' rieda tajba, fl-okkażjoni tal-Millennju l-ġdid, il-Kumitat tal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen aċċetta li jirtira kull sanzjoni.[27]

22 Memorji tal-awtur
23 Minuti 2000, Laqgħa 2, 12 ta' Novembru 1999
24 Minuti 2000, Laqgħa 7, 2 ta' Frar 2000
25 Memorji tal-awtur
26 Minuti 2000, Laqgħa 10, 16 ta' Marzu 2000
27 Memorji tal-President Alexander Caruana, illi dak iż-żmien kien il-President tal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen



Il-Kappillan Pace ħa l-inizjattiva u tkellem mal-Kumitat tal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen,[28] imbagħad attenda Laqgħa tal-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa u fiha qara l-ittra li l-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen irtirat kull sanzjoni fuq eks-membri tal-għaqda. B'hekk il-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa aċċetta li jdoqqu bħala *massed band* fil-Pussess tal-Kappillan Dun Nikola Pace.

Għal din l-okkażjoni, il-Kumitati taż-żewġ każini kellhom jiltaqgħu flimkien mal-Kappillan Pace nhar it-30 ta' Marzu sabiex isiru l-preparamenti meħtieġa.[29]

Minkejja li kien jum ta' xita, iċ-ċerimonja tal-Pussess saret u kienet immexxija mill-Isqof Awżiljarju, il-mibki Annetto Depasquale. Ix-xhieda tal-Kappillan Pace kienu l-Presidenti taż-żewġ każini filarmoniċi, Simon Micallef għas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa u Alexander Caruana f'isem l-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen. Wara l-quddiesa, iż-żewġ baned laqgħu lill-Kappillan Pace fuq iz-zuntier u magħqudin f'*massed band* daru ma' wħud mit-toroq ċentrali tal-parroċċa sas-sala tal-Iskola Primarja fejn sar riċeviment tal-okkażjoni.[30]

Tant kemm ir-relazzjoni bejn iż-żewġ għaqdiet bdiet timxi 'l quddiem, illi l-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen stiednet rappreżentanza tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa sabiex tattendi għall-ftuħ tal-wirja tal-Ġimgħa Mqaddsa mtellgħa mill-istess għaqda.[31]

## KTIEB DWAR L-ISTORJA TAS-SOĊJETÀ

L-idea ta' din il-pubblikazzjoni tmur lura sal-ewwel deċennju mit-twaqqif tas-soċjetà, meta l-Kumitat Ċentrali inkariga lill-mużiċista tal-post Stephanie Barbara sabiex tibda tirriċerka u tiġi ppubblikata l-istorja għall-benefiċċju tal-poplu ta' Birżebbuġa u d-dilettanti tal-festi u l-għaqdiet mużikali Maltin.[32] Madankollu, dan ma sarx.

## WARRINGTON BRASS BAND

It-tmexxija tal-*brass band* Ingliża *Warrington Brass Band* talbet lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa sabiex terġa' tiġi tagħmel kunċert mużikali f'Birżebbuġa. Il-Kumitat Ċentrali laqa' din ix-xewqa u ppropona li dan il-kunċert isir nhar it-23 ta' Lulju 2000.[33]

## PLANĊIER ĠDID GĦALL-BANDA BIRŻEBBUĠA

Kienet ilha tinħass il-ħtieġa li minflok illi l-Banda Birżebbuġa tibqa' tissellef planċier

28 Minuti 2000, Laqgħa 11, 23 ta' Marzu 2000
29 Minuti 2000, Laqgħa 12, 29 ta' Marzu 2000
30 Memorji tal-awtur
31 Minuti 2000, Laqgħa 14, 14 ta' April 2000
32 ibid.
33 ibid.

mingħand xi għaqda oħra għall-programm mużikali tal-festa titulari, isir wieħed kbir u jkun propjetà tas-soċjetà. Dan il-planċier ġie ddisinjat sabiex minbarra banda sinfonika kompluta, ikun jesa wkoll kor komplut u diversi strumenti tal-perkussjoni. Dan il-planċier kien se jibda jintrama f'Misraħ il-Knisja, fil-bidu ta' Triq il-Kurat Fenech.[34] L-ewwel darba li l-Banda Birżebbuġa daqqet fuqu kien nhar is-Sibt 5 ta' Awwissu 2000 u fuqu ġie esegwit għall-ewwel darba f'Birżebbuġa, l-*Inno di Gloria*, *Tv Es Petrvs*, lirika tal-poeta Joe Julian Farrugia, mużika ta' Mro Ray Sciberras.[35]

### STANDARD TAL-QALB IMQADDSA TA' ĠESÙ

Il-Kumitat Ċentrali ħass il-bżonn illi jinkera garaxx ġdid sabiex jaqdi aktar il-ħtiġijiet tas-soċjetà. Il-garaxx inkera mingħand Pawlu Camilleri, magħruf bħala *Ta' Pazzi*, illi offra li jħallas għal standard ġdid tal-Qalb Imqaddsa ta' Ġesù.[36]

### RIKONOXXIMENT LILL-FUNDATURI

Bħala att ta' ħajr lill-fundaturi tas-soċjetà, il-Kumitat Ċentrali ħass illi kellu jirrikonoxxi s-sehem tagħhom propju fis-sena tal-għaxar anniversarju. Għalhekk ingħata rikonoxximent xieraq lil Anthony Camilleri, Jason Vella, Joseph Caruana, Alexander Caruana, Angelo Cutajar u Raymond Cutajar.[37]

### L-ANNIVERSARJU MILL-ORDINAZZJONI TA' MONSINJUR MINUTI

Fl-okkażjoni ta' għeluq is-60 sena mill-Ordinazzjoni Saċerdotali tal-eks-Kappillan illi baqa' residenti f'Birżebbuġa, Monsinjur Ġużeppi Minuti, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienet mistiedna għal quddiesa ta' radd il-ħajr, attendiet u f'din l-okkażjoni, il-Kumitat Ċentrali żanżan sett ingravajjet irrakmati bl-arma tas-soċjetà fuqhom.[38]

### FTEHIM FORMALI DWAR IL-FESTA TITULARI

Bl-iżvilupp pożittiv tar-relazzjoni bejn iż-żewġ għaqdiet filarmoniċi Birżebbuġin, intlaħaq ftehim formali bejn iż-żewġ każini u l-Kappillan Dun Nikola Pace. Għalhekk, wara li mis-sena 1998 beda jiġi alternat il-marċ tad-dimostrazzjoni bl-istatwa ta' San Pietru bejn il-Ħamis u l-Ġimgħa,[39] il-programmi mużikali, minflok isiru s-Sibt miż-żewġ għaqdiet, kienu se jibdew ikunu organizzati wieħed il-Ġimgħa u l-ieħor is-Sibt.[40] Is-soċjetà li tagħmel il-programm mużikali l-Ġimgħa tkun għamlet id-dimostrazzjoni fuq il-baħar u l-marċ bl-istatwa ta' San Pietru fil-jum tal-Ħamis, filwaqt illi s-soċjetà li jkun imissha tagħmel il-programm mużikali s-Sibt tkun għamlet id-dimostrazzjoni fuq il-baħar u l-marċ bl-istatwa ta' San Pietru l-Ġimgħa. Il-Kappillan Dun Nikola Pace issuġġerixxa li ssir Lejla Sajfija organizzata flimkien

34 Minuti 2000, Laqgħa 15, 25 ta' April 2000
35 Memorji tal-awtur
36 Minuti 2000, Laqgħa 16, 9 ta' Mejju 2000
37 ibid.
38 Minuti 2000, Laqgħa 17, 23 ta' Mejju 2000
39 Memorji tal-awtur
40 Minuti 2000, Laqgħa 18, 29 ta' Mejju 2000



bejn il-parroċċa u ż-żewġ każini.[41] Din saret fil-15 u s-16 ta' Lulju 2000.[42] Barra minn hekk, matul il-ġimgħa tal-festa, iż-żewġ għaqdiet bdew jistiednu lil xulxin għal bibita fis-sede tas-soċjetà rispettiva.[43]

### GĦELUQ

U hekk intemmet is-sena amministrattiva 2000, is-sena tal-Millennju, is-sena tal-Ġublew il-Kbir u s-sena tal-Għaxar Anniversarju mit-twaqqif uffiċjali, iżda s-sena li fiha, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa rnexxielha terġa' tingħaqad u tqum wara x-xokk illi għaddiet minnu fil-kwistjoni tal-Irxoxt fis-sena 1999, sena li ġabet tibdil fis-soċjetà kif ukoll fil-parroċċa ta' Birżebbuġa, illi fiha, is-soċjetà hija parti attiva ferm, sena li ġabet relazzjonijiet sbieħ u armonjużi bejn iż-żewġ għaqdiet mużikali tal-lokal, relazzjonijiet illi ssoktaw matul is-snin. L-entużjażmu tal-Kumitat Ċentrali bl-appoġġ tal-membri għat-tieni deċennju kien kbir, u dan kellu jwassal għal aktar suċċessi li b'pass ta' ġgant wettqet is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa fi żmien relattivament qasir tal-eżistenza tagħha.

41 ibid.
42 Minuti 2000, Laqgħa 21, 4 ta' Lulju 2000
43 Minuti 2000, Laqgħa 22, 18 ta' Lulju 2000

*It-tberik tal-wirja taċ-Ċenaklu 1999*



*Il-qoxra tal-cassette tal-marċi funebri*




*Il-wirja taċ-Ċenaklu 1999*




*Xi preżentazzjonijiet lill-membri li taw sehemhom sabiex tittellgħa l-wirja taċ-Ċenaklu*



*Id-dimostrazzjoni bi Kristu Rxoxt 1999*



*Mumenti mill-Pussess ta' Dun Nikola Pace wara l-quddiesa tal-Pussess, waqt il-marċ illi sar bejn iż-żewġ baned flimkien*



*Programm mużikali fis-sala prinċipali tal-każin*



*Il-Pussess ta' Dun Nikola Pace li tmexxa mill-Isqof Awżiljarju Annetto Depasquale*



*Ħidma fuq il-planċier tas-soċjetà*



*Ħidma fuq il-planċier tas-soċjetà*



*Attivitajiet teatrali organizzati mis-soċjetà*



*Skambju ta' rigali bejn il-Kappillan u ż-żewġ presidenti tal-għaqdiet mużikali*



*Il-Kappillan Dun Ġużepp Farrugia li temm il-ħidma pastorali fil-bidu tas-sena 2000*





*Il-logo tal-10 snin mit-twaqqif tas-soċjetà*




*Wirja dwar San Pietru fis-sede tas-soċjetà*



*Is-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni ppubblikat fuljett għall-festa titulari 2000, fl-okkażjoni tal-10 snin mit-twaqqif tas-soċjetà*

Soċjetà Filarmonika San Pietru
Banda Birżebbuġa A.D. 1990
Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni
10 Snin Anniversarju
1990 - 2000



*Il-fuljett tal-Kunċert Vokali u Strumentali li kien sar fit-Teatru Sir Temi Zammit fl-Università ta' Malta*



*Il-Kunċert Vokali u Strumentali li sar fl-Università ta' Malta fis-sena 2000 u żżanżan l-innu l-kbir Tu Es Petrus*



*Il-Kappillan Dun Ġużepp Farrugia waqt iċ-ċerimonja tal-Ħruġ tal-Vara min-Niċċa*





*Ritratt storiku; il-faċċata privata tal-familja Caruana, fejn kienu joqogħdu Alexander u Joseph armata għall-festa titulari fis-snin tmenin*

*Briju tal-partitarji waqt il-marċ ta' filgħodu f'Jum il-Festa Titulari*





# 8

# FIL-MILLENNJU L-ĠDID B'ĦAFNA ENTUŻJAŻMU

Wara sentejn imqallbin illi ffaċċjat is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa bil-kwistjoni ta' Kristu Irxoxt u bdil ta' persuni li jokkupaw karigi diversi fit-tmexxija, nhar it-2 ta' Novembru 2000 saret l-ewwel laqgħa tal-Kumitat Ċentrali l-ġdid għas-sena 2000 u 2001 b'din il-formazzjoni:

Simon Micallef President assistit minn Freddie Formosa, Joseph Caruana Segretarju assistit minn Alex Azzopardi, Grazio Pullicino assistit minn Alfrida Formosa u Anthony Vella, Angelo Cutajar Direttur Ġenerali, Frans Cassar Direttur tal-Każin, Raymond Cutajar Direttur tal-Armar, Alfrida Formosa Direttriċi tas-Sala, Freddie Formosa u Lawrence Borg Diretturi tal-Isports, Louis Balzia Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi, Ronnie Micallef u Francis Zammit Arkivisti, Alex Azzopardi u Joseph Caruana Delegati tal-Banda, Simon Micallef Rappreżentant tas-Sezzjoni Nar, Alfrida Formosa Rappreżentanta tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni u s-Sezzjoni Nisa Petrini, Ronnie Galea Responsabbli mill-Planċier, Emanuel Mangion u Emanuel Zammit Rappreżentanti tas-Soċjetà fl-Għaqda Każini tal-Banda.[1]

## TISSOKTA L-ĦIDMA

Fl-ewwel seduti tal-Kumitat Ċentrali ġie deċiż li ssir maratona b'risq il-każin fil-festa tal-Immakulata Kunċizzjoni, nhar it-8 ta' Diċembru 2000[2] filwaqt illi ġew diskussi l-attivitajiet ta' żmien il-Milied Imqaddes u komplew id-diskussjonijiet kif se tissokta tittejjeb il-festa titulari ta' San Pietru Appostlu. Waħda mill-propsti li kienu maqbula bejn iż-żewġ partijiet kienu li l-programm mużikali jibda jsir fuq bażi ta' alternanza, darba fit-Tielet Jum ta' Tridu u

1 Minuti 2001, Laqgħa 1, 2 ta' Novembru 2000
2 ibid.

darba Lejlet il-Festa.[3] Meta l-Banda Birżebbuġa jkun imissha tesegwixxi l-programm Lejlet il-Festa, jiġi esegwit l-*Inno di Gloria Tu Es Petrus*.[4] Minbarra dan, sar qbil bejn iż-żewġ għaqdiet dwar l-organizzazzjoni tal-marċ tat-Tlieta u l-Erbgħa.[5]

Dan il-ftehim kien issiġillat bejn l-uffiċjali taż-żewġ soċjetajiet filarmoniċi fil-preżenza tas-Supretendent tal-Għassa ta' Birżebbuġa nhar it-22 ta' Marzu 2001.[6]

## PARTEĊIPAZZJONI FIL-KOMPETIZZONI NAZZJONALI ARMAR TAT-TOROQ

Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa armat it-triq tal-każin, Triq Birżebbuġa b'diversi disinji u armar tal-Milied f'dan l-istaġun festiv u ħadet sehem fil-Kompetizzjoni Nazzjonali tal-Armar tat-Toroq.[7]

## REKORDING TAL-MARĊI BRIJUŻI U SERVIZZI MUŻIKALI

Il-popolarità tal-Banda Birżebbuġa ssoktat anke fil-Millennju l-Ġdid. Waslet mill-ġdid l-istedina mill-Għaqda tal-Pawlini sabiex isir il-marċ fl-Aħħar Jum ta' Tridu fil-festa ta' San Pawl Nawfragu, nhar it-8 ta' Frar 2001, stedina mingħand il-Kumitat Festi Esterni tar-Rabat sabiex isir marċ u programm Lejlet il-Festa ta' *Corpus Domini* kif ukoll ġie deċiż illi lejn tmiem Marzu tiġi rrekordjata wkoll sensiela ta' marċi brijużi fuq *casette*[8] filwaqt illi fis-sena 2002 sar *recording* ta' numru ta' marċi fuq diska kompatta. Għal darba oħra, il-Banda Birżebbuġa kienet mistiedna għal servizz fil-festa ta' San Pawl f'Ħal Safi[9] kif ukoll fil-festa tal-Madonna tar-Rużarju fil-Gudja.[10] Servizzi oħra mill-Banda Birżebbuġa kienu fil-festa tal-Madonna ta' Liesse fil-Belt Valletta nhar l-10 ta' Ġunju 2001, fil-festa ta' San Ġużepp f'Ħal Għaxaq,[11] kif ukoll fil-festa ta' Marija Annunzjata f'Ħal Balzan nhar il-5 ta' Lulju 2001[12] u fil-festa ta' Marija Assunta fil-Gudja.

## IL-FESTA TAL-KATEDRA TA' SAN PIETRU APPOSTLU

Matul is-sena 2001, minbarra l-parteċipazzjoni fil-quddiesa solenni tal-festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu fil-knisja parrokkjali ta' Birżebbuġa, il-Banda Birżebbuġa, wara assenza ta' sena minħabba ċ-ċelebrazzjonijiet tal-għaxar anniversarju, ippreżentat il-programm *Mill-Bandisti għall-Membri* nhar is-16 ta' Frar 2001, filwaqt illi mill-istess jum sal-24 ta' Frar 2001 ssir wirja tal-istatwi titulari fil-każin.[13]

3 Minuti 2001, Laqgħa 2, 9 ta' Novembru 2000
4 Minuti 2001, Laqgħa 12, 26 ta' Marzu 2001
5 Minuti 2001, Laqgħa 5, 19 ta' Diċembru 2000
6 Minuti 2001, Laqgħa 12, 26 ta' Marzu 2001
7 Minuti 2001, Laqgħa 3, 24 ta' Novembru 2000
8 Minuti 2001, Laqgħa 4, 5 ta' Diċembru 2000
9 Minuti 2001, Laqgħa 7, 16 ta' Jannar 2001
10 Minuti 2001, Laqgħa 10, 1 ta' Marzu 2001
11 Minuti 2001, Laqgħa 17, 5 ta' Ġunju 2001
12 Minuti 2001, Laqgħa 19, 3 ta' Lulju 2001
13 Minuti 2001, Laqgħa 7, 16 ta' Jannar 2001



## IDEAT TEATRALI

F'dan iż-żmien ġie deċiż illi ssir reċta tal-Ġimgħa Mqaddsa permezz ta' personaġġi mill-Aħħar Ċena.[14] L-iskript kellu jsir minn Mario Sant, illi ġie mqabbad ukoll sabiex jidderieġi d-dramm *Inti Pietru* li kien bil-ħsieb illi jerġa' jittella' mis-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni.[15] Il-pjan kien illi dan jittella' fis-sala tal-Iskola Primarja ta' Birżebbuġa għall-ħabta ta' Frar jew Marzu 2002.[16]

## IL-FESTA TAL-QALB IMQADDSA TA' ĠESÙ

Fil-Kumitat Ċentrali nibtet ix-xewqa li l-purċissjoni tal-Qalb Imqadsa ta' Ġesù tkun akkumpanjata b'innijiet Ewkaristiċi mill-Banda Birżebbuġa. Is-Segretarju Joseph Caruana kellu jitkellem mal-Kappillan Dun Nikola Pace dwar din il-materja.[17] Fuq deċiżjoni tal-Kappillan, madankollu, din it-talba ma ntlaqgħetx.[18]

## DONAZZJONI TAL-PLANĊIER U L-KOLONNA

Ronnie Galea talab illi jsir kuntratt formali sabiex jibqa' dokumentat fl-annali tas-soċjetà li hu qed jgħaddi l-propjetà tal-planċier il-ġdid tal-banda lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa; talba li sabet il-qbil unanimu tal-Kumitat Ċentrali.[19] Barra minn hekk, l-aħwa Joe, Angelo u Raymond Cutajar kienu se jirregalaw il-kolonna li fuqha tittella' l-istatwa ta' San Pietru Appostlu fi tmiem il-marċ tal-Ħamis jew il-Ġimgħa, skont kif imissha s-soċjetà.[20]

## PITTURA GĦAS-SALA TAL-KAŻIN

Il-pittur Joseph Darmanin lesta pittura mdaqqsa ta' San Pietru u din twaħħlet fis-sala prinċipali tal-każin, illum Sala Anthony Camilleri.[21] Aktar tard ittieħdet fis-sala tal-Kumitat, illum Sala San Ġorġ Preca.[22]

## PJAN GĦALL-BANDIERA MAĠĠURA U STANDARD UFFIĊJALI

Id-disinjatur Belti Antoine Farrugia ġie kkuntattjat mill-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa sabiex jagħmel żewġ disinji, wieħed għal standard uffiċjali ġdid[23] kif ukoll stima għal bandiera maġġura ġdida sabiex tittella' mal-arblu prinċipali tal-każin.[24] Il-ħsieb illi s-soċjetà jkollha l-bandiera maġġura tagħha jmur lura lejn is-sena 1999, meta wieħed mill-fundaturi, Jason Vella lesta l-ewwel disinn għal dan

14 Minuti 2001, Laqgħa 8, 1 ta' Frar 2001
15 Minuti 2001, Laqgħa 9, 13 ta' Frar 2001
16 Minuti 2001, Laqgħa 21, 23 ta' Awwissu 2001
17 Minuti 2001, Laqgħa 13, 9 ta' April 2001
18 Memorji tal-President Alexander Caruana
19 Minuti 2001, Laqgħa 13, 9 ta' April 2001
20 Minuti 2001, Laqgħa 19, 3 ta' Lulju 2001
21 Minuti 2001, Laqgħa 12, 26 ta' Marzu 2001
22 Memorji tal-President Alexander Caruana
23 Minuti 2001, Laqgħa 15, 10 ta' Mejju 2001
24 Minuti 2001, Laqgħa 17, 5 ta' Ġunju 2001

il-għan.[25] L-istandard kellu jitbierek waqt ir-*rally* tal-festa titulari nhar is-27 ta' Lulju 2001[26] u għall-festa titulari tas-sena 2002, il-Ħadd ta' qabel il-festa titulari, it-28 ta' Lulju 2002 iżżanżnet il-bandiera l-maġġura l-ġdida, illi ġiet tiswa LM1,000.[27]

## IX-XALATA TAL-FESTA

Bi preparazzjoni għall-festa titulari saru bosta attivitajiet minn diversi sezzjonijiet fi ħdan is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, fosthom tiġrijiet taż-żwiemel mis-Sezzjoni Nar,[28] barbikjù u *beach-party* organizzati mis-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni.[29] Din l-istess sezzjoni ħadet l-inizjattiva sabiex mal-parti t'isfel tal-faċċata tas-sede tas-soċjetà jsir il-granit sabiex il-faċċata tieħu dehra iktar maestuża. Huma kkuntattjaw lill-marmista u kompożitur Ronald Pisani għal dan il-għan.[30]

Ittieħdet l-inizjattiva sabiex l-Għada tal-Festa Titulari jsir *trailer* għax-xalata tradizzjonali[31] madankollu l-permess għal din l-attività ma ngħatax.[32]

Għall-ewwel darba, il-festa titulari ta' San Pietru Appostlu tas-sena 2001 kienet se tixxandar b'mod dirett fuq l-istazzjon televiżiv *Net*, permezz tal-programm *Forċina*.[33] Barra minn hekk, ingħatat prominenza fuq l-istazzjon radjufoniku *Eden*,[34] *RTK*,[35] *One* u *101*.[36]

Bħala rikonoxximent tal-ħidma bejn iż-żewġ soċjetajiet filarmoniċi, it-Tnejn, waqt il-Ħruġ tal-Vara min-Niċċa, kienet se tibda tingħata tifkira bejn iż-żewġ każini, kif ukoll stedina liż-żewġ soċjetajiet sabiex jattendu għal bibiti fis-sede tas-soċjetà rispettiva.[37]

U hekk intemmet is-sena amministrattiva 2001, u fl-ewwel seduta tal-Kumitat Ċentrali għas-sena ammnistrattiva 2002 ġie ffurmat dan il-Kumitat Ċentrali:

Simon Micallef fil-kariga ta' President assistit minn Alfred Formosa, Joseph Caruana Segretarju assistit minn Alex Azzopardi u Angelo Vella, Grazio Pullicino Kaxxier assistit minn Alfrida Formosa, Louis Balzia Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi, Angelo Cutajar Direttur Ġenerali, Frns Cassar u Marco Vella Diretturi tal-Każin, Angelo Vella Direttur tal-Armar,

25 Minuti 1999, Laqgħa 9, 2 ta' Frar 1999
26 Minuti 2001, Laqgħa 19, 3 ta' Lulju 2001
27 Minuti 2002, Laqgħa 23, 12 ta' Awwissu 2002
28 Minuti 2001, Laqgħa 14, 24 ta' April 2001
29 Minuti 2001, Laqgħa 18, 19 ta' Ġunju 2001
30 Minuti 2001, Laqgħa 17, 5 ta' Ġunju 2001
31 Minuti 2001, Laqgħa 19, 3 ta' Lulju 2001
32 Minuti 2001, Laqgħa 20, 17 ta' Lulju 2001
33 ibid.
34 Minuti 2001, Laqgħa 16, 22 ta' Mejju 2001
35 Minuti 2001, Laqgħa 20, 17 ta' Lulju 2001
36 Minuti 2001, Laqgħa 21, 23 ta' Awwissu 2001
37 Minuti 2001, Laqgħa 20, 17 ta' Lulju 2001



Alfrida Formosa Direttur tas-Sala, Alex Azzopardi assistit minn Aronne Micallef Delegat tal-Banda, Laurence Borg u Marco Vella Diretturi tal-Isports, Emanuel Mangion Direttur tal-Pubblikazzjonijiet u Rappreżentant tas-Soċjetà fl-Għaqda Każini tal-Banda, Mario Calleja responsabbli mill-organizzar tal-Attivitajiet Soċjali, Aronne Micallef u Francis Zammit Arkivisti, Simon Micallef rappreżentant tas-Sezzjoni Nar, Alex Azzopardi Rappreżentant tas-Sezzjoni Banda, Alfrida Formosa Rappreżentanta tas-Sezzjoni Nisa Petrini u Angelo Vella Rappreżentant tas-Sezzjoni Żgħażagħ.[38]

## KONKORS ANZJAN TAS-SENA

Il-Kumitat Ċentrali nnomina lill-Kaxxier Grazio Pullicino għall-Konkors Anzjan tas-Sena, konkors illi kien organizzat mill-Kunsill Lokali tal-Birżebbuġa.[39] F'dan iż-żmien ukoll bdew taħdidiet mal-Banda Konti Ruġġieru tar-Rabat u mal-Banda San Pawl ta' Ħal Safi sabiex isiru servizzi bi tpartit fil-festi ta' xulxin.[40]

## GĦOTJIET TA' MUŻIKA LIS-SOĊJETÀ

Is-Surmast Paul Buttigieg għoġbu jgħaddi xi siltiet mużikali komposti minnu lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa,[41] filwaqt illi t-tmexxija tal-Banda Ċittadina King's Own tal-Belt Valletta rregalaw marċ kompost mis-Surmast Casapinta lis-soċjetà.[42] Aktar marċi rregalati kienu tal-Maġġur Anthony Aquilina bl-isem *L-Imgħallem*, *Marija n-Naxxarija*, *Manweli* u *Marie Louise*.[43]

Sadanittant komplew diħlin aktar stediniet sabiex il-Banda Birżebbuġa tissokta tieħu sehem fil-festi barra minn Birżebbuġa, fosthom fil-festa ta' Santa Marija fil-Gudja nhar il-11 ta' Awwissu 2002,[44] fil-festa tal-Madonna taċ-Ċintura l-Gudja wkoll, nhar il-31 ta' Awwissu 2002, kif ukoll fil-festa ta' Marija Annunzjata Ħal Balzan, servizz illi se jsir bi tpartit.[45] Servizz ieħor bi tpartit kien se jibda jsir mis-sena 2002 mal-Banda San Ġużepp ta' Ħal Għaxaq,[46] filwaqt illi għall-festa tal-Madonna tal-Karmnu fil-Fgura, il-Banda Birżebbuġa ġiet mistiedna tagħmel marċ mat-toroq tal-lokal.[47]

## ĦATRA GĦAS-SURMAST BUGELLI

Is-Surmast Direttur tal-Banda Birżebbuġa, Mro Michael Bugelli nħatar Surmast Direttur tal-Banda San Pawl ta' Ħal Safi. Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa awguratlu

38 Minuti 2002, Laqgħa 1, 9 ta' Ottubru 2001
39 Minuti 2002, Laqgħa 2, 25 ta' Ottubru 2001
40 ibid.
41 ibid.
42 Minuti 2002, Laqgħa 4, 19 ta' Novembru 2001
43 Minuti 2002, Laqgħa 19, 10 ta' Ġunju 2002
44 Minuti 2002, Laqgħa 3, 6 ta' Novembru 2001
45 Minuti 2002, Laqgħa 5, 3 ta' Diċembru 2001
46 Minuti 2002, Laqgħa 6, 17 ta' Diċembru 2001
47 Minuti 2002, Laqgħa 12, 14 ta' Marzu 2002

għal din il-ħatra, u min-naħa tiegħu, is-Surmast wiegħed li minkejja din il-ħatra l-preferenza tiegħu se tibqa' mal-Banda Birżebbuġa.[48]

## TISBIĦ TAL-FAĊĊATA TAL-KAŻIN

Bħalma s-Sezzjoni Żgħażagħ ħadet l-inizjattiva sabiex isir il-granit tal-faċċata tal-każin, bdew jinġabru bosta disinji u reġa' ġie kkuntattjat il-marmista Ronnie Pisani[49] li ta stima li dan ix-xogħol se jiswa LM4,100.[50] Il-ħsieb tal-Kumitat Ċentrali kien illi dan ix-xogħol ikun inawgurat nhar is-16 ta' Settembru fl-okkażjoni tal-ħames anniversarju minn meta l-"Ġawhra ta' San Pietru" saret proprjetà assoluta tas-soċjetà.[51] Sfortunatament il-permess ġie bil-kumplikazzjonijiet u kellha titħassar iċ-ċerimonja tal-inawgurazzjoni.[52]

Sar ukoll l-ibbanjar tal-arpa ta' fuq l-arblu prinċipali tas-sede minn Alexander Caruana li ħallas għall-ispejjeż bħala donazzjoni lis-soċjetà.[53]

## IL-FESTA TAL-KATEDRA TA' SAN PIETRU APPOSTLU

Fis-sena 2002, il-festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu ġiet iċċelebrata bil-parteċipazzjoni tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa fil-quddiesa solenni fil-knisja parrokkjali ta' Birżebbuġa, u l-kunċert tradizzjonali *Mill-Bandisti għall-Membri* li ttella' fl-1 ta' Marzu 2002.[54]

## KUNGRESS EWKARISTIKU

Fil-festa ta' Pentecoste 2002, nhar id-19 ta' Mejju 2002, f'Birżebbuġa sar il-Kungress Ewkaristiku. Għal dan il-għan sar pellegrinaġġ minn fuq il-venda tal-karozzi tal-linja sal-knisja parrokkjali ta' San Pietru Appostlu. F'dan il-pellegrinaġġ inġarret statwa ta' Kristu, u ġiet akkumpanjata minn *massed band* iffurmata miż-żewġ soċjetajiet filarmoniċi ta' Birżebbuġa.[55]

## IDEAT GĦAT-TKABBIR TAS-SEDE

Il-Kumitat Ċentrali 2002 beda jaħseb kif se jibda jkabbar l-ispazju tas-sede tas-soċjetà. F'laqgħa li saret ma' Jason Vella, wieħed mill-fundaturi tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, dan tkellem dwar x'permessi jinħtieġu jkunu akkwistati għar-remissa u l-faċċata.[56] Id-dilettanti tal-armar tas-soċjetà ħadu l-inizjattiva sabiex tinbidel il-liedna li tintrama fi Triq Birżebbuġa u għalhekk kienu se jaħdmuha huma, bi spejjeż għalihom u tinżamm fil-maħżen tal-armar tal-parroċċa li jinsab fi Triq Santa Rita.[57]

48 Minuti 2002, Laqgħa 3, 6 ta' Novembru 2001
49 Minuti 2002, Laqgħa 4, 19 ta' Novembru 2001
50 Minuti 2002, Laqgħa 5, 3 ta' Diċembru 2001
51 Minuti 2002, Laqgħa 21, 8 ta' Lulju 2002
52 Minuti 2002, Laqgħa 24, 26 ta' Awwissu 2002
53 Minuti 2002, Laqgħa 21, 8 ta' Lulju 2002
54 Minuti 2002, Laqgħa 2, 25 ta' Ottubru 2001
55 Minuti 2002, Laqgħa 11, 18 ta' Frar 2002
56 Minuti 2002, Laqgħa 13, 25 ta' Marzu 2002
57 Minuti 2002, Laqgħa 18, 27 ta' Mejju 2002



## IL-FUNERAL TA' KARMNU ATTARD

Fil-bidu ta' Ġunju 2002, Birżebbuġa nħasdet bil-mewt ta' Karmenu Attard, magħruf bħala *l-Għawdxi* li matul l-aħħar snin ta' ħajtu kien jokkupa l-kariga ta' Kaxxier tal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen. Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa offriet illi l-mużiċisti tal-post tagħha jingħaqdu mal-mużiċisti tal-Banda San Pietru fil-Ktajjen għall-aħħar tislima lil dan il-persunaġġ irrispettat mill-poplu ta' Birżebbuġa. Il-familja Attard apprezzat ferm dan il-ġest.[58]

## SIT ELETTRONIKU TAS-SOĊJETÀ

Bl-avvanz teknoloġiku fid-dinja, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa riedet timxi wkoll maż-żminijiet, u għalhekk kif kienet qed issir in-norma f'dawk is-snin, beda xogħol fuq is-sit elettroniku tas-soċjetà sabiex leħen is-soċjetà jitwassal anke barra minn Malta bl-aħjar mod. L-indirizz elettroniku huwa www.birzebbugaband.org.[59]

## IL-PLANĊIER

Issokta l-pjan illi jitkompla x-xogħol fuq il-planċier tas-soċjetà. Il-Kumitat Ċentrali ddeċieda li jibda l-kuntatti mal-artist Salvu Bugeja għad-disinji sabiex issir l-iskultura tal-planċier,[60] ħaġa li sal-publikazzjoni ta' dan il-ktieb għadha ma saritx. Matul dik is-sena, bi preparazzjoni għall-festa titulari 2003 beda jinħadem fustun ġdid għall-arblu ta' wara u nxtraw sett platti ġodda sabiex tkompli tikber l-istrumentatura tas-soċjetà.[61]

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2003

Il-Kumitat Ċentrali 2003 kien iffurmat mill-President Simon Micallef assistit minn Freddie Formosa, is-Segretarju Johan Briffa assistit minn Alex Azzopardi, il-Kaxxier Grazio Pullicino assistit minn Alfrida Formosa u Anthony Vella, id-Direttur Ġenerali Tarcisio Bongailas, id-Diretturi tal-Każin u Armar Angelo u Raymond Cutajar, id-Direttur tal-Attivitajiet Freddie Formosa, id-Delegat tal-Banda Alex Azzopardi, l-Arkivista Emanuel Zammit, ir-Rappreżentanta tas-Sezzjoni Nisa Petrini Alfrida Formosa, ir-Rappreżentant tas-Sezzjoni Nar Simon Micallef, l-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi Louis Balzia u d-Direttur tal-Isports Marco Vella u Mario Calleja.[62]

## STEDINA F'WIRJA

Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ppparteċipat f'wirja organizzata mill-Għaqda Mużikali Marija Annunzjata ta' Ħal Tarxien[63] kif ukoll saret stedina mill-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa sabiex il-Banda Birżebbuġa tipparteċipa f'attività Natalizja bid-daqq ta' għanjiet tal-Milied.[64]

58 Minuti 2002, Laqgħa 20, 24 ta' Ġunju 2002
59 Minuti 2002, Laqgħa 22, 23 ta' Lulju 2002
60 ibid.
61 Minuti 2002, Laqgħa 23, 12 ta' Awwissu 2002
62 Minuti 2003, Laqgħa 1, 30 ta' Settembru 2002
63 Minuti 2003, Laqgħa 2, 17 ta' Ottubru 2002
64 Minuti 2003, Laqgħa 3, 31 ta' Ottubru 2002

## L-ATTIVITAJIET TAL-MILIED

Bejn it-tmiem ta' Diċembru 2002 u l-bidu ta' Jannar 2003 s-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienet impenjata f'għadd ta' attivitajiet, fosthom bil-parteċipazzjoni fil-quddiesa tan-Novena ta' Ġesù Bambin nhar it-23 ta' Diċembru 2002 flimkien mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen, kif ukoll marċ mat-toroq ta' Birżebbuġa nhar id-29 ta' Diċembru 2002.[65]

## *RESHUFFLE* FIL-KUMITAT ĊENTRALI 2003

Minħabba xi riżenji minn xi membri fil-Kumitat, sar xi tibdil fil-karigi. Mario Calleja li kien *runner-up* fl-elezzjoni tal-Kumitat Ċentrali ġie *co-opted*,[66] filwaqt illi Tarcisio Bongailas inħatar Direttur Ġenerali.[67] F'din is-sena, il-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri* sar Lejlet il-Festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu, 21 ta' Frar 2003.[68]

## PRIMA MESSA

Fis-sena 2003, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienet mistiedna sabiex flimkien mal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen tipparteċipa fl-ewwel quddiesa solenni ta' Patri Stephen Mifsud MSSP, Lejlet il-Festa ta' San Pietru u San Pawl Appostli, 28 ta' Ġunju 2003.[69] Prima Messa oħra bil-parteċipazzjoni tal-Banda Birżebbuġa kienet ta' Dun John Barry li saret is-Sibt ta' qabel il-ġimgħa tal-festa titulari 2003.[70] Fiż-żewġ okkażjonijiet kien deċiż illi tittella' l-bandiera l-maġġura mal-arblu prinċipali tal-każin.[71]

Barra minn hekk, il-Banda Birżebbuġa ġiet mistiedna sabiex iddoqq fil-festa ta' Marija Annunzjata f'Ħal Tarxien[72] u fil-festa tal-Madonna tal-Grazzja f'Ħaż-Żabbar, stedina mill-Għaqda Madonna tal-Grazzja, Banda San Mikiel.[73]

## STANDARD ĠDID

Il-Kumitat Ċentrali ħass li kien wasal iż-żmien illi jsir standard uffiċjali ġdid irrakmat bid-deheb sabiex iservi bħala l-istandard *il-prim*. Dan ġie ordnat fil-Pakistan għas-somma ta' LM520.[74] Dan tlesta madwar xahar wara u ġiet ordnata lasta apposta għalih.[75] Dan iżżanżan fuq iz-zuntier, it-Tnejn waqt iċ-ċerimonja tal-Ħruġ tal-Vara min-Niċċa.[76]

65 Minuti 2003, Laqgħa 6, 17 ta' Diċembru 2002
66 ibid.
67 Minuti 2003, Laqgħa 8, 21 ta' Jannar 2003
68 ibid.
69 Minuti 2003, Laqgħa 12, 20 ta' Marzu 2003
70 Memorji tal-awtur
71 Minuti 2003, Laqgħa 16, 29 ta' Mejju 2003
72 Minuti 2003, Laqgħa 10, 20 ta' Frar 2003
73 Minuti 2003, Laqgħa 13, 1 ta' April 2003
74 Minuti 2003, Laqgħa 16, 29 ta' Mejju 2003
75 Minuti 2003, Laqgħa 18, 24 ta' Ġunju 2003
76 Minuti 2003, Laqgħa 20, 22 ta' Lulju 2003



## RESTAWR TAL-ISTATWA TA' SAN PIETRU

L-istatwa ta' San Pietru Appostlu, propjetà tas-soċjetà u li tintuża għad-dimostrazzjoni u l-marċ f'wieħed mill-jiem ta' Tridu ttieħdet għand l-iskultur, il-Kavallier Alfred Camilleri Cauchi sabiex tiġi indurata u tkun irranġata idu, fejn tiġi mdawra tħares 'il fuq f'att ta' predikazzjoni.[77]

## IL-MEWT TA' MONSINJUR ĠUŻEPPI MINUTI

Nhar l-10 ta' Settembru 2003, il-qniepen tal-knisja parrokkjali ħabbru l-mewt tal-eks-Kappillan, Monsinjur Ġużeppi Minuti. Minkejja li l-parrokat tiegħu f'Birżebbuġa ntemm fl-1978, huwa baqa' jgħix mal-familja f'Birżebbuġa u baqa' jkun ħafna fil-parroċċa, anke f'bosta ċelebrazzjonijiet liturġiċi. Kien anke jqaddes ta' kuljum fil-kappella tal-Kunvent tas-Sorijiet tal-Karità. Baqa' sal-aħħar maħbub ħafna mal-poplu ta' Birżebbuġa. Xhieda ta' dan huwa l-funeral illi kien sarlu l-għada. Waqt il-korteo li sar mill-knisja parrokkjali sat-tarf ta' Triq Żarenu Dalli, iż-żewġ baned, magħquda f'banda waħda daqqew għażla ta' marċi funebri u b'hekk sellmu lil dan il-personaġġ illi daħal f'qalb il-poplu ta' Birżebbuġa.[78]

## ŻJARA MILL-PRIM MINISTRU U L-KAP TAL-OPPOŻIZZJONI

Il-Prim Ministru ta' Malta, l-Onorevoli Dr Eddie Fenech Adami kif ukoll il-Kap tal-Oppożizzjoni, l-Onorevoli Dr Alfred Sant, fi żjarat illi għamlu f'Birżebbuġa kienu mistiedna jżuru wkoll is-sede tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa.[79] Huma ltaqgħu mal-membri tal-Kumitat Ċentrali, is-sezzjonijiet, u diversi membri u partitarji li kienu fil-każin waqt iż-żjara tagħhom. Kienu mistiedna wkoll jiffirmaw il-Ktieb tal-Viżitaturi.

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2004

F'dawn l-ewwel snin tal-Millennju l-ġdid, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru kompliet tiġġedded u timxi 'l quddiem. Dan minkejja li ż-żmien mhux dejjem ikun faċli, kemm fejn jidħlu spejjeż finanzjarji kif ukoll f'oqsma differenti. B'dan il-mod bdiet is-sena amministrattiva ġdida 2004 li għal darba oħra rat lis-soċjetà mmexxija mill-President Simon Micallef assistit minn Freddie Formosa. Is-Segretarju Johan Briffa kien assistit mill-ġdid minn Alex Azzopardi, filwaqt illi l-Kaxxier il-ġdid, Walter Pace kien assistit minn Alfrida Formosa. Is-Segretarju Johan Briffa assuma wkoll l-Uffiċċju tar-Relazzjonijiet Pubbliċi filwaqt illi Tarcisio Bongailas żamm postu bħala d-Direttur Ġenerali, kariga li assuma f'nofs is-sena amministra 2003. Angelo Vella nħatar dħala d-Direttur tal-Każin, Emanuel Zammit Arkivista, Alex Azzopardi Direttur tal-Pubblikazzjonijiet, Simon Micallef, Johan Briffa u Walter Pace Rappreżentanti tas-Soċjetà fl-Għaqda Każini tal-Banda, filwaqt illi Louis Balzia, Lawrence Borg, Emanuel Ebejer, Emanuel Mangion, Josef Schembri, Marco Vella, Suzanne Pace u Anthony Vella nħatru membri.[80]

77 Minuti 2003, Laqgħa 19, 8 ta' Lulju 2003
78 Minuti 2003, Laqgħa 22, 10 ta' Settembru 2003
79 ibid.
80 Minuti 2004, Laqgħa 1, 20 ta' Ottubru 2003

## DELEGAT TAL-BANDA

Ġie ssuġġerit illi l-bandist tal-post, il-kurunettista Kevin Barun jinħatar Delegat tal-Banda Birżebbuġa. Il-Kumitat Ċentrali ntalab ukoll sabiex jipprovdi diski kompatti bil-marċi tas-soċjetà għas-segwaċi tas-soċjetà fl-Awstralja u l-Ingilterra.[81]

## MEMBRI ĠODDA

Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa bdiet taċċetta wkoll membri ġodda taħt it-tmintax-il sena. Dawn bdew jissieħbu billi jħallsu LM1 fis-sena.[82]

## IL-BOTTEGIN TAL-KAŻIN

F'dan iż-żmien bdew diskussjonijiet sabiex jiġi rranġat is-sular t'isfel tal-każin, il-parti fejn hemm il-bottegin. Dan sabiex l-ambjent ikun aktar attraenti għall-membri u l-partitarji.[83]

## L-EWWEL SAFRA BIL-BANDA BIRŻEBBUĠA

Il-Banda Birżebbuġa hija l-ewwel banda fil-lokal illi ġiet mistiedna sabiex leħinha jinstema' barra minn xtutna. Immexxija mis-Surmast Direttur Michael Bugelli, il-Banda Birżebbuġa ġiet mistiedna sabiex tagħmel numru ta' servizzi fit-Tuneżija fil-Karnival illi sar bejn id-19 u t-22 ta' Marzu 2004.[84]

## DIRETTUR ĠENERALI ĠDID

Tarcisio Bongailas irreżenja mill-kariga ta' Direttur Ġenerali, bil-vakanza timtela minn Angelo Vella. Vella ssuġġerixxa lill-Kumitat Ċentrali li diversi membri avviċinawh sabiex is-soċjetà tibda tippubblika *newsletter* bħala ħolqa mal-membri.[85]

F'dan iż-żmien ukoll, il-Kumitat Ċentrali reġa' beda jaħseb sabiex jirrekordja sett ieħor ta' marċi brijużi[86] li sar nhar id-9 ta' Mejju 2004,[87] kif ukoll saret stedina sabiex iż-żewġ baned flimkien idoqqu fil-Karnival Lokali li kien qed ikun organizzat mill-*Birżebbuġa Culture Club*.[88]

Fl-okkażjoni tal-festi tal-Ġimgħa Mqaddsa, il-Banda Birżebbuġa kienet se terġa' torganizza l-wirja u qabel il-ftuħ tagħha kien suġġerit illi jibda jsir programm ta' marċi funebri.[89]

## ARKIVJU MUŻIKALI

Is-Segretarju Johan Briffa kkuntattja lil wieħed mill-fundaturi tas-soċjetà, Alexander Caruana

81 ibid.
82 ibid.
83 Minuti 2004, Laqgħa 2, 4 ta' Novembru 2003
84 Minuti 2004, Laqgħa 5, 16 ta' Diċembru 2003
85 Minuti 2004, Laqgħa 6, 5 ta' Jannar 2004
86 Minuti 2004, Laqgħa 8, 2 ta' Frar 2004
87 Minuti 2004, Laqgħa 12, 12 ta' April 2004
88 Minuti 2004, Laqgħa 9, 19 ta' Frar 2004
89 ibid.



sabiex iħejji disinn għal arkivju mużikali ġdid. Id-disinn kien approvat b'akklamazzjoni mill-Kumitat Ċentrali.[90] Minkejja l-approvazzjoni, il-Kumitat Ċentrali xkaffa l-proġett għal snin oħra minħabba li s-soċjetà kellha prijoritajiet oħra.[91]

## INAWGURAZZJONI TAL-FAĊĊATA TAL-KAŻIN

Wara ħafna taħbit, sar ix-xogħol fuq il-faċċata artistika tal-irħam tal-każin u sar il-pjan illi tiġi inawgurata l-Ħadd ta' qabel il-festa titulari ta' San Pietru Appostlu, nhar il-25 ta' Lulju 2004 wara programm ta' mużika etnika mill-Banda Birżebbuġa.[92] Lejlet din l-inawgurazzjoni saret Lejla Maltija fi Triq Birżebbuġa quddiem il-każin.[93]

## STANDARDI ĠODDA

Lejlet il-festa titulari żżanżnu żewġ standardi ġodda, wieħed tal-Kanada u l-ieħor tal-Awstralja, illi bħall-istandardi l-oħra jinsabu miżmuma b'għożża fis-sede tas-soċjetà.[94]

## IT-TKABBIR TAS-SEDE

Hekk kif fl-1996 is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa bdiet topera mill-każin il-ġdid fi Triq Birżebbuġa u fis-16 ta' Settembru 1997 setgħet issir il-propjetarja assoluta tiegħu, kull Kumitat Ċentrali, bl-għajnuna ta' bosta membri u partitarji beda joħlom kif jista' jkabbar il-propjetà tal-każin. Waħda mix-xewqat kienet illi l-ispiżerija li kienet maġenb il-każin tkun tista' tinxtara ħalli b'hekk jikber il-bottegin fis-sular ta' isfel u l-membri jkunu jistgħu jirrikrejaw ruħhom dejjem aħjar. Lejn nofs Lulju 2004 bdew il-kuntatti mas-sidien tal-ispiżerija *Martin's Pharmacy*, bil-prezz oriġinali mitlub ikun ta' LM70,000 li magħhom riedu jiżdiedu LM30,000 oħra għall-permessi.[95] Il-Kumitat Ċentrali wasal fi ftehim mas-sidien illi tinxtara l-ispiżerija bil-prezz finali ta' LM65,000. Il-Kumitat issellef LM40,000 filwaqt illi saret skema ta' donazzjonijiet fix-xahar minn diversi membri u partitarji.[96] Wara li dan il-ftehim intlaqa' mill-membri u l-partitarji kien imiss illi jsir il-konvenju u eventwalment il-kuntratt tax-xiri tal-ispiżerija.[97]

## KUMMISSJONI ARMAR TAL-MILIED

Bil-għan illi dejjem jitqanqal iktar l-ispirtu tal-Milied fis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kif ukoll fir-raħal kollu, fis-soċjetà twaqqfet Kummissjoni Armar tal-Milied[98] bil-għan illi jiżdied l-armar fi Triq Birżebbuġa u fil-każin stess.[99] L-għan tal-Kummissjoni kien ukoll illi minbarra li żżid l-armar bħala kwantità, iżżid il-livell tal-kwalità.

90 ibid.
91 Minuti 2004, Laqgħa 13, 27 ta' April 2004
92 Minuti 2004, Laqgħa 18, 13 ta' Lulju 2004
93 Minuti 2004, Laqgħa 19, 21 ta' Lulju 2004
94 Minuti 2004, Laqgħa 18, 13 ta' Lulju 2004
95 Minuti 2004, Laqgħa 19, 21 ta' Lulju 2004
96 Minuti 2004, Laqgħa Straordinarja, 28 ta' Lulju 2004
97 Minuti 2004, Laqgħa 20, 10 ta' Awwissu 2004
98 Minuti 2004, Laqgħa 23, 30 ta' Settembru 2004
99 Minuti 2004, Laqgħa 22, 14 ta' Settembru 2004

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2005

Fis-sena li fiha s-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kellha tfakkar u tiċċelebra għeluq il-Ħmistax-il Anniversarju mit-twaqqif uffiċjali tagħha, baqgħet immexxija mill-President Simon Micallef assistit minn Alex Azzopardi, Johan Briffa żamm postu bħala s-Segretarju Ġenerali u kien assistit minn Louis Balzia, Walter Pace il-Kaxxier kien assistit minn Alfrida Formosa u Louis Balzia assistit minn Emanuel Ebejer kien l-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi. Id-Direttur Ġenerali kien Angelo Cutajar assistit minn Raymond Cutajar filwaqt illi Ronnie Galea assistit minn Emanuel Ebejer nħatar Direttur tal-Każin. Alex Azzopardi kien ukoll id-Direttur tal-Pubblikazzjonijiet, Emanuel Zammit l-Arkivista, Johan Briffa r-Rappreżentant tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni, Sue Pace ir-Rappreżentanta tas-Sezzjoni Nisa Petrini, Simon Micallef ir-Rappreżentant tas-Sezzjoni Nar, Christopher Camilleri r-Rappreżentant tas-Sezzjoni Banda, filwaqt illi Robert Baldacchino, Tarcisio Bongailas, Emanuel Zammit u Anthony Vella assumew l-uffiċċju ta' membri.[100]

## PJAN GĦALL-ĦMISTAX-IL ANNIVERSARJU

Fl-okkażjoni tal-anniversarju li kien qed joqrob fis-sena 2005, il-Kumitat Ċentrali mill-ewwel imbarka fuq programm illi jfakkar dan l-anniversarju. L-attivitajiet kienu jinkludu quddiesa ta' radd il-ħajr nhar l-14 ta' Jannar 2005, il-jum illi fih, lura fl-1990 saret l-ewwel laqgħa ġenerali tas-soċjetà fil-*Lido Hall* u b'hekk twaqqfet uffiċjalment is-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa kif ukoll programm mużikali tal-okkażjoni fis-sala tal-Iskola Primarja ta' Birżebbuġa. Il-programm kellu jintrabat mal-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri* fl-okkażjoni tal-festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu, u kellu jsir nhar is-26 ta' Frar 2005.[101] Waqt seduta tal-Kumitat Ċentrali kien sar anke suġġeriment illi jiġu mistiedna l-President tar-Repubblika, il-Prim Ministru, il-Kap tal-Oppożizzjoni u l-Arċisqof bħala dinjitarji.[102] Għal dan il-programm saret *backdrop* bajda bil-logo li s-soċjetà kienet ippubblikat fl-okkażjoni ta' dan l-anniversarju.[103]

## ĠBIR TA' MUŻIKA

Bil-għan illi s-soċjetà jkollha arkivju vast ta' mużika, il-Kumitat Ċentrali kien se jibda jara min huma l-membri li żammew xi mużika għandhom sabiex jiġborha lura. Dan minħabba l-fatt illi sakemm sar ix-xogħol fil-każin, sabiex il-mużika tinżamm protetta u ma tintilifx jew issirilha xi ħsara, kienu diversi l-membri li offrew li jżommu siltiet minnha għandhom, u għalhekk, issa li ma kienx fadal periklu għaliha, is-soċjetà ħasset illi jkun għaqli jekk tinġabar u tinħażen fis-sede tas-soċjetà nfisha.[104]

## IL-MILIED 2004

Fl-okkażjoni tal-festi tal-Milied 2004, il-Banda Birżebbuġa flimkien mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen ipparteċipaw b'daqq ta' Għanjiet tal-Milied fil-quddiesa tad-Disa' Jum tan-Novena ta' Ġesù Bambin, nhar it-23 ta' Diċembru. Għal darba oħra sar il-Presepju Kbir Statiku maħdum minn Anthony Buhagiar u l-armar ta' Triq Birżebbuġa bil-ħidma ta' diversi membri u partitarji. Kemm il-presepju kif ukoll l-armar tat-triq ikkompetew fil-Kompetizzjonijiet Nazzjonali tal-Milied.[105]

## KUMMISSJONI ĠIMGĦA L-KBIRA

Wara li twaqqfet Kummissjoni għall-Festi tal-Milied inħasset il-ħtieġa li titwaqqaf Kummissjoni għall-Ġimgħa Mqaddsa sabiex tissokta żżid id-devozzjoni fost il-membri tas-soċjetà kif ukoll fost il-poplu ta' Birżebbuġa.[106]

## TIBDIL FIR-ROTOT TAL-MARĊI BRIJUŻI

Is-Supretendent tal-Għassa ppropona li l-marċi ta' filgħodu, li kienu l-uniċi marċi fil-ġimgħa tal-festa titulari li kienu għadhom jgħaddu minn quddiem il-każini opposti jibdlu r-rotta tagħhom sabiex jiġi evitat kull inkwiet. Minkejja li għall-bidu l-Kumitat Ċentrali kellu pożizzjoni differenti minn din il-proposta,[107] mis-sena 2005 hekk ġara u ta' kull sena, waqt il-marċi tal-briju, iż-żewġ baned ma jgħaddux minn quddiem xulxin.[108]

## TIBDIL FIL-KUMITAT ĊENTRALI

Fis-Seduta Ġenerali li kellha ssir fit-28 ta' Settembru 2005, il-President Simon Micallef ħabbar illi mhux se jerġa' jikkontesta l-kariga ta' President tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, u għalhekk is-soċjetà kien se jkollha t-tielet president tagħha għas-sena amministrattiva 2006.[109]

## GĦELUQ

Matul dan il-kapitlu ngħatat ħarsa ġenerali lejn l-operat tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa. Naturalment minħabba raġunijiet ta' spazju ma jistax jingħata rendikont ta' kull servizz mużikali u kull attività organizzata matul is-snin. Minkejja li huwa evidenti li l-entużjażmu tal-bidu naqas, beda jitħaddem aktar is-sens ta' maturità u filwaqt illi s-soċjetà kompliet tinvesti fil-qasam mużikali, bandistiku, soċjali u kulturali, riedet ukoll tekonomizza sabiex meta jiġi l-mument illi tista' tonfoq b'mod kollettiv, tkun tista' tagħmel dan bil-libertà kollha. L-għaqal iservi għal futur b'saħħtu u dejjem isbaħ.

100 Minuti 2005, Laqgħa 1, 19 ta' Ottubru 2004
101 Minuti 2005, Laqgħa 2, 1 ta' Novembru 2004
102 Minuti 2005, Laqgħa 3, 17 ta' Novembru 2004
103 Minuti 2005, Laqgħa 9, 15 ta' Frar 2005
104 Minuti 2005, Laqgħa 3, 17 ta' Novembru 2004
105 Minuti 2005, Laqgħa 4, 1 ta' Diċembru 2004
106 Minuti 2005, Laqgħa 6, 4 ta' Jannar 2005
107 Minuti 2005, Laqgħa 18, 4 ta' Lulju 2005
108 Memorji tal-awtur
109 Minuti 2005, Laqgħa 21, 15 ta' Settembru 2005

*Il-President Simon Micallef*





*Il-fuljett tal-programm fl-okkażjoni tal-ħmistax-il sena mit-twaqqif tas-soċjetà*



*Il-kontinġent tal-Banda Birżebbuġa fit-Tuneżija*



*Il-Banda Birżebbuġa u bosta baned minn madwar id-dnija daqqew fil-karnival ta' Carthage.*






*Mro Stephanie Barbara*



*L-istandard tas-Soċjetà fil-Kon-katidral għall-quddiesa fil-festa ta' Santa Ċeċilja V.M.*



*L-istandard il-prim tar-rakkmu*






*Matul is-snin, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa baqgħet tipparteċipa fil-festa ta' Santa Ċeċilja V.M., il-patruna tal-mużika*



*Memorji mis-sena 1997 - il-kxif tal-irħama li tfakkar il-jum storiku meta l-każin sar propjetà tas-soċjetà*



*Mumenti mill-Kunċert Strumentali Lejlet il-Festa*





*Briju mill-partitarji fil-pjazza prinċipali quddiem iz-zuntier*



*Ritratt mill-ajru ta' Misraħ il-Knisja armata bil-bandalori l-antiki, il-planċier tas-soċjetà u l-każin fi Triq Birżebbuġa*



*Il-Banda Birżebbuġa fit-Teatru Grieg, Birżebbuġa*




*Il-Banda Birżebbuġa fit-Teatru Grieg fil-Bajja s-Sabiħa. Attenda wkoll l-Eċċ. Tiegħu, il-President Tar-Repubblika, il-Professur Guido De Marco*






*Triq Birżebbuġa armata għall-festi tal-Milied 2002*



*Is-sit elettroniku tas-soċjetà www.birzebbugaband.org.mt*



*Waqt it-tberik ta' waħda mill-wirjiet tas-soċjetà*



*Spjegazzjoni ta' wieħed mill-presepji minn Anthony Buhagiar*





*Il-grotta prinċipali f'wieħed mill-presepji esebiti fil-każin*



*Il-presepju 2002*





# SOĊJETÀ B'ĦARSITHA 'L QUDDIEM

Il-ħajja ssoktat miexja b'ritmu normali u l-operat tas-soċjetà kompla għaddej b'ritmu mgħaġġel, aktar u aktar sabiex, kemm jista' jkun, tkompli għaddejja l-ħidma fuq il-propjetà l-ġdida li ngħaqdet mal-kumplament tas-sede tas-soċjetà. U b'dawn il-ħsibijiet f'moħħ il-Kumitat Ċentrali, il-membri u l-partitarji bdiet is-sena amministrattiva 2006.

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2006

Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa rreġistrat bidla fit-tmexxija tagħha, u mill-Presidenza ta' Simon Micallef, il-kariga għaddiet għand Jason Vella, wieħed mill-fundaturi u l-ewwel Kaxxier tas-soċjetà. Vella nħatar ukoll Rappreżentant tal-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar. Josef Schembri sar il-Viċi-President. Is-Segretarju Ġenerali Johan Briffa kien assistit minn Roderick Cachia filwaqt illi l-Kaxxier Walter Pace kien assistit minn Robert Baldacchino. Louis Balzia u Tarcisio Bongailas inħatru Uffiċjali għar-Relazzjonijiet Pubbliċi, Christopher Camilleri Rappreżentant tas-Sezzjoni Banda Birżebbuġa, Angelo Cutajar Direttur Ġenerali tal-Armar, Sue Pace Rappreżentanta tas-Sezzjoni Nisa Petrini, Angelo Vella Direttur Ġenerali għall-Manutenzjoni u Rappreżentant tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni u Emanuel Zammit Membru.[1] Matul din is-sena offra r-riżenja tiegħu Angelo Vella.[2]

## IX-XIRI TAL-ISPIŻERIJA

Il-Kumitat Ċentrali l-ġdid kellu jħabbat wiċċu ma' problema dwar ix-xiri tal-ispiżerija. Il-President tas-soċjetà avviċina lis-Sinjura Antoinette Tabone dwar il-prezz illi kien ġie rivedut wara li n-nutar ma kienx ġedded il-konvenju fiż-żmien stipulat u l-proprjetarja ddeċidiet illi

1 Minuti 2006, Laqgħa 1, 21 ta' Settembru 2005
2 Minuti 2006, Laqgħa 15, 20 ta' April 2006

tgħolli l-prezz. Il-President, magħha saħaq illi l-prezz miftiehem ta' Lm65,000 kien biżżejjed u l-prezz ta' Lm85,000 huwa inġust.[3] Il-President tkellem mal-Avukat Dr Henry Antoncich u ntbagħtet ittra lin-Nutar, madankollu l-prezz mitlub baqa' ta' Lm85,000. Għal dan il-għan kienet se tissejjaħ Laqgħa Ġenerali Straordinarja.[4] F'dawn iż-żminijiet ukoll, il-Kumitat Ċentrali ħareġ skema ta' self minn fost il-membri u l-partitarji sabiex ix-xiri jkun jista' jsir fi żmien relattivament qasir.[5] Madankollu, is-saga taċ-ċifra kompliet għaddejja, bl-Avukat Dr Anġlu Farrugia jiggwida lis-soċjetà li tista' tiftaħ kawża għad-danni wara nuqqasijiet min-naħa tan-Nutar.[6] Wara xi diskussjonijiet oħra, il-prezz mitlub niżel għal bejn Lm75,000 u Lm80,000[7] bil-prezz finali jkun dak ta' Lm77,500.[8] Sal-ewwel nofs tas-sena 2006 kienu diġà tħallsu Lm20,000 u tħallsu Lm775 f'bolol.[9] Finalment, il-kuntratt ġie ffirmat nhar is-26 ta' Frar 2006.[10] Diversi benefatturi għażlu li jgħinu lis-soċjetà f'dan ix-xiri u ma ridux imgħax fuq il-flus illi silfu għal din il-kawża.[11]

## PRESEPJU MEKKANIKU

Għas-sena 2005 ġie deċiż illi jintrama fis-sede tas-soċjetà l-presepju mekkaniku maħdum minn Pawlu Axiaq minħabba li Anthony Buhagiar ma kienx f'saħħtu biżżejjed biex jagħmlu.[12]

## ARBLU PRINĊIPALI ĠDID

L-arblu prinċipali tal-każin żviluppatlu ħsara irreparabbli u għalhekk kellu jinbidel u jsir wieħed ġdid.[13]

## IL-GARA MUŻIKALI

L-Għaqda Każini tal-Banda, f'korrispondenza mas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa wriet ix-xewqa li ċ-ċertifikati tal-edizzjoni tal-Gara Mużikali jiġu preżentati fis-sede tal-każin f'Birżebbuġa.[14] Il-Kumitat Ċentrali xtaq illi jekk il-Banda Birżebbuġa jirnexxilha tirbaħ ix-*shield* isir programm mużikali apposta.[15] Hekk ġara, u l-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri* ta' Frar 2006 sar fl-Iskola Primarja ta' Birżebbuġa u fih ġiet ippreżentata x-*shield* mill-Għaqda Każini tal-Banda lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa.[16] F'dan iż-żmien ukoll, nibet il-ħsieb li peress illi t-teknoloġija bdiet issir dejjem aktar importanti, is-soċjetà tinvesti f'xiri ta' kompjuter sabiex jaqdi aħjar

3 Minuti 2006, Laqgħa 2, 6 ta' Ottubru 2005
4 Minuti 2006, Laqgħa 5, 26 ta' Ottubru 2005
5 Minuti 2006, Laqgħa 6, 8 ta' Novembru 2005
6 Minuti 2006, Laqgħa 7, 23 ta' Novembru 2005
7 Minuti 2006, Laqgħa 8, 6 ta' Diċembru 2005
8 Minuti 2006, Laqgħa 10, 23 ta' Jannar 2006
9 Minuti 2006, Laqgħa 11, 7 ta' Frar 2006
10 Minuti 2006, Laqgħa 17, 23 ta' Mejju 2006
11 Minuti 2006, Laqgħa 14, 28 ta' Marzu 2006
12 Minuti 2006, Laqgħa 2, 6 ta' Ottubru 2005
13 Minuti 2006, Laqgħa 7, 23 ta' Novembru 2005
14 ibid.
15 Minuti 2006, Laqgħa 8, 6 ta' Diċembru 2005
16 Minuti 2006, Laqgħa 12, 1 ta' Marzu 2006



il-ħtiġijiet tagħha.[17] Fil-bidu tas-sena 2006, rappreżentanza mill-Kumitat Ċentrali attendiet għal seminar organizzat mill-istess Għaqda Każini tal-Banda.[18] Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa reġgħet ipparteċipat fis-sena 2007 u reġgħet ottjeniet riżultati sodisfaċenti, tant illi tlieta mill-mużiċisti li tressqu għall-eżami ġew fl-ewwel tliet postijiet fil-grad illi qagħdu għalih.[19]

## ATTIVITÀ TAL-KARNIVAL

Minbarra li kienet strumentali sabiex jikber l-ispirtu festiv fil-festa esterna ta' San Pietru Appostlu, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru ħadmet sabiex f'Birżebbuġa jkunu ċċelebrati kif jixraq iż-żminijiet prinċipali tal-Milied u l-Ġimgħa Mqaddsa b'wirjiet, attivitajiet soċjali u mużikali, madankollu l-vojt fi żmien il-Karnival baqa' jinħass, u għalhekk, il-Kumitat Ċentrali ppropona li s-soċjetà tibda torganizza attività Karnivaleska sabiex din il-festa tradizzjonali tkun iċċelebrata wkoll mill-poplu ta' Birżebbuġa.[20] Matul is-sena 2007, din l-attività reġgħet saret u l-membri u l-partitarji ħadu l-inizjattiva sabiex jaħdmu karru grottesk u jitgawda minn dawk illi jattendu għal din l-attività Karnivaleska.[21]

## NEWSLETTER – PETRVS

L-Assistent Segretarju Roderick Cachia ssuġġerixxa li s-soċjetà toqrob aktar lejn il-membri u l-partitarji billi minbarra l-pubblikazzjoni annwali *Minn Qalb l-Iljuni* fil-ġranet tal-festa titulari, tiġi ppubblikata wkoll *newsletter* matul is-sena.[22] L-idea ntogħġbot u l-isem mogħti kien *Petrvs*, bil-Latin tfisser *Pietru*, allużjoni diretta għall-isem tal-patrun ta' Birżebbuġa, San Pietru Appostlu. L-ewwel editur tagħha kien Henry Bonnici.[23] Grazzi għal bosta membri u partitarji din il-pubblikazzjoni setgħet titwassal fid-djar bl-idejn.

## LIBRETT BIL-MARĊI BRIJUŻI TAS-SURMAST

Il-Kumitat Ċentrali ddeċieda li l-marċi brijużi kollha tas-Surmast Direttur Mro Michael Bugelli jiġu organizzati f'librett mużikali wieħed sabiex jiġi esegwit mill-Banda Birżebbuġa f'okkażjonijiet partikolari, bħall-marċ ta' qabel il-programm mużikali fil-ġimgħa tal-festa titulari.[24]

## GRUPP GĦALL-ADOLOXXENTI

Fil-Kumitat Ċentrali bdiet tinħass ix-xewqa li jiġi organizzat grupp li permezz tiegħu l-adoloxxenti li kienu jiffrekwentaw lis-soċjetà jingħaqdu fih u filwaqt illi jservihom ta' żvog, iservi wkoll sabiex minn età qabel jistgħu jingħaqdu fis-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni, iħossuhom

17 Minuti 2006, Laqgħa 9, 3 ta' Jannar 2006
18 Minuti 2006, Laqgħa 10, 23 ta' Jannar 2006
19 Minn Qalb l-Iljuni (2007); Pubblikazzjoni Annwali tal-Festa Titulari, p. 11
20 ibid.
21 Minn Qalb l-Iljuni (2007); Pubblikazzjoni Annwali tal-festa titulari, p. 11
22 Minuti 2006, Laqgħa 14, 28 ta' Marzu 2006
23 Memorji tal-awtur
24 Minuti 2006, Laqgħa 17, 23 ta' Mejju 2006

responsabbli u ma jintilfux mill-ħajra li jgħinu fis-soċjetà. Dan il-grupp immirat għal żgħażagħ ta' bejn it-tlettax u s-sittax-il sena kellu jkun taħt is-superviżjoni ta' membri adulti.[25]

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2007

Sfortunatament, kif stipulat fl-introduzzjoni, minkejja ż-żmien relattivament qasir, l-istorja tas-soċjetà ma tistax tkun rappurtata mija fil-mija minħabba li hemm xi snin li mhumiex dokumentati fl-annali tas-soċjetà. Waħda minn dawn is-snin hija s-sena amministrattiva 2007 minħabba li ma nstabu ebda minuti ta' seduti relatati magħha, għaldaqstant ir-riċerka ġiet utilizzata mill-pubblikazzjoni annwali tal-festa titulari.

It-tmexxija tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa baqgħet fdata lill-President Jason Vella li kien assistit minn Tarcisio Bongailas, Johan Briffa s-Segretarju Ġenerali u kien assistit minn Roderick Cachia filwaqt illi Walter Pace kien il-Kaxxier, assistit minn Giovanna Naudi. Is-Segretarju Johan Briffa nħatar ukoll Rappreżentant tal-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar. Id-Direttur Ġenerali Angelo Vella kien assistit minn Emanuel Ebejer filwaqt illi Steven Farrugia nħatar Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi. Angelo Vella nħatar ukoll Rappreżentant tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni. L-Organizzattriċi tal-Attivitajiet Soċjali kienet Sue Pace li nħatret ukoll Rappreżentanta tas-Sezzjoni Nisa Petrini, ir-Rappreżentant tal-Bandisti Christopher Camilleri, l-Arkivista Andy Mifsud, id-Direttur tal-Pubblikazzjonijiet Henry Bonnici u d-Delegat tal-Banda Clare Barbara. Jason Vella, Johan Briffa u Walter Pace, bħala t-tliet uffiċjali tas-soċjetà servew ukoll bħala r-rappreżentanti fl-Għaqda Każini tal-Banda.[26]

## IT-TKABBIR TAS-SEDE

F'dan iż-żmien issoktat il-ħidma fuq it-tkabbir tas-sede filwaqt illi l-Kumitat Ċentrali kompla għaddej bil-ġbir tal-fondi u l-iskemi tal-għajnuna. Fil-parti li nxtrat u baqgħet magħrufa bħala *L-Ispiżerija* u fil-kumplament tal-bottegin twaħħal madum ġdid, sar is-suffett, tikħil u kisi tal-ħitan flimkien ma' lavur fil-ġebla sabiex il-binja tkun dejjem attrajenti u akkoljenti għal kull min jagħżel illi jattendi ġo fiha.[27]

## AKTAR ĦIDMA

Bħal snin oħra, il-Banda Birżebbuġa ħadet sehem fil-quddiesa tan-Novena ta' Ġesù Bambin flimkien mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen, fil-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri*, fil-Karnival ta' Birżebbuġa organizzat mis-soċjetà nnifisha kif ukoll fil-kunċert ta' marċi funebri li kien organizzat fil-parti l-ġdida tal-każin nhar Ħadd il-Palm filgħodu qabel il-ftuħ uffiċjali tal-wirja tal-Ġimgħa Mqaddsa.[28] Tajjeb illi jingħad ukoll illi ħafna mill-kostumi tal-wirja multi-viżiva tal-Ġimgħa Mqaddsa nxtara d-drapp għalihom u nħiet mill-Kaxxier tas-

25 Minuti 2006, Laqgħa 19, 22 ta' Awwissu 2006
26 Minn Qalb l-Iljuni (2007); Pubblikazzjoni Annwali tal-Festa Titulari, p. 15
27 ibid.; p. 13
28 ibid.; p. 23



soċjetà Walter Pace u l-mara tiegħu Sue, filwaqt illi l-atturi kienu jkunu kollha membri u partitarji volontiera tas-soċjetà.[29]

## RIŻULTAT PRESTIĠJUŻ

Għall-festi tal-Milied u l-Ewwel tas-Sena, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, bl-għajnuna u l-entużjażmu tal-partitarji numerużi ħadet ħsieb illi terġa' ttella' l-presepju artistiku u l-armar ta' Triq Birżebbuġa. Is-soċjetà pparteċipat fiż-żewġ kategoriji tal-kompetizzjonijiet nazzjonali u kkwalifikat fit-tieni post fit-tnejn illi huma.[30]

## ŻJARA MILL-ARĊISQOF CREMONA

F'Jannar 2007 nħatar bħala l-Arċisqof Metropolitan ta' Malta l-E.T. Monsinjur Pawl Cremona O.P. li ssuċċeda lill-mibki Monsinjur Ġużeppi Mercieca. Fl-istess sena, il-għejjer Maltin ferħu wkoll bil-proklamazzjoni tal-qaddis Malti San Ġorġ Preca mill-Papa Benedittu XVI. Nhar il-Ġimgħa 27 ta' Lulju, l-Arċisqof Monsinjur Pawl Cremona O.P. żar is-sede tas-soċjetà,[31] iffirma l-Ktieb tal-Viżitaturi u inawgura s-Sala tal-Kumitat, illi ssemmiet Sala San Ġorġ Preca.

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2008

Il-Kumitat Ċentrali għas-sena 2008 kien presedut għal darba oħra mill-President Jason Vella assistit minn Joseph Caruana, is-Segretarju Ġenerali Roderick Cachia assistit minn Clare Barbara li nħatret ukoll Delegata tal-Banda Birżebbuġa, il-Kaxxier Walter Pace assistit minn Robert Baldacchino, il-Kordinatriċi tal-Attivitajiet Soċjali Sue Pace, l-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi Steven Farrugia assistit minn Ryan Farrugia, id-Direttur Ġenerali Angelo Vella assistit minn Emanuel Ebejer u l-membri Christopher Camilleri u Spiridione Camilleri.[32] Matul is-sena rreżenja Angelo Vella u minfloku nħatar Angelo Cutajar.[33]

## TISSOKTA L-ĦIDMA

L-ewwel impenji li ġew diskussi matul din is-sena amministrattiva kienu s-sehem bil-Banda Birżebbuġa flimkien mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen waqt il-quddiesa tan-Novena tal-Milied nhar il-21 ta' Diċembru 2007, is-sehem fil-programm tal-premjazzjoni taċ-ċertifikati organizzat mill-Għaqda Każini tal-Banda fis-sede tal-Għaqda Madonna tal-Grazzja, Banda San Mikiel, Ħaż-Żabbar nhar it-3 ta' Novembru 2007, kif ukoll parteċipazzjoni fl-Assemblea Parrokkjali tal-parroċċa ta' Birżebbuġa. Sabiex is-soċjetà tidher aktar professjonali anke fil-korrispondenza tagħha, ġiet disinjata *letterhead* uffiċjali.[34] Il-Kumitat Ċentrali fehem ukoll il-ħtieġa li s-sigurtà tal-propjetà tas-soċjetà tkun aktar sigura u għalhekk iddeċieda li jiġu installati kameras tas-sigurtà għal dan il-għan.[35] Il-programm annwali *Mill-Bandisti għall-*

29 Informazzjoni mogħtija f'messaġġ waqt il-programm virtwali *Mill-Pinna tal-Kompożituri* minn Louis Balzia
30 Minn Qalb l-Iljuni (2007); Pubblikazzjoni Annwali tal-Festa Titulari, p. 11
31 ibid.
32 Minuti 2008, Laqgħa 1, 31 ta' Ottubru 2007
33 Minuti 2008, Laqgħa 12, 23 ta' April 2008
34 Minuti 2008, Laqgħa 2, 5 ta' Novembru 2007
35 Minuti 2008, Laqgħa 3, 20 ta' Novembru 2007

*Membri* ġie ppjanat illi jittella' l-għada tal-Festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu, jiġfieri nhar it-23 ta' Frar 2008. Ġie deċiż ukoll illi jsir armar ġdid għal Triq Birżebbuġa għall-festi ta' żmien il-Milied. L-ispejjeż kien se jagħmel tajjeb għalihom il-President Jason Vella. Fi żmien dawn il-jiem ukoll, il-Kumitat ħa ħsieb illi joffri riċeviment għall-*isponsors* kollha.[36] Fil-bidu tas-sena 2008, il-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kellu laqgħa kordjali mal-uffiċjali u l-kumitat tal-Klabb Regatta Birżebbuġa u fiha ġie diskuss kif l-għaqdiet tar-raħal jistgħu jaħdmu dejjem aktar flimkien għall-ġid tal-komunità kollha.[37]

## IL-KARNIVAL U L-ĠIMGĦA MQADDSA

Għall-edizzjoni tal-Karnival 2008 nħass illi ma kellhiex issir l-attività fuq barra imma ġie organizzat ballu għaż-żgħażagħ.[38] Għall-Ġimgħa Mqaddsa reġa' ttella' l-programm ta' mużika funebri bil-bandisti tal-post[39] u saret il-wirja bejn is-16 u l-21 ta' Marzu 2008.[40] Il-Kumitat Ċentrali wera x-xewqa li jkun organizzat tip ta' *pageant* estern mat-toroq ta' Birżebbuġa, madankollu wara diskussjonijiet mal-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi, fosthom Dun Anton Gouder, intweriet ix-xewqa li jkun aħjar jekk dan ma jsirx.[41]

## ARBLU ĠDID

Inħasset il-ħtieġa li jsir arblu ġdid tas-soċjetà[42] u wara li ġie ordnat għand Josef taż-Żurrieq[43] ittella' nhar l-20 ta' Lulju 2008.[44] Fl-istess żmien inxtrat għamara ġdida għall-kamra tas-Segretarju u ġew ippjanati diversi attivitajiet għal matul ix-xhur tas-sajf, fosthom barbikjù fi Triq Birżebbuġa nhar it-18 ta' Lulju, ieħor fuq il-bejt tal-każin fit-3 ta' Lulju, attività soċjali fil-*Eurovision Song Contest* nhar l-24 ta' Mejju u Ġurnata Kemmuna fl-Imnarja. Ġiet organizzata wkoll Lejla Sajfija fuq bażi ta' jumejn, fit-12 u t-13 ta' Lulju 2008.[45]

## L-ISPIŻERIJA

Il-President tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa mar il-Qorti sabiex jiftaħ kawża kontra n-Nutar dwar is-somma ta' Lm12,000 żejda li kienu tħallsu fuq il-konvenju tal-ispiżerija li kienet inxtrat.[46]

## INNU MARĊ ĠDID

Kien ilu jinħass il-bżonn illi mal-Innu Popolari lil San Pietru, versi tal-poeta Dun Frans Camilleri u mużika ta' Mro Carmelo Pace, ikun hemm innu marċ komuni li jindaqq matul

36 Minuti 2008, Laqgħa 4, 13 ta' Diċembru 2007
37 Minuti 2008, Laqgħa 6, 7 ta' Jannar 2008
38 ibid.
39 Minuti 2008, Laqgħa 7, 23 ta' Jannar 2008
40 Minuti 2008, Laqgħa 6, 7 ta' Jannar 2008
41 Minuti 2008, Laqgħa 10, 19 ta' Marzu 2008
42 Minuti 2008, Laqgħa 1, 31 ta' Ottubru 2008
43 Minuti 2008, Laqgħa 10, 19 ta' Marzu 2008
44 Minuti 2008, Laqgħa 14, 14 ta' Mejju 2008
45 ibid.
46 Minuti 2008, Laqgħa 15, 29 ta' Mejju 2008



il-ġimgħa tal-festa. Għal dan il-għan ħa l-inizjattiva Alexander Caruana, illi kiteb il-versi u l-mużika għall-innu marċ *Ragħaj tal-Knisja* li ġie rregalat lill-Grupp Armar 1 ta' Awwissu u beda jindaqq miż-żewġ għaqdiet filarmoniċi tar-raħal u l-baned mistiedna. L-innu marċ kellu addattament mużikali għall-banda sinfonika minn Simon Farrugia li kien għamel żmien Assistent Surmast tal-Banda Birżebbuġa fil-bidu tal-mixja tagħha. L-innu marċ illi ġie approvat ukoll mill-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi żżanżan f'*massed band*, it-Tnejn 28 ta' Lulju 2008, waqt iċ-ċelebrazzjoni tal-Ħruġ tal-Vara min-Niċċa fuq iz-zuntier.[47]

## PJANIJIET GĦALL-GĦOXRIN ANNIVERSARJU

Kienet ilha tberren ix-xewqa f'moħħ u f'qalb il-Kumitat Ċentrali, bandisti, sezzjonijiet, membri u partitarji li l-Banda Birżebbuġa jkollha ċ-ċans iżżur il-Vatikan, il-Belt Eterna li San Pietru Appostlu huwa marbut intrinsikament magħha. Il-ħsieb kien illi jibdew isiru l-kuntatti neċessarji sabiex din il-mawra tkun tista' ssir fi żmien il-festi tal-Għid il-Kbir fis-sena 2010, meta s-soċjetà tiċċelebra għeluq l-għoxrin sena mit-twaqqif uffiċjali tagħha.[48] Wara ħafna ħidma u kuntatti waslet il-konferma li din il-ġita se ssir.[49]

## IR-REBĦ TAR-REGATTA TAL-VITORJA

Id-Distrett ta' Birżebbuġa rebaħ ix-*shield* ta' Kategorija B fir-Regatta tal-Vitorja 2008. Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ppreżentat trofew lill-Klabb Regatta Birżebbuġa sabiex tifirħilhom għal dan is-suċċess mistħoqq. Din il-preżentazzjoni saret waqt serata ta' ċelebrazzjoni fuq iz-zuntier tal-knisja parrokkjali nhar l-14 ta' Settembru 2008.[50]

## IS-SENA 2009

U hekk waslet fi tmiemha s-sena amministrattiva 2008 u minnufih inħatar il-Kumitat Ċentrali l-ġdid illi kien se jmexxi lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa fis-sena 2009, sena partikolari kemm għas-soċjetà kif ukoll għall-parroċċa kollha ta' Birżebbuġa. Is-Soċjetà kienet qed tħejji sabiex tfakkar u tiċċelebra għeluq l-għoxrin sena mit-twaqqif uffiċjali tagħha fis-sena 2010 u l-pjan tal-ġita fil-Belt Eterna ta' Ruma kien qed jitfassal fi programm u fl-istess waqt, matul l-2009, il-parroċċa ta' Birżebbuġa kienet qed tiċċelebra għeluq il-Ġublew tad-Deheb mill-miġja tal-istatwa titulari ta' San Pietru Appostlu, kapolavur fl-injam maħdum mid-ditta Ferdinand Stuflesser, u għalhekk bħala parti mill-komunità, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ma riditx tħalli dan l-anniversarju għaddej mingħajr ma tiċċelebrah kif jixraq.

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2009

It-tmexxija tas-soċjetà baqgħet fdata f'idejn il-President Jason Vella li kien assistit minn Sue Pace. Il-President kien ukoll ir-Rappreżentant tal-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar, filwaqt illi Sue

47 Minuti 2008, Laqgħa 29 ta' Lulju 2008
48 Minuti 2008, Laqgħa 17 ta' Settembru 2008
49 Minuti 2009, Laqgħa 9, 24 ta' Frar 2009
50 ibid.

Pace kienet ir-rappreżentanta tas-Sezzjoni Nisa Petrini. Is-Segretarju Ġenerali Roderick Cachia kien assistit minn Clare Barbara u Ryan Farrugia filwaqt illi l-Kaxxier Walter Pace kien assistit minn Robert Baldacchino u Louis Buhagiar. Steven Farrugia assistit minn Ryan Farrugia kien l-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi filwaqt illi d-Direttur Ġenerali Angelo Cutajar kien assistit minn Louis Buhagiar. Id-Delegati tal-Banda kienu Etienne Zahra u Christopher Camilleri, l-Arkivista Andy Mifsud, ir-Rappreżentant tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni kien Ryan Farrugia filwaqt illi Sue Pace inħatret ukoll responsabbli mill-Attivitajiet Soċjali.[51] Waqt il-Laqgħa Ġenerali Annwali rreżenja minn membru fil-Kumitat Ċentrali Marco Vella, filwaqt illi Tarcisio Bongailas irreżenja minn Membru Onorarju u Membru tas-Soċjetà.[52] Matul is-sena rreżenja wkoll Steven Farrugia[53] u minfloku ġie *co-opted* Daniel Cuschieri.[54]

## SIT ELETTRONIKU

Minkejja li diġà kellha sit elettroniku, ġie deċiż illi s-sit jinbena mill-ġdid[55] u sewa lis-soċjetà s-somma ta' Lm750.[56] Dan tnieda nhar l-10 ta' Lulju 2009.[57]

## L-ANNIVERSARJU TAL-VARA TITULARI

Sabiex jitfakkar b'mod dekoruż min-naħa tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa l-anniversarju tal-Ħamsin Sena mill-Wasla tal-Vara Titulari nħatret Kummissjoni 50 Sena Titular iffurmata minn Jason Vella, Anthony Camilleri, Michael Schembri, Arthur Grima u Conrad d'Amato. Waqt il-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri* li ttella' nhar it-28 ta' Frar 2009 ntwerew siltiet mill-miġja tal-istatwa titulari, kif ukoll saret proposta li bħala s-soċjetà tippreżenta Lejla Mużiko-Letterarja fit-Teatru Grieg fil-Bajja s-Sabiħa xahar qabel il-festa titulari sabiex tfakkar dan l-anniversarju b'mod aktar xieraq. F'din il-lejla ġie propost li minbarra l-qari ta' poeżiji u siltiet letterarji, ikun hemm element mużikali kif ukoll wirja ta' filmati u ritratti.[58] Fil-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri* kien hemm ukoll elementi ta' żfin illi akkumpanjaw lill-Banda Birżebbuġa.[59]

Barra minn hekk, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa attendiet bħas-soltu għall-Konċelebrazzjoni Solenni li saret il-Ħadd 22 ta' Frar, il-festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu, illi f'din is-sena tmexxiet mill-Arċisqof Emeritù Monsinjur Ġużeppi Mercieca.

Mal-faċċata tas-sede tas-soċjetà twaħħal ukoll powster bil-kliem *50 Sena f'Qalbna* u dam hemm għas-sena 2009 kollha bil-għan illi jħeġġeġ lill-poplu ta' Birżebbuġa jiftakar u jimtela b'aktar ħeġġa għall-patrun tal-parroċċa, San Pietru Appostlu.

51 Minuti 2009, Laqgħa 1, 23 ta' Ottubru 2008
52 ibid.
53 Minuti 2009, Laqgħa 7, 21 ta' Jannar 2009
54 Minuti 2009, Laqgħa 8, 12 ta' Frar 2009
55 Minuti 2009, Laqgħa 2, 6 ta' Novembru 2008
56 Minuti 2009, Laqgħa 3, 20 ta' Novembru 2008
57 Minuti 2009, Laqgħa 14, 25 ta' Ġunju 2009
58 Minuti 2009, Laqgħa 5, 11 ta' Diċembru 2008
59 Minuti 2009, Laqgħa 6, 7 ta' Jannar 2009



## INNIJIET ĠODDA

Fuq inizjattiva ta' Josef Schembri, bandist lokali ġie kkummissjonat innu apposta fuq versi tal-Professur Oliver Friggieri, mużika ta' Mro Ray Sciberras bit-titlu *Inħobbuk Bħalma Niesna Ħabbewk* sabiex minbarra li jfakkar dan l-anniversarju, jibqa' miżmum b'għożża u jiġi esegwit fil-festa ta' San Pietru ta' kull sena.[60]

Fuq inizjattiva ta' Alexander Caruana sar l-innu San Pietru fil-Glorja, innu li żżanżan matul is-sena 2009 wkoll u maqsum fi tliet partijiet prinċipali. Il-versi u l-mużika huma ta' Alexander Caruana nnifsu u l-arranġament għall-banda sinfonika sar minn Mro Simon Farrugia. Dan sar sabiex ifakkar ukoll għeluq il-Ġublew tad-Deheb mill-miġja tal-istatwa titulari ta' San Pietru Appostlu f'Birżebbuġa u bil-għan illi jibda jkun esegwit ta' kull sena fi tmiem il-kunċert vokali u strumentali tal-festa titulari minħabba li kien deċiż illi l-*Inno di Gloria Tu Es Petrus* jibda jindaqq darba kull ħames snin.

Dawn l-attivitajiet tal-anniversarju, madankollu ma naqqsu xejn mill-attivitajiet soliti li s-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa torganizza ta' kull sena, bħas-servizzi barra minn Birżebbuġa,[61] is-sehem fin-Novena ta' Ġesù Bambin nhar it-18 ta' Diċembru 2008, il-presepju għall-wiri fi żmien il-Festi tal-Milied u l-Ballu tal-Karnival.[62]

## BANDALORA ĠDIDA

Għall-festa titulari 2009 ġie ppjanat illi ssir bandalora ġdida bħala sorpriża.[63] Fl-istess żmien reġa' nibet il-ħsieb illi s-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa tirreġistra bħala Organizzazzjoni Non-Governattiva skont il-laqgħa li saret mal-Għaqda Każini tal-Banda.[64] Is-soċjetà kompliet taħdem sabiex leħinha jitwassal kemm jista' jkun f'postijiet, u f'kuntatt mat-tmexxija ta' Bastjanizi FM, dawn talbu kopja tal-*recordings* tal-marċi brijużi sabiex ikunu jistgħu jesegwuhom fuq dan l-istazzjon komunitarju Qormi.[65]

## REKORDING TAL-MARĊI BRIJUŻI U INNIJIET

Għal din is-sena anniversarja, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ħasbet sabiex tirrekordja sett ieħor ta' marċi brijużi fuq diska kompatta. Fost il-marċi hemm ukoll l-innu *Inħobbuk Bħalma Niesna Ħabbewk*. Dan ir-*recording* sar fis-sala tal-Iskola Primarja ta' Birżebbuġa.[66]

## IL-PLANĊIER

Kien hemm diversi membri li ħassew li l-planċier kellu żewġ problemi, waħda li kien għoli

60 Memorji tal-awtur
61 Minuti 2009, Laqgħa 1, 23 ta' Ottubru 2008
62 Minuti 2009, Laqgħa 6, 7 ta' Jannar 2009
63 Minuti 2009, Laqgħa 8, 12 ta' Frar 2009
64 Minuti 2009, Laqgħa 7, 21 ta' Jannar 2009
65 Minuti 2009, Laqgħa 8, 12 ta' Frar 2009
66 Minuti 2009, Laqgħa 13, 20 ta' Mejju 2009

wisq u l-oħra li ma kellux biżżejjed spazju għall-kor u mużiċisti. Il-Kumitat Ċentrali għalhekk ħa l-inizjattiva u kkuntattja lil Alexander Caruana li kien għadu kif reġa' ssieħeb fis-soċjetà wara li kien approvat mill-membri fil-Laqgħa Ġenerali Annwali għas-sena 2008[67] sabiex jagħmel disinn għall-planċier. Kien hemm xi membri u partitarji li ħeġġewh sabiex dan isir. Caruana ħass illi kellu jittejjeb dak illi kien hemm b'sens ta' rispett lejn Ronnie Galea u l-membri u l-partitarji li ħadmu fuq il-binja tiegħu fis-sena 2000. Barra minn hekk seta' jibqa' jintuża l-ħadid u t-taraġ eżistenti. Kienu diversi membri u partitarji li b'mod volontarju għenu sabiex dan ix-xogħol jintemm fil-ħin sabiex jiżżanżan għall-festa titulari 2009.[68]

## BIDLA FIL-ĦIN TAL-MARĊ TA' FILGĦODU

Il-Kumitat Ċentrali ħa d-deċiżjoni li l-marċ ta' filgħodu jibda aktar tard, u minflok fl-10.30am jibda fil-11.15am. Dan sabiex ma jsirx waqt illi tkun għaddejja l-Konċelebrazzjoni Solenni bil-Paneġierku f'Jum il-Festa Titulari.[69]

Il-marċi kollha organizzati mis-soċjetà fil-ġimgħa tal-festa, kemm fejn iddoqq il-Banda Birżebbuġa kif ukoll meta tkun mistiedna xi banda, għandhom jintemmu bid-daqq tal-Innu Marċ u l-Innu Popolari lil San Pietru.[70] Waqt illi l-vara ta' San Pietru tkun għaddejja minn quddiem is-sede tas-soċjetà fid-dimostrazzjoni tat-Tridu, il-Banda Birżebbuġa sellmitilha permezz tal-innu *Inħobbuk Bħalma Niesna Ħabbewk*,[71] innu li għal din is-sena anniversarja ġie esegwit ukoll Lejlet il-Festa.[72] Saret ukoll Lejla Sajfija abbinata ma' *Birżebbuġa Festival* fuq bażi ta' jumejn, it-18 u d-19 ta' Lulju 2009.[73]

## GĦELUQ

Is-sena anniversarja ntemmet b'ġurnata Kemmuna nhar it-13 ta' Settembru 2009 u b'*Rock Gig* organizzat mis-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni nhar is-17 ta' Ottubru 2009.[74] U hekk, minn anniversarju parrokkjali, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa rnexxielha toħroġ bl-unuri għax fakkritu u ċċelebratu b'għożża filwaqt illi tibqa' tiftakar fih kull xħin tkanta l-vrus mirquma f'talba jew tisma' l-mużika ħelwa tal-innu *Inħobbuk Bħalma Niesna Ħabbewk*. Iżda issa ħasbet sabiex timxi 'l quddiem u tiċċelebra kif jixraq l-anniversarju marbut magħha, dak tal-għoxrin anniversarju mit-twaqqif uffiċjali tagħha, u kienet se tiċċelebrah bl-isbaħ mod possibbli, billi tmur iżżur lil dak illi twaqqfet għalih b'tant imħabba: l-Appostlu San Pietru.

67 Minuti tal-Laqgħa Ġenerali Annwali, 19 ta' Ottubru 2007
68 Memorji tal-President Alexander Caruana
69 Minuti 2009, Laqgħa 13, 20 ta' Mejju 2009
70 Minuti 2009, Laqgħa 16, 22 ta' Lulju 2009
71 Minuti 2009, Laqgħa 14, 25 ta' Ġunju 2009
72 Minuti 2009, Laqgħa 16, 22 ta' Lulju 2009
73 Minuti 2009, Laqgħa 15, 14 ta' Lulju 2009
74 Minuti 2009, Laqgħa 19, 2 ta' Settembru 2009

*L-ispiżerija qabel inxtrat u saret parti mill-każin tas-soċjetà*




*Ix-xiri tal-ispiżerija*



*Innu fl-okkażjoni tal-50 sena mill-miġja tal-Vara Titulari f'Birżebbuġa minn Bolzano*

Lirika:
Prof. Oliver Friggieri

"INĦOBBUK BĦALMA NIESNA ĦABBEWK"

Imżanżan fl-Okkażjoni tal-50 sena mill-Miġja tal-Vara Titulari f'Birżebbuġa minn Bolzano 1959-2009

Mużika:
Ray Sciberras FLCM

Clarinet in B♭ 1

Devoto ♩ = 60

f

9

p

17

mf

25

f

32

rall.

1.2.

3.

*Il-Professur Oliver Friggieri, il-poeta tal-innu Inħobbuk Bħalma Niesna Ħabbewk*





*Mumenti mir-rappreżentazzjoni multi-viżiva fil-Ġimgħa Mqaddsa. Bosta membri u partitarji jipparteċipaw taħt id-direzzjoni ta' Steven Farrugia*



*Silta oħra minn waħda mir-rappreżentazzjonijiet tal-Ġimgħa Mqaddsa*



*Parti mill-vestwarju tar-rappreżentazzjoni multi-viżiva tal-Ġimgħa Mqaddsa. Parti kbira mill-vestwarju nħietet mill-Kaxxier attwali Walter Pace u martu Sue Pace*





*Karru Karnivalesk*



*Sapport lit-tim tal-waterpolo ta' Birżebbuġa fil-pixxina nazzjonali*




*Il-Karnival organizzat mis-soċjetà fl-2007*





*Il-kor tas-soċjetà, Kor Xmun Pietru taħt id-direzzjoni ta' Mro Felicienne Paris*



*Il-President tal-Għaqda Każini tal-Banda Lawrence Farrugia jippreżenta s-shield tar-rebħa tal-Gara Mużikali lill-President Jason Vella*



*Il-President Jason Vella*





*Id-dimostrazzjoni bl-istatwa fuq il-baħar*



*Briju mill-partitarji tas-soċjetà fil-marċi tal-festa titulari*



*Monsinjur Arċisqof Pawl Cremona O.P. jintlaqa' fis-sede tas-soċjetà fiż-Żjara li għamel f'Birżebbuġa fl-2007*



*L-Arċisqof ta' Malta, Monsinjur Pawl Cremona O.P. mal-Kumitat Ċentrali fl-2007*





*Il-kor tas-soċjetà, Xmun Pietru fil-Knisja Parrokjali*



*Kienet tnediet skema sabiex il-membri u l-partitarji jgħinu lis-soċjetà bil-kontribuzzjonijiet*



*L-istatwa ta' San Pietru tal-każin qabel it-tibdiliet illi saru fuq id il-vara*



*Waqt wieħed mid-diskows organizzati miż-żgħażagħ*



*Waħda mill-bnadar illi jsebbħu l-binja tas-soċjetà f'jiem il-festa titulari*



*Skambju ta' rigali fiċ-ċerimonja tal-Ħruġ tal-Vara min-Niċċa. Jidhru l-Kappillan Dun Nikola Pace u l-Presidenti taż-żewġ soċjetajiet filarmoniċi*



*San Pietru jinġarr fuq il-baħar waqt id-dimostrazzjoni fil-ġimgħa tal-festa*





*Turnament tal-Biljard fil-każin*



*Play imtellgħa mill-Għaqda Teatrali 14 ta' Jannar*



*Wirja dwar San Pietru Appostlu fil-każin*



*Kummiedja mtellgħa mill-Għaqda Teatrali 14 ta' Jannar, l-għaqda teatrali fi ħdan is-soċjetà*






*Parti mill-armar tal-Milied fi Triq Birżebbuġa f'waħda mis-snin*



*Armar tal-Milied fi Triq Birżebbuġa 2006*



MILIED 2006

Is-Soċjetà taghna hija wahda hajja u dinamika, ghalhekk il-membri taghna huma attivi s-sena kollha. Ghal żmien il-Milied u l-ewwel tas-sena, numru ta' volontiera jiehdu hsieb biex jarmaw it-triq tas-sede taghna ghal dawn iż-żmenijiet sbieh filwaqt li grupp ta' żghażagh ohra jiehdu hsieb li jarmaw il-presepju mekkanizzat. Bhal ma jaghmlu ta' kull sena s-Sezzjoni Nisa Petrini kellhom fdat f'idejhom diversi attivitajiet soċjali ghal dawn iż-żmenijiet, bhal Lunch, Party tat-tfal, id-Dinner Dance ta' kull sena u ohrajn. Din is-sena organizzajna wkoll Lotterija Kbira.

B'sodisfazzjon kbir ghalina din is-sena erġajna ksibna riżultat tajjeb, dak tat-tieni post kemm fl-armar tat-triq kif ukoll f'dak tal-presepju. Grazzi lil kull min ta l-ghajnuna tieghu kemm finanzjarja u kemm dik manwali.



# 10

# L-20 ANNIVERSARJU: MIXJA FUQ IL-PASSI TAL-PATRUN

Fl-14 ta' Jannar 2010, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa fakkret għeluq l-għoxrin sena mit-twaqqif uffiċjali tagħha. Kif kienet ix-xewqa espressa mill-Kumitat Ċentrali u minn diversi membri u partitarji, il-qofol fis-sena anniversarja kien il-mawra li s-soċjetà għamlet fil-Belt Eterna, Ruma.

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2010

Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa baqgħet immexxija mill-President Jason Vella assistit minn Sue Pace, is-Segretarju Ġenerali Roderick Cachia assistit minn Clare Baldacchino u l-Kaxxier Walter Pace assistit minn Robert Baldacchino. Andy Mifsud inħatar Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi, filwaqt illi Benji Caruana Direttur Ġenerali u kien assistit minn Louis Buhagiar u Emmanuel Ebejer. Christopher Camilleri, Ryan Farrugia u Etienne Zahra nħatru membri fil-kumitat.[1]

## TISSOKTA L-ĦIDMA

Minkejja l-impenn prinċipali, matul is-sena kompla għaddej ix-xogħol kollu li tirrikkjedi soċjetà mużikali sabiex dejjem tibqa' aġġornata bl-aħjar mod maż-żminijiet. Iżżanżnu bnadar ġodda u wkoll żewġ standardi ġodda, wieħed tal-Unjoni Ewropea, illi żżanżan waqt il-mawra f'Ruma u ieħor bl-emblema tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni li żżanżan fil-ġimgħa tal-festa titulari. Saret ukoll manutenzjoni fuq l-arblu ta' wara tal-każin, inbidel is-suffett l-antik fit-tielet sular u saret sistema aħjar ta' illuminazzjoni, apparti l-armar tal-presepju fi żmien il-festi tal-Milied u l-armar tal-faċċata tas-sede fi żmien il-festi tal-Katedra ta' San Pietru

1 Pubblikazzjoni Annwali 2010; *Minn Qalb l-Iljuni*; p. 5

Appostlu, il-Milied u l-Ġimgħa Mqaddsa.[2] Il-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri* sar fis-sala tal-Iskola Primarja ta' Birżebbuġa nhar is-27 ta' Frar 2010. Flimkien mal-Banda Birżebbuġa ħa sehem il-kor Xmun Pietru u l-grupp *St. Andrew's Pipes and Drums*.[3]

## IŻ-ŻJARA F'RUMA

Waqt il-marċ tat-Tlieta fil-ġimgħa tal-festa 2009, is-Segretarju Ġenerali Roderick Cachia wera x-xewqa ma' Alexander Caruana li jixtieq illi xi darba l-Banda Birżebbuġa titla' ddoqq fil-Belt Eterna, Ruma. Alexander fehem ix-xewqa u l-unur illi ġġib magħha, madankollu fehem ukoll illi din ma tkunx xi ħaġa faċli. Għall-aħħar ta' Awwissu, is-Segretarju reġa' fforma kuntatt ma' Alexander u qallu li kienu jinsabu f'seduta tal-Kumitat Ċentrali u kien semma x-xewqa b'mod formali mal-kumitat, bil-kumitat jaqbel illi jsiru l-kuntatti neċessarji għal dan il-għan ħalli l-għoxrin anniversarju jkun iċċelebrat f'din il-belt, fuq il-passi ta' San Pietru Appostlu, il-patrun ta' Birżebbuġa u tas-soċjetà. Maħsud mill-bxara, Alexander qatt ma basar li din kienet se tasal daqshekk malajr, imma mill-ewwel tefa' idu fuq it-tmun biex din il-ħolma tas-Segretarju u issa tal-Kumitat Ċentrali ssir realtà. Għall-ewwel, il-ħsieb kien illi l-mawra ssir f'Settembru 2010, imma wara li tkellmu ma' Dun Patrick Incorvaja, saċerdot minn Birżebbuġa li jaħdem il-Vatikan, ġie ssuġġerit li ssir eżattament wara l-Għid il-Kbir 2010. Il-pjan kien li jsir programm fi pjazza prinċipali, akkademja ġo xi knisja u parteċipazzjoni f'Udjenza mal-Papa Benedittu XVI. Alexander beda bil-kuntatti mal-ambaxxata Taljana f'Malta u mal-Ambaxxata Maltija f'Ruma kif ukoll mal-*Comune di Roma*. Għall-ewwel kollox beda jidher diffiċli imma kif jistqarr Alexander, beda jsib għajnuna kbira mill-Ambaxxata Maltija f'Ruma.

Dun Patrick Incorvaja beda jiċċekkja x'permessi kien hemm bżonn sabiex il-Banda Birżebbuġa ddoqq fl-Udjenza mal-Papa Benedittu XVI. Iċċekkja wkoll għall-permess biex issir quddiesa fil-Bażilika ta' San Pietru. L-okkażjoni li kienet għadha ma bdietx tiġi diskussa kienet fejn ser issir l-akkademja. Ix-xewqa ta' Alexander Caruana kienet li ssir fil-bażilika ta' San Pietro in Vincoli, imma t-tweġiba kienet illi hemm diffiċli ħafna biex issir, allura beda jara f'liema knisja tista' tittellgħa. Fil-fatt, il-pjanijiet kienu mexjin, imma s-sodisfazzjon kien jekk din issir fi knisja ddedikata lil San Pietru. Darba fost l-oħrajn, Alexander kien id-Dar Parrokkjali, u l-Kappillan ta' dak iż-żmien, Dun Nikola Pace staqsih jekk għandux kollox issettjat għaż-żjara f'Ruma. Alexander wieġbu li l-unika xewqa li għadha mhix maqtugħa hija li l-Banda Birżebbuġa tippreżenta akkademja fil-bażilika ta' San Pietro in Vincoli. Il-Kappillan Pace issuġġerielu sabiex jibgħatilhom ittra u jimxi minn kif jgħidulu minn hemm. Wara kważi ġimagħtejn, waslet it-tweġiba mingħand ir-rettur tal-bażilika ta' San Pietro in Vincoli, dak iż-żmien Don Bruno Giuliani. Fl-ittre qal illi dam ma wieġeb għax kien imsiefer u qed jaċċetta t-talba tas-soċjetà li ssir akkademja fil-bażilika ta' San Pietro in Vincoli, u lest ukoll illi jsir ġemellaġġ mal-Banda Birżebbuġa. Sodisfatt imma maħsud bit-tweġiba affermattiva, Alexander Caruana kkuntattja lill-President Jason Vella u lis-Segretarju Roderick Cachia.

2 ibid. p. 35
3 ibid. p. 81



Issa kien jonqos biss illi l-Banda Birżebbuġa ddoqq f'xi pjazza ewlenija f'Ruma t-Tnejn 4 ta' April 2010, l-għada tal-Għid il-Kbir. Għat-Taljani dakinhar hija festa pubblika magħrufa bħala *Pasquetta* u l-Comune di Roma, minħabba li jkun hemm ħafna nies ma ridux joħorġu l-permess. Mill-Ambaxxata Maltija kienu qed jagħmlu minn kollox, imma qalulhom illi l-permess, jekk joħroġ joħorġuh dakinhar stess. Dan ifisser illi l-banda ma kinitx ċerta hix se tkun tista' ddoqq it-Tnejn 4 ta' April jew le.

## IL-PREPARAMENTI

Imbagħad bdew il-preparamenti fejn se jkun alloġġjat il-grupp kollu. Inħareġ avviż u bdew jiġu kkuntattjati l-bandisti. Il-Kumitat Ċentrali wera x-xewqa li jitla' wkoll il-kor *Xmun Pietru* biex jakkumpanja lill-banda u l-grupp kollu kien ta' madwar 100 persuna. Sadanittant saru kuntatti mal-Airmalta u ma' aġenzija tal-ivjaġġar biex isiru l-preparamenti loġistiċi kollha.

Sar ukoll restawr tal-katuba, inħadem karru ġdid għaliha, saru l-*banners* tal-leġiji mis-Sezzjoni Nisa Petrini, u kopertini ġodda li kienu tħallsu mis-Segretarju Ġenerali Roderick Cachia. Iż-żmien beda joqrob u bdew il-provi, kemm tal-banda u kemm tal-kor. Aktar ma għadda ż-żmien saret laqgħa għall-grupp kollu fil-każin.

## MINN MALTA GĦAL RUMA

Dakinhar tat-Tnejn 4 ta' April 2010, għall-ħabta tal-erbgħa ta' filgħodu, il-kowċis telqu minn Birżebbuġa fi triqithom lejn l-Ajruport Internazzjonali ta' Malta u għall-ħabta tas-6.30 ta' filgħodu, l-ajruplan tal-Airmalta telaq fi triqtu lejn Ruma bil-grupp kollu. It-titjira waqfet kif ippjanat f'Reggio Calabria u kompliet triqitha lejn il-mitjar ta' Fiumicino fejn il-kontinġent wasal għall-ħabta tal-10.30 ta' filgħodu. Hemmhekk kulħadd tela' fuq il-kowċis u bdiet it-triq lejn Ruma fejn il-kontinġent kien se jkun alloġġjat viċin il-bażilika ta' Santa Croce li tinsab viċin il-bażilika ta' San Giovanni in Laterano.

## PIAZZA DI SPAGNA U PIAZZA MIGNANELLI

Għall-ħabta tal-4.00 ta' waranofsinhar, il-grupp telaq lejn Piazza di Spagna fejn il-banda kellha tagħmel programm mużikali fi Piazza Mignanelli li tmiss eżatt magħha. Il-kontinġent wasal għall-ħabta tal-5.15pm, u Alexander beda jikkuntattja lis-segretarju tal-Ambaxxatur Malti li kellu jiġi bil-permess. Dan ittardja ftit u meta wasal qallu li dam minħabba li l-Comune di Roma dak il-ħin ħareġ il-permess. Malajr, malajr bdew l-aħħar preparamenti, u fis-6.00pm, il-Banda Birżebbuġa bdiet il-programm mużikali diretta mis-Surmast Mro Michael Bugelli. Bosta turisti ħonqu kull rokna tal-pjazza. Kif xieraq, fi tmiem il-programm, il-Banda Birżebbuġa daqqet l-Innu tal-Ewropa, l-Innu Malti u l-Innu Taljan. Ittieħed ukoll ritratt tal-okkażjoni fuq it-taraġ famuż ta' Piazza di Spagna bil-kontinġent kollu flimkien mar-rappreżentant tal-Ambaxxata Maltija fl-Italja.

## FIL-BAŻILIKA TA' SAN PIETRU – IL-VATIKAN

It-Tlieta 5 ta' April kienet ġurnata impenjattiva ħafna. Il-jum beda billi fis-7 ta' filgħodu l-kontinġent telaq lejn il-bażilika ta' San Pietru fil-Vatikan u fit-8.00 saret quddiesa bil-Malti

fil-Cappella del Coro fl-istess bażilika. Dun Patrick Incorvaja ċċelebra l-quddiesa u fiha ħa sehem il-kor Xmun Pietru mmexxi minn Mro Felicienne Paris. Wara l-quddiesa, il-kontinġent iddawwar mal-bażilika ta' San Pietru, l-ikbar knisja Kattolika li nbniet fuq il-qabar ta' San Pietru Appostlu. Wara nofsinhar, il-kontinġent mar jipprepara kollox għall-akkademja ta' filgħaxija.

### FIL-BAŻILIKA TA' SAN PIETRO IN VINCOLI

Għall-ħabta tat-8.00 ta' filgħaxija, fil-bażilika ta' San Pietro in Vincoli, quddiem knisja mimlija nies, il-Banda Birżebbuġa flimkien mal-kor Xmun Pietru taw bidu għall-akkademja storika li fakkret għeluq l-20 sena mit twaqqif tas-soċjetà. Il-Banda Birżebbuġa kienet diretta mis-Surmast Direttur Mro Michael Bugelli u ħadu sehem ukoll is-sopran Mathese Grech u t-tenur Johan Briffa, it-tnejn minn Birżebbuġa. Lejn l-aħħar tal-akkademja ġie esegwit l-innu San Pietru fil-Glorja u l-Innu Pontifiċju. Il-President Jason Vella ta rigal lir-rettur tal-bażilika Don Bruno Giuliani u lil Dun Patrick Incorvaja tal-għajnuna tagħhom.

Don Bruno qal illi jħossu kuntent li l-bażilika ta' San Pietro in Vincoli kienet qed taghmel dan il-ġemellaġġ mas- Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa.

### SORPRIŻA SABIĦA

Fi tmiem l-akkademja Alexander Caruana mar personalment jirringrazzja lir-rettur Don Bruno Giuliani. Don Bruno wera l-ħsieb illi jiġi jżur Malta u jżur il-parroċċa ta' Birżebbuġa għax ħa gost li f'Malta hawn parroċċa ddedikata lil San Pietru Appostlu fil-Ktajjen. Alexander staqsih jistax jinżel jieħu ritratt fejn l-urna tal-ktajjen ta' San Pietru. Xħin rah iħares lejhom staqsih jekk jitpoġġewx f'post prominenti fil-knisja parrokkjali jekk jagħti kopja tagħhom lill-parroċċa bir-risposta ta' Alexander tkun fl-affermattiv. Minn dak iż-żmien baqa' jsir kuntatt bejn iż-żewġ persuni biex dawn żgur jaslu f'Birżebbuġa. U hekk intemmet lejla oħra storika għas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa.

### L-UDJENZA ĠENERALI MAL-PAPA BENEDITTU XVI

Wara l-akkademja fil-bażilika ta' San Pietro in Vincoli kien imiss l-iktar ġurnata mistennija; l-Erbgħa 6 ta' April 2010 meta l-Banda Birżebbuġa u l-kor Xmun Pietru kellhom jieħdu sehem fl-Udjenza Ġenerali mal-Papa Benedittu XVI. Dakinhar kmieni filgħodu, il-grupp kollu ħareġ mil-lukanda għall-ħabta tas-7.00 ta' filgħodu fi triqtu lejn il-Vatikan. Sar il-proċess tal-iskenjar u l-kontinġent beda triqtu lejn l-istatwa ta' San Pawl li hemm fil-pjazza, il-post allokat għall-kontinġent Malti. Inqala' intopp meta l-gwardji tal-Vatikan raw l-istandardi tas-soċjetà deħlin fi Pjazza San Pietru minħabba li ma kinux jistgħu jiddaħħlu standardi fil-pjazza. Alexander Caruana intervjena u qal illi ma kienx hemm fejn ipoġġuhom, u wara diversi interventi, l-uffiċċjal ħallihom jidħlu. Kien hemm tliet baned oħra u kor ieħor. Ingħata l-permess sabiex kull entità ddoqq silta kull wieħed, madankollu l-baned l-oħra ma kinux ippreparati sabiex jesegwixxu madwar siegħa mużika kif kienet il-Banda Birżebbuġa.

L-Udjenza kienet qed issir fi Pjazza San Pietru u mhux fis-Sala Paolo VI minħabba li kien hemm



ħafna nies. Ħabat ukoll tlitt ijiem wara l-Għid il-Kbir, u t-taraġ taz-zuntier kien għadu armat kollu fjuri sofor li komplew ħolqu atmosfera mill-isbaħ. Għall-ħabta tal-10.30 instema' ħafna ċapċip u dehret il-Pope Mobil riesqa lejn iz-zuntier sabiex il-Q.T. il-Papa Benedittu XVI jagħti bidu għall-Udjenza Ġenerali. Wara li sar id-diskors mill-Papa u t-talb tas-soltu, il-Kardinali responsabbli bdew isemmu l-gruppi tagħhom. Kif wasal il-grupp tal-lingwa Ingliża, Caruana ftiehem mas-Surmast Bugelli sabiex kif jagħtih is-sinjal, il-Banda Birżebbuġa tesegwixxi s-silta mill-*Inno di Gloria Tu Es Petrus*. Kif il-Kardinal semma l-isem tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, il-grupp kollu nfexx iċapċap u l-Banda Birżebbuġa flimkien mal-kor Xmun Pietru bdew il-parti tal-innu fejn hemm il-kliem *Tu Es Petrus*; tislima xierqa lill-Papa Benedittu XVI li huwa s-suċċessur ta' San Pietru Appostlu. L-Udjenza bdiet toqrob biex tintemm u l-baned kellhom idoqqu biċċa kull wieħed kif il-Papa jibda jdur mal-pjazza. Bil-ftehim illi sar bejn Alexander Caruana u t-tmexxija tal-baned l-oħra sakemm il-Papa kien qed jieħu b'idejn il-mistiedna speċjali fuq iz-zuntier, bdew idoqqu l-baned l-oħra, u hekk kif il-Papa beda nieżel iz-zuntier kien imiss lill-Banda Birżebbuġa sabiex flimkien mal-kor Xmun Pietru jesegwixxu l-innu marċ *Ragħaj tal-Knisja*. Dan kien mument illi qatt ma jintesa mill-kontinġent hekk kif il-Papa Benedittu XVI talab lix-xufier iwaqqaf il-karozza sabiex isellem lill-Banda Birżebbuġa u l-kontinġent Malti.

### WARA L-UDJENZA ĠENERALI

Tant kemm il-banda kienet għamlet suċċess, illi l-għada tal-okkażjoni, il-ġurnal *L'Osservatore Romano* ppubblika artiklu jfaħħar is-sehem tal-Banda Birżebbuġa b'elenku wkoll għas-servizzi li wettqet fil-Belt Eterna. Il-Kumitat Ċentrali kien għadda wkoll inkwadru kbir b'ritratt tal-vara titulari ta' San Pietru ta' Birżebbuġa lil Dun Patrick Incorvaja li min-naħa tiegħu għaddih lill-Papa Benedittu XVI bħala rigal mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa. Il-kwadru twaħħal fil-Palazz Papali. Il-Ħamis 7 ta' April, il-Kumitat Ċentrali u membri oħrajn tas-soċjetà kellhom laqgħa ta' korteżija mal-Ambaxxatur Malti għall-Italja, l-E.T. Walter Balzan u l-istaff tiegħu fl-Ambaxxata Maltija. L-Ambaxxatur semma' l-artiklu li deher fil-ġurnal kif ukoll ħafna kummenti li sema' dwar is-sehem tal-Banda Birżebbuġa f'din il-mawra. Il-mawra f'Ruma ntemmet l-għada l-Ġimgħa filgħaxija meta l-kontinġent kollu erħielha lejn il-mitjar ta' Fiumicino fi triqtu lejn Malta fejn sab ħafna membri u partitarji jistennewh fl-Ajruport Internazzjonali ta' Malta.

### L-URNA BIL-KTAJJEN

Ftit tal-ġranet wara, Alexander Caruana tkellem mal-Kappillan Dun Nikola Pace dwar dak li r-rettur tal-bażilika ta' San Pietro in Vincoli kien wiegħdu li se jibgħatlu, il-kopja tal-ktajjen ta' San Pietru sabiex jitpoġġew fil-knisja parrokkjali ta' Birżebbuġa. Infurmah ukoll dwar ix-xewqa li esprima li xi darba jżur Malta u l-knisja parrokkjali ta' Birżebbuġa. Il-Kappillan kien talbu sabiex jibqa' fil-kuntatt miegħu.

Wara madwar tliet xhur, Don Bruno informa lil Alexander Caruana li kien ordna sett ktajjen għand ħaddied. Caruana kellu jerġa' jżur Ruma f'Settembru u staqsa lil Don Bruno jekk setax jgħaddi jiġborhom kif ikun hemm. Don Bruno infurmah illi l-ktajjen kien għaddihom lil

xi parroċċa oħra barra minn Ruma, madankollu xorta waħda ordna sett ieħor għall-parroċċa ta' Birżebbuġa. Alexander xorta waħda mar iżuru u fakkru dwar il-ktajjen, b'Don Bruno jinfurmah illi l-ħaddied kien għadu ma bediex jaħdem fuq is-sett ta' Birżebbuġa. Ftit wara infurmah illi l-ħaddied waqaf jaħdem għax kien marad u se jipprova jsib ħaddied ieħor.

Lejn tmiem Diċembru 2012, Alexander reġa' staqsa lil Don Bruno sabiex jagħmel l-aħjar tiegħu ħalli l-kopja tal-ktajjen tasal Birżebbuġa sal-festa ta' San Pietru 2013, fl-okkażjoni tal-Ewwel Ċentinarju mit-twaqqif tal-parroċċa ta' Birżebbuġa. Don Bruno wiegħed illi se jagħmel ħiltu kollha. F'Jannar 2013 instab il-ħaddied, madankollu waqt il-ħidma, Don Bruno ngħata xogħol fil-missjoni tal-Brażil. Caruana kien lest illi jitla' għalihom inkella jiġbruhom Dun Patrick Incorvaja jew Dun Daniel Farrugia, saċerdot ieħor minn Birżebbuġa li fl-2012 beda jaħdem Ruma wkoll, madankollu Don Bruno aċċertah illi se jilħaq jibgħathom. Fil-fatt bagħathom bid-DHL lil Alexander propju fl-aħħar ġurnata qabel telaq minn Ruma. Don Bruno xorta waħda wera x-xewqa li jżur Malta u jiġi jara l-kopja tal-ktajjen f'Birżebbuġa.

Wara li wriehom lill-Kappillan Dun Nikola Pace, Alexander Caruana wera x-xewqa li possibilment il-kopja tal-ktajjen jitbierku mill-Papa Benedittu XVI. Għalhekk, il-kopja tal-ktajjen intbagħtu mill-ġdid Ruma ma' saċerdot ieħor u f'kuntatt ma' Dun Patrick Incorvaja, Caruana wera x-xewqa tiegħu. Sadanittant, Dun Patrick Incorvaja laħaq Monsinjur fil-Vatikan.

Fil-bidu ta' Frar 2013, il-Papa Benedittu XVI, illi ftit jiem wara l-mawra tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa f'Ruma żar ukoll il-gżejjer Maltin, ħabbar illi se jirreżenja minħabba saħħtu. Monsinjur Incorvaja għamel mill-aħjar sabiex il-Papa Benedittu XVI jilħaq iberikhom, u fil-fatt laħaq berikhom fit-28 ta' Frar 2013, l-aħħar ġurnata tal-Pontifikat tiegħu. Il-ktajjen reġgħu ntbagħtu lil Alexander Caruana u magħhom intbagħat ukoll biljett maħruġ mill-Vatikan illi jikkonferma t-tberik illi sar mill-Papa Benedittu XVI nhar it-28 ta' Frar 2013. Għal dawn il-ktajjen inħadmet urna tal-injam fuq disinn tal-istess Alexander Caruana, bix-xogħol fuq il-karpenterija sar mill-mastrudaxxa Joseph Caruana u l-induratura minn Philip Carabott, illi lkoll għamlu xogħol volontarju. L-ispejjeż tal-materjal tħallsu mill-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa u ġiet inawgurata nhar il-Ħamis l-1 ta' Awwissu 2013, Solennità ta' San Pietru Appostlu fil-Ktajjen u t-Tieni Jum ta' Tridu tal-Festa Titulari. L-urna ġiet inawgurata mill-Isqof Malti, l-E.T. Monsinjur Silvestru Magro u għadha meqjuma ħdejn in-niċċa ta' San Pietru Appostlu, fil-knisja parrokkjali ta' Birżebbuġa.[4]

## GĦELUQ

Minkejja li l-mawra tas-soċjetà damet biss ġimgħa u magħha baqa' biss memorji mill-isbaħ f'moħħ u f'qalb il-kontinġent kollu, ma' din il-mawra gawda l-poplu kollu ta' Birżebbuġa

4 Sakemm mhux indikat mod ieħor, din l-informazzjoni inġiebet mill-pubblikazzjoni annwali *Minn Qalb l-Iljuni* tas-sena 2010 u minn intervista li saret lil Alexander Caruana, illum il-President tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, illi flimkien mas-Segretarju Ġenerali ta' dak iż-żmien, Roderick Cachia welldu l-ħsieb illi l-Banda Birżebbuġa żżur il-belt ta' Ruma fis-sena 2010



bil-miġja tal-kopja tal-ktajjen ta' San Pietru Appostlu, kopja fidila tal-ktajjen illi jinsabu taħt l-altar prinċipali tal-bażilika ta' San Pietro in Vincoli, fil-Belt Eterna, Ruma, fejn is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kellha l-privileġġ illi tesegwixxi akkademja vokali u strumentali. Dan kollu, is-soċjetà għamlitu sabiex tkompli twassal mal-erbat irjieħ il-ħoss mużikali tagħha u tissokta tħeġġeġ id-devozzjoni u l-imħabba lejn il-patrun ta' raħal twelidha, San Pietru Appostlu.

Mill-Bandisti għall-Membri f'għeluq l-20 sena



Mumenti mill-programm Mill-Bandisti għall-Membri fis-sala tal-Iskola Primarja






Mill-Bandisti għall-Membri 2010



*Korrispondenza mas-soċjetà minn Dun Patrick Incorvaja dwar il-mawra f'Ruma*



**Patrick Incorvaja**
Supremum Signaturae Apostolicae Tribunal
Palazzo della Cancelleria, Piazza Cancelleria 1, 00120 Città del Vaticano
+39 06 698 87 512 - pincorvaja@yahoo.com

Via di Porta Angelica 31, 00193 Roma
+39 06 688 91 739

VICARIATO
DELLA
CITTÀ DEL VATICANO

N. 189 V/10/2

Vaticano, 25 febbraio 2010

Reverendo Signore,

in merito alla Sua cortese richiesta mi premuro di confermare, che la Signoria Vostra potrà celebrare l'Eucaristia, per un gruppo di circa ottanta pellegrini maltesi, all'altare della Cappella del Coro, nella Basilica Papale di San Pietro, il martedì 6 aprile p.v., alle ore 08.00.

La corale della Società Filarmonica della Parrocchia di San Pietro Apostolo, in Malta, potrà animare con il canto la celebrazione suddetta.

Mentre mi permetto di raccomandare l'osservanza della massima puntualità, mi valgo volentieri della circostanza per porgerLe il mio ossequio cordiale

devotissimo
in XP

Angelo Card. Comastri
Arciprete della Basilica Papale di San Pietro
Vicario Generale di Sua Santità
per la Città del Vaticano



*L-akkademja mtellgħa mill-Banda Birżebbuġa fil-Bażilika ta' San Pietro in Vincoli*



*Il-Kor Xmun Pietru fil-Bażilika ta' San Pietro in Vincoli*



*Il-Banda Birżebbuġa fi Pjazza San Pietru, il-Vatikan*



*Il-Banda Birżebbuġa fi Piazza di Spagna wara l-programm fi Piazza Mignanelli*





*Il-Banda Birżebbuġa fil-Bażilika ta' San Pietro in Vincoli*



*Il-Banda Birżebbuġa wara l-Kunċert Vokali u Strumentali fil-Bażilika ta' San Pietro in Vincoli*



*Il-quddiesa fil-Bażilika ta' San Pietru, fil-Vatikan bis-sehem tal-Kor Xmun Pietru*



*Kif xieraq, f'Ruma, il-Banda Birżebbuġa ppreżentat ruħha bl-istandard il-prim tar-rakkmu*





*L-istandardi tas-soċjetà fi Pjazza San Pietru, il-Vatikan*



*Parti mill-attendenza għall-programm mill-Banda Birżebbuġa fi Piazza Mignanelli*



*Waqt l-Udjenza Ġenerali mal-Papa Benedittu XVI*



*Mro Michael Bugelli jidderieġi l-Banda Birżebbuġa waqt l-Udjenza Ġenerali mal-Papa Benedittu XVI*





*Parti mill-Banda Birżebbuġa u l-Kor Xmun Pietru fil-Vatikan*



*L-inawgurazzjoni tal-arma tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni fl-2010*



*L-arma tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni*




*It-tberik tal-arma tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni mill-Kappillan Dun Nikola Pace*





*Il-powster uffiċjali tal-wirja mtellgħa fis-sena 2010 mis-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni*



*Aktar mumenti mid-dramm tal-Ġimgħa Mqaddsa fis-sena 2010*



*Mumenti mid-dramm tal-Ġimgħa Mqaddsa*



*Il-briju tal-partitarji fis-sena tal-20 anniversarju*



*Il-bidu tal-purċissjoni fil-festa titulari*



*Il-briju tal-marċ tal-Ħruġ min-Niċċa quddiem iz-zuntier fis-sena 2010*



*Il-Ħruġ tal-Vara min-Niċċa fl-2010*





*Ritratti mill-ajru li juri l-partitarji tas-soċjetà jilqgħu l-istatwa titulari ta' San Pietru Appostlu fuq iz-zuntier*



*San Pietru Appostlu jintlaqa' mill-Banda Birżebbuġa ppreżentata bl-istandard il-prim tar-rakkmu*



*Parti min-nar tal-ajru maħdum mid-dilettanti tan-nar tal-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar*





*Saru numru ta' banners sabiex jiddendlu mal-leġiji*



*San Pietru tal-każin waqt id-dimostrazzjoni fuq il-baħar*



*Xi flokkijiet tal-festa parti mill-wirja tal-20 sena mill-fondazzjoni tas-soċjetà*






*Il-wasla ta' San Pietru Appostlu fi tmiem id-dimostrazzjoni fuq il-baħar u l-bidu tal-marċ brijuż*



*Il-marċ mill-Banda Birżebbuġa qabel il-programm mużikali fil-festa titulari*



*Il-marċ tad-dimostrazzjoni b'San Pietru tas-soċjetà*



*Il-programm ta' Lejlet il-Festa f'għeluq l-20 anniversarju tas-soċjetà*





*San Pietru armat fuq il-kolonna*



*Mumenti mill-marċ tal-festa ta' Santa Ċeċilja organizzat mill-Għaqda Każini tal-Banda*



*L-istandard tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa fost l-istandardi ta' bosta għaqdiet mużikali oħra li jattendu bi ħġarhom fil-Belt Valletta fil-festa ta' Santa Ċeċilja V.M.*





# 11

# LEJN IL-ĠUBLEW TAL-FIDDA

La darba għaddew b'wiċċ il-ġid iċ-ċelebrazzjonijiet marbuta mal-Għoxrin Sena mit-twaqqif uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, il-Kumitat Ċentrali u s-Sezzjonijiet flimkien mal-membri, benefatturi u partitarji dawru ħarsithom lejn is-sena 2015, is-sena li fiha s-soċjetà kienet se tfakkar u tiċċelebra għeluq il-25 sena mill-fondazzjoni uffiċjali tagħha.

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2011

Il-Kumitat Ċentrali għas-sena 2011 kien immexxi għal darba oħra mill-President Jason Vella assistit minn Sue Pace. F'din is-sena laħaq Segretarju Ġenerali ġdid, Robert Baldacchino u kien assistit minn Clare Baldacchino, filwaqt illi l-Kaxxier Walter Pace kien assistit minn Stephanie Buhagiar. Andy Mifsud inħatar Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi, Benji Caruana nħatar Direttur Ġenerali assistit minn Louis Buhagiar filwaqt illi l-Assistent Direttur responsabbli mill-armar tal-faċċata tal-każin kien Angelo Cutajar u l-Assistent Direttur tal-armar għall-attivitajiet kien Emanuel Ebejer. Sue Pace u Rita Agius kienu responsabbli mill-organizzazzjoni tal-attivitajiet tas-soċjetà filwaqt illi Christopher Camilleri nħatar membru.[1]

## KIRI TAS-SALA U AKTAR ĦIDMA

Ta' min jinnota li s-sala tal-każin, minħabba l-kobor u l-aċċessibilità tagħha kienet qed tinkera għal attivitajiet diversi, fosthom bdew isiru fiha wkoll sessjonijiet tal-*Yoga* u *Aerobics*.[2] Biex il-każin jibqa' dejjem attrezzat bl-aħjar mod, diversi membri voluntiera bdew iduru s-sistema tad-drenaġġ tal-każin[3] filwaqt illi Alexander Caruana u Simon Micallef ħejjew skript għall-wirja tal-

1 Minuti 2011, Laqgħa 1, 5 ta' Ottubru 2010
2 Minuti 2011, Laqgħa 2, 19 ta' Ottubru 2010
3 Minuti 2011, Laqgħa 4, 22 ta' Novembru 2010

Ġimgħa Mqaddsa[4] li kienet se ssir bejn is-17 u t-22 ta' April 2011.[5]

## IL-MILIED 2010

Ir-relazzjoni amikevoli bejn iż-żewġ baned lokali, anke matul id-deċennju l-ġdid, kompliet titjieb. Xhieda ta' dan huwa li nhar is-27 ta' Ottubru 2010, iż-żewġ baned daqqew flimkien f'attività organizzata mill-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa,[6] filwaqt illi kellhom jerġgħu jdoqqu flimkien waqt quddiesa ta' wieħed mill-jiem tan-Novena ta' Ġesù Bambin u wara jagħmlu marċ flimkien mat-toroq tal-parroċċa b'daqq ta' għanjiet tal-Milied.[7]

## BANDIERA ĠDIDA

Ġiet ordnata bandiera ġdida bil-pittura mingħand Silvio ta' Ħal Għaxaq.[8]

## ĠEMELLAĠĠ MILL-KUNSILL LOKALI

Fis-sena 2011, il-Banda Birżebbuġa pparteċipat f'ġemellaġġ illi sar mill-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa flimkien mal-lokal ta' Porta San Giorgio fix-xahar ta' Novembru 2010.[9] Il-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri* ġie ppjanat sabiex isir nhar is-26 ta' Frar 2011 u ġiet ippjanata wkoll ġita f'Agrigento bejn id-9 u t-13 ta' Settembru 2011.[10] Minħabba raġunijiet diversi, minflok ġita ta' erbat'ijiem saret ġita ta' ġurnata fi Sqallija nhar is-26 ta' Ġunju 2011 u oħra għal Għawdex nhar l-4 ta' Lulju 2011.[11]

## L-GĦAQDA TAN-NAR 22 TA' FRAR

Minn din is-sena, l-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar ma baqgħetx taħdem in-nar fil-Kumpless tan-Nar ta' San Pawl f'Ħal Safi u ttrasferiet ruħha lejn il-Kumpless tan-Nar Madonna taċ-Ċintura fil-Gudja.[12]

## NOSTALĠIJA

Fi Ġnien Indipendenza li jinsab f'Misraħ ir-Repubblika kienet ippjanata li ssir attività bl-isem *Nostalġija* u kienet se tittella' fuq bażi ta' jumejn, nhar it-28 u d-29 ta' Mejju 2011. Għal din l-attività kienu mistiedna diversi artisti u talenti ġodda u oħrajn stabbiliti, fosthom Renato, il-Majsi, Domenique, id-Dulli l-*Greenfields*.[13] Fl-istess żmien, il-klabb tal-futbol lokali *St.Peter's* xtaq illi xi mużiċisti miż-żewġ soċjetajiet filarmoniċi jibdew jattendu fil-grawnd sabiex idoqqu waqt xi logħbiet importanti li jkollu dan it-tijm.[14]

4 Minuti 2011, Laqgħa 3, 3 ta' Novembru 2010
5 Minuti 2011, Laqgħa 9, 3 ta' Marzu 2011
6 Minuti 2011, Laqgħa 1, 5 ta' Ottubru 2010
7 Minuti 2011, Laqgħa 3, 3 ta' Novembru 2010
8 Minuti 2011, Laqgħa 4, 22 ta' Novembru 2010
9 Minuti 2011, Laqgħa 7, 23 ta' Jannar 2011
10 Minuti 2011, Laqgħa 8, 17 ta' Frar 2011
11 Minuti 2011, Laqgħa 12, 17 ta' Mejju 2011
12 Minuti 2011, Laqgħa 10, 29 ta' Marzu 2011
13 ibid.
14 Minuti 2011, Laqgħa 11, 26 ta' April 2011



## RESTAWR FUQ L-ISTATWA TA' SAN PIETRU

Matul din is-sena reġgħet inħasset il-ħtieġa li jsir restawr fuq l-istatwa ta' San Pietru propjetà tas-soċjetà. Għal darba oħra ġie kkuntattjat il-Kavallier Alfred Camilleri Cauchi, l-istatwarju li kien ħadem l-istatwa fl-1991 sabiex iwettaq dan ix-xogħol.[15] Fl-istess żmien sar ukoll xogħol ta' restawr fuq il-planċier tas-soċjetà.[16]

## XOGĦLIJIET FIL-BOTTEGIN TAL-KAŻIN

Sar xi xogħol fil-bottegin tal-każin u ġiet organizzata wkoll il-Lejla Sajfija s-Sibt ta' qabel il-festa. F'din l-okkażjoni, ġiet organizzata edizzjoni ta' *You've Got Talent*.[17] Kienu diversi l-isponsors illi offrew l-għajnuna tagħhom għal din l-okkażjoni.[18]

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2012

Sadanittant, iż-żmien kompla għaddej minn fuq kulħadd, u wara li ngħalqet is-sena amministrattiva 2011, bdiet immedjatament il-ħidma fuq is-sena amministrattiva 2012, sena li fiha rat l-involviment ta' diversi wċuh żgħażagħ fil-Kumitat Ċentrali, ħaġa li bdiet tagħmel kuraġġ lit-tmexxija tas-soċjetà għax fiha bdiet tara li l-entużjażmu fit-tmexxija baqa' ħaj. It-tmexxija f'din is-sena baqgħet f'idejn il-President Jason Vella li kien assistit minn Henry Bonnici, is-Segretarju Johan Briffa kien assistit minn Eman Farrugia filwaqt illi l-Kaxxier Robert Baldacchino kien assistit minn Giovanna Naudi. L-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi kien Jonathan Bonnici, l-Arkivista Andy Mifsud, id-Direttur tal-Armar Benji Caruana, il-Kordinatur tal-Attivitajiet Soċjali Emanuel Ebejer, id-Diretturi tal-Manutenzjoni Louis Marsh u Steve Briffa, id-Delegat tal-Banda Clare Baldacchino.[19] Matul is-sena rreżenja Emanuel Ebejer[20] u minfloku ġiet *co-opted* Rita Agius.[21]

## ID-DOKUMENT TAL-KURJA

F'dawn iż-żminijiet, il-Kurja Arċiveskovili ppubblikat dokument *Nirrestawraw il-Festi Flimkien*, dokument illi qajjem ħafna diskussjonijiet diversi. Il-każini tal-baned f'Malta ngħataw iċ-ċans illi jgħidu tagħhom u jivvutaw dwaru.[22] Aktar tard matul is-sena 2012, l-Għaqda Każini tal-Banda infurmat lill-membri tagħha li kienet twaqqfet *task-force* għad-diskussjoni mal-Awtoritajiet Ekkleżjastiċi.[23]

## KORS TAN-NAR

Il-membri tas-soċjetà li jiffurmaw parti mill-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar u għandhom il-liċenzja

15 ibid.
16 Minuti 2011, Laqgħa 17, 16 ta' Awwissu 2011
17 Minuti 2011, Laqgħa 13, 6 ta' Ġunju 2011
18 Minuti 2011, Laqgħa 15, 12 ta' Lulju 2011
19 Minuti 2012, Laqgħa 1, 18 ta' Ottubru 2011
20 Minuti 2012, Laqgħa 27 ta' Marzu 2012
21 Minuti 2012, Laqgħa 16 ta' April 2012
22 Minuti 2012, Laqgħa 1, 18 ta' Ottubru 2011
23 Minuti 2012, Laqgħa 4 ta' Ottubru 2012

A fil-manifattura tan-nar attendew kors organizzat mill-Kunsill Lokali ta' Ħal Kirkop.[24] Matul is-sena 2012 ukoll, l-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar ipparteċipat fil-Festival tan-Nar tal-Art illi jsir Lejlet il-Festa ta' San Publju fuq il-Fosos tal-Furjana.[25]

### ATTIVITÀ F'MONTE KRISTO

Bejn il-25 u s-27 ta' Novembru 2011, l-istandard tas-soċjetà kien esebit fil-villaġġ ta' Monte Kristo f'Ħal Luqa għal attività b'tema marbuta mal-festi tradizzjonali Maltin. Fl-istess żmien bdiet issir xi manutenzjoni fis-sala prinċipali tal-każin filwaqt illi ġie deċiż illi r-*recordings* illi għandha l-Banda Birżebbuġa, jinqalbu għal fuq *compact discs* minn fuq il-*casettes*.[26]

### IĊ-ĊENTINARJU TAL-PARROĊĊA

Bdew id-diskussjonijiet fuq livell ta' Kumitat Ċentrali dwar xi attivitajiet li s-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa tixtieq tippreżenta matul is-sena 2013, is-sena li fiha Birżebbuġa tiċċelebra l-ewwel Ċentinarju mit-twaqqif tal-parroċċa. L-ewwel ħsieb kien illi s-soċjetà tippreżenta akkademja fil-knisja parrokkjali.[27] Fl-istess waqt, il-Kumitat Ċentrali kompla jaħdem sabiex japplika għal skema ta' fondi mnedija mill-Gvern Ċentrali għal tagħlim fil-każini tal-banda u għal dramm sabiex jittella' fi żmien il-Ġimgħa Mqaddsa 2012.[28]

### IL-FEDERAZZJONI TAL-GĦAQDIET

Il-President Jason Vella attenda għal-laqgħa tal-Federazzjoni tal-Għaqdiet u fiha kien deċiż illi ssir emblema tal-federazzjoni sabiex l-għaqdiet membri fiha jkunu jistgħu japplikaw sabiex ikunu rikonoxxuti bħala organizzazzjonijiet volontarji.[29]

### ANNIVERSARJI SAĊERDOTALI

Matul din is-sena, Dun Vinċenz Deguara, Dun Ġużepp Berry u Dun Alfred Micallef, saċerdoti li jew huma minn Birżebbuġa jew jagħtu s-servizz tagħhom fil-parroċċa ċċelebraw għeluq il-Ġublew tad-Deheb mill-Ordinazzjoni Saċerdotali tagħhom. Rappreżentanza mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienet mistiedna għall-quddiesa tal-okkażjoni u, bħalma għamlet dejjem, attendiet u ppreżentat tifkira lit-tliet saċerdoti.[30]

### KOLLABORAZZJONI MAL-ISKOLA PRIMARJA

Nhar is-7 ta' Mejju 2012, delegazzjoni mit-tmexxija mużikali tas-soċjetà attendiet fl-Iskola Primarja ta' Birżebbuġa u ltaqgħet mal-istudenti filwaqt illi tkellmet magħhom dwar il-benefiċċji tat-tagħlim mużikali. Nhar it-18 ta' Mejju 2012, imbagħad kien imiss illi l-istudenti jiġu milqugħa fis-sede tas-soċjetà u jiddawru mal-każin u jipparteċipaw fil-*workshops* illi organizzawlhom l-Assistent Surmast Direttur Charles Wallace Suda u l-mużiċista lokali Stephanie Buhagiar.[31]

24 Minuti 2012, Laqgħa 2, 8 ta' Novembru 2011
25 Minuti 2012, Laqgħa 27 ta' Marzu 2012
26 Minuti 2012, Laqgħa 2, 8 ta' Novembru 2011
27 Minuti 2012, Laqgħa 5 ta' Jannar 2012
28 Minuti 2012, Laqgħa 26 ta' Jannar 2012
29 Minuti 2012, Laqgħa 27 ta' Marzu 2012
30 Minuti 2012, Laqgħa 16 ta' April 2012



### KUNTRATT MAL-AĠENZIJA ŻGĦAŻAGĦ

Il-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ffirma kuntratt mal-Aġenzija Żgħażagħ saiex minnu kiseb €1,800 f'fondi għat-tagħlim mużikali. Fl-sitess żmien ukoll, komplew għaddejjin il-preparamenti għal numru ta' attivitajiet, fosthom ġita fi Sqallija nhar id-19 ta' Mejju 2012, ġurnata Għawdex fis-6 ta' Ġunju 2012 u *Pasta Night* jumejn wara.[32]

### JUM BIRŻEBBUĠA

Wara l-festa titulari ta' San Pietru Appostlu, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ppartecipat fl-attivitajiet ta' Jum Birżebbuġa billi ppreżentat *stand* fl-attivitajiet organizzati mill-Kunsill Lokali.[33] Komplew id-diskussjonijiet ukoll dwar kif tista' tkompli tittejjeb il-festa titulari, fosthom billi waqt iċ-ċerimonja tal-Ħruġ tal-Vara min-Niċċa jkun hemm inqas diskorsi fuq iz-zuntier.[34] F'dan iż-żmien ukoll feġġew xi problemi fid-drenaġġ fil-bitħa tas-sede tas-soċjetà, problema li tranġat grazzi għall-membri u partitarji volontiera tas-soċjetà.[35]

### IL-KUMITAT ĊENTRALI 2013

Is-sena 2013 kienet sena importanti ferm għas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa u għal Birżebbuġa kollha minħabba li matulha, il-parroċċa kienet se tfakkar u tiċċelebra l-ewwel Ċentinarju mit-twaqqif tagħha, propju nhar id-9 ta' Settembru. Għalhekk, lejn l-aħħar tas-sena 2012 bdew il-preparazzjonijiet għal din l-okkażjoni.

Jason Vella baqa' fit-tmun tas-soċjetà u kien assistit minn Louis Buhagiar. Henry Bonnici nħatar Segretarju Ġenerali u kien assistit minn Clare Baldacchino li nħatret ukoll Delegata tal-Banda Birżebbuġa. Robert Baldacchino beda jokkupa l-kariga ta' Kaxxier u kien assistit minn Rita Agius li nħatret ukoll responsabbli mill-Attivitajiet Soċjali. Andy Mifsud assuma mill-ġdid l-uffiċċju ta' Webmaster, Eman Farrugia Rappreżentant tal-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar, Steve Briffa Direttur tal-Manutenzjoni, Benji Caruana Direttur tal-Kummissjoni Armar Estern, filwaqt illi Angelo Cutajar, Christopher Camilleri, Chris Cutrone, Jonathan Bonnici u Josef Marsh inħatru membri tal-kumitat.[36]

### TISSOKTA L-ĦIDMA

Saret applikazzjoni mal-*Good Causes Fund* bil-prezz ta' €21,000 sabiex is-servizzi sanitarji

31 ibid.
32 Minuti 2012, Laqgħa 10 ta' Mejju 2012
33 Minuti 2012, Laqgħa 12 ta' Settembru 2012
34 Minuti 2012, Laqgħa 17 ta' Awwissu 2012
35 Minuti 2012, Laqgħa 12 ta' Settembru 2012
36 Minuti 2013, Laqgħa 1, 20 ta' Ottubru 2012

fis-sular ta' fuq tal-każin isiru aċċessibbli għall-persuni b'diżabilità, isir xogħol ta' restawr fuq is-sala prinċipali tal-każin, servizzi ta' titjib fuq is-servizzi tad-drenaġġ u żebgħa ġdida. Alexander Caruana ssuġġerixxa li jsir xogħol ta' restawr fuq il-planċier. Barra minn hekk ingħatat l-idea li jsiru numru ta' bnadar sekondarji sabiex jittellgħu f'festi diversi ta' matul is-sena mal-arbli tal-każin.[37]

### IL-MILIED 2012

Il-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa avviċina lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa sabiex għal darba oħra tintrama Triq Birżebbuġa,[38] kif ukoll nhar l-20 ta' Diċembru, il-Banda Birżebbuġa flimkien mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen ipparteċipaw flimkien fil-quddiesa tan-Novena ta' Ġesù Bambin.[39]

### IL-ĦIDMA FIS-SALA PRINĊIPALI TAS-SOĊJETÀ

Immedjatament mal-bidu tas-sena amministrattiva 2013 ingħata bidu għall-ħidma tal-proġett tas-sala prinċipali. Inbidel il-madum u sar xogħol ta' *gypsum*. Ix-xogħol kollu sar taħt is-superviżjoni tal-Perit Michael Schembri, President Onorarju tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birebbuġa.[40] Aktar 'il quddiem tqabbad ukoll disinjatur sabiex dan ix-xogħol ikun jista' jsir b'mod aktar professjonali.[41]

### ATTIVITAJIET TEATRALI

Wara numru ta' snin reġgħet inħasset vibrazzjoni favur aktar ideat teatrali matul is-sena u mhux biss fil-wirja tal-Ġimgħa Mqaddsa. Fl-20 ta' Jannar 2013 saret kummiedja mtellgħa mis-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni u ntlaqgħet tajjeb ħafna mill-membri u l-partitarji[42] li staqsew għal aktar inizjattivi bħal din, tant illi kummiedja oħra ttellgħet fuq bażi ta' jumejn, nhar it-13 u l-14 ta' April 2013.[43]

### IĊ-ĊENTINARJU TAL-PARROĊĊA

Lejn tmiem is-sena 2012, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa flimkien mal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen bdew jiddiskutu flimkien mal-Kappillan Dun Nikola Pace u l-Kumitat taċ-Ċentinarju kif iż-żewġ soċjetajiet se jikkollaboraw mal-parroċċa fl-okkażjonijiet illi se torganizza. Fost l-oħrajn sar pjan sabiex issir Akkademja fil-knisja parrokkjali, sehem fil-purċissjoni bl-istatwa ta' Marija Addolorata, l-ewwel titular tal-parroċċa ta' Birżebbuġa u li ġiet ippjanata sabiex issir propju fil-jum liturġiku tagħha, nhar il-Ħadd 15 ta' Settembru 2013.[44]

37 ibid.
38 Minuti 2013, Laqgħa 2, 8 ta' Novembru 2012
39 Minuti 2013, Laqgħa 3, 22 ta' Novembru 2012
40 ibid.
41 Minuti 2013, Laqgħa 5, 22 ta' Jannar 2013
42 Minuti 2013, Laqgħa 3, 22 ta' Novembru 2012
43 Minuti 2013, Laqgħa 5, 22 ta' Jannar 2013
44 Minuti 2013, Laqgħa 3, 22 ta' Novembru 2012



Fil-jum tad-9 ta' Settembru 2013, propju f'għeluq il-mitt sena mit-twaqqif tal-parroċċa ta' Birżebbuġa, wara l-Pontifikal fil-knisja parrokkjali li tmexxa' mill-Arċisqof ta' Malta, l-E.T. Monsinjur Pawl Cremona O.P., waqt attività soċjali fuq iz-zuntier tal-knisja sar il-kxif ta' rħama kommemorattiva u ħadu sehem iż-żewġ baned lokali f'*massed band*, attività li ssoktat kif ippjanat fil-purċissjoni bl-istatwa titulari antika ta' Marija Addolorata u li fost diversi toroq, akkumpanjata miż-żewġ baned lokali, għaddiet minn quddiem il-knisja parrokkjali l-antika ddedikata lilha li tinsab fi Triq il-Knisja. Saret ukoll quddiesa speċjali nhar l-14 ta' Mejju 2013 sabiex tfakkar b'mod aktar solenni mis-soltu l-anniversarju mill-Konsagrazzjoni tal-knisja parrokkjali li sar nhar l-14 ta' Mejju 1977. Il-knisja parrokkjali ta' Birżebbuġa kienet l-ewwel knisja li kkonsagra l-mibki Monsinjur Ġuzeppi Mercieca ftit wara li laħaq Arċisqof ta' Malta u reġa' kien mistieden sabiex imexxi din iċ-ċelebrazzjoni. Bħal dejjem, rappreżentanza mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienet preżenti għal din l-okkażjoni wkoll.[45]

Grupp ta' persuni minn Birżebbuġa ngħaqdu f'Kummissjoni Wirja Ċentinarja u bejn it-8 u l-15 ta' Settembru 2013 ippreżenta wirja dwar affarijiet relatati mal-parroċċa ta' Birżebbuġa, speċjalment ma' Marija Addolorata u San Pietru Appostlu. Fost l-individwi u l-għaqdiet illi pparteċipaw, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ħadet sehem b'mod attiv bħala għaqda filarmonika, kulturali u soċjali tal-lokal.[46]

Lejn tmiem Ottubru 2013, il-parroċċa organizzat ukoll Akkademja marbuta maċ-Ċentinarju tal-parroċċa li fiha daqqew iż-żewġ baned taħt id-direzzjoni taż-żewġ Surmastrijiet, Mro Michael Bugelli u Mro Vincent Bonnici kif ukoll il-kor parrokkjali taħt id-direzzjoni ta' Mro Felicienne Paris.[47] Din l-akkademja kienet taħt il-patroċinju distint tal-President tar-Repubblika, l-E.T. Dr George Abela.

### ATTIVITAJIET MILL-AĠENZIJA ŻGĦAŻAGĦ

Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ddeċidiet illi tipparteċipa f'attività mtellgħa mill-Aġenzija Żgħażagħ fl-Università ta' Malta nhar it-18 ta' Frar 2013. Għal din l-attività kienet se tintrama *stand* b'ritratti ta' affarijiet li saru bil-fondi ta' din l-entità kif ukoll seba' minuti ta' parteċipazzjoni mużikali mill-bandisti tal-post illi għandhom bejn tlettax u tletin sena.[48] Il-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri* ġie deċiż illi jittella' l-għada tal-festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu, jiġifieri nhar it-23 ta' Frar 2013, filwaqt illi kien suġġerit Ballu tal-Karnival nhar it-8 ta' Frar 2013 ukoll.[49]

45 Memorji tal-awtur
46 Minuti 2013, Laqgħa 13, mhix datata
47 Memorji tal-awtur
48 Minuti 2013, Laqgħa 4, 3 ta' Jannar 2013
49 ibid.

## WIRJA TA' ĊENAKLU

Għal żmien il-festi tal-Ġimgħa Mqaddsa sar programm ta' marċi funebri[50] filwaqt illi ntrama Ċenaklu fir-remissa maġenb il-każin.[51] Attività fuq bażi aktar soċjali kienet ikla tal-Għid għall-membri, partitarji u ħbieb. Dan minbarra diversi attivitajiet oħra li kienu qegħdin jiġu ppjanati, fosthom ġurnata Kemmuna, ġurnata Sqallija u x-xalata tradizzjonali tal-Għada tal-Festa ta' San Pietru Appostlu.[52]

## WIRJA TA' VARI U NOSTALĠIJA

F'din is-sena speċjali taċ-Ċentinarju tal-parroċċa ġiet organizzata wirja ta' vari titulari fis-sede tas-soċjetà wara l-festi tal-Għid il-Kbir.[53] Fix-xahar ta' Ġunju reġgħet ġiet organizzata l-attività *Nostalġija* fi ġnien Indipendenza f'Misraħ ir-Repubblika kif ukoll il-Lejla Sajfija fil-jiem ta' qabel il-festa titulari ta' San Pietru Appostlu.[54]

## FESTA ĠELAT

Matul din is-sena, il-Kumitat Ċentrali bl-għajnuna tas-sezzjonijiet, il-membri u l-partitarji ppreżenta *Festa Ġelat* bil-kollaborazzjoni tal-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa.[55] F'din l-attività sar ġbir b'risq il-fondazzjoni *Puttinu Cares* u kien hemm bosta *stands* tal-ikel u wirja ta' talent, fosthom il-komiċi Ġorġ u Pawlu u John Muscat.[56] F'din l-okkażjoni twaqqaf rekord nazzjonali ġdid, dak tal-itwal ġelat fil-gżejjer Maltin[57] bl-għajnuna tal-kumpanija *Tony Muscat Confectionery*.[58]

## ĊENTINARJU TAL-KUNGRESS EWKARISTIKU

Minbarra t-twaqqif tal-parroċċa ta' Birżebbuġa, fl-1913 kien sar il-Kungress Ewkaristiku f'pajjiżna u għalhekk l-2013 kienet is-sena li fakkret il-mitt sena minn dan il-Kungress. Fil-Konkatidral ta' San Ġwann saret ċelebrazzjoni reliġjuża għal dan il-għan, u għaliha kienet mistiedna wkoll is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa.[59]

## IL-ĠUBLEW TAL-FIDDA MILL-ORDINAZZJONI TAL-KAPPILLAN

Matul is-sena 2013, il-Kappillan tal-parroċċa, Dun Nikola Pace iċċelebra għeluq il-Ġublew tal-Fidda mill-Ordinazzjoni Saċerdotali tiegħu. Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru,Banda Birżebbuġa kienet mistiedna u attendiet għall-quddiesa ta' radd il-ħajr lil Alla għad-don tas-saċerdozju li saret fil-parroċċa ta' San Pietru Appostlu, il-Ħadd 14 ta' Lulju 2013.[60]

50 Minuti 2013, Laqgħa 9, 3 ta' April 2013
51 Minuti 2013, Laqgħa 5, 22 ta' Jannar 2013
52 Minuti 2013, Laqgħa 6, 31 ta' Jannar 2013
53 Minuti 2013, Laqgħa 8, 14 ta' Marzu 2013
54 Minuti 2013, Laqgħa 9, 3 ta' April 2013
55 Minuti 2013, Laqgħa 10, 23 ta' April 2013
56 Minuti 2013, Laqgħa 12, 19 ta' Ġunju 2013
57 Memorji tal-awtur
58 Memorji tal-President Alexander Caruana
59 Minuti 2013, Laqgħa 11, mhix datata
60 Memorji tal-awtur



## BIDLA FIT-TMEXXIJA PARROĊĊA

Nhar it-8 ta' Mejju, meta l-parroċċa kienet f'nofs iċ-ċelebrazzjonijiet taċ-Ċentinarju mit-twaqqif tal-parroċċa, bdiet tiġri l-kelma li l-Arċisqof ta' Malta, Monsinjur Pawl Cremona O.P. kien se jaħtar lill-Kappillan Dun Nikola Pace bħala l-Arċipriet tal-parroċċa ta' Santa Katarina ta' Lixandra V.M. fiż-Żejtun. Dan kien ifisser illi l-Kappillan Pace kien se jtemm il-parrokat ta' tlettax-il sena fost il-poplu ta' Birżebbuġa. Fost il-ħafna ħidma li wettaq fil-parrokat, il-Kappillan Pace jibqa' mfakkar għall-mod kif bil-għajnuna tiegħu, iż-żewġ għaqdiet filarmoniċi ta' Birżebbuġa bnew relazzjoni mill-aqwa bejniethom. Ħadd wara l-festa ta' San Pietru Appostlu, nhar il-11 ta' Awwissu 2013 saret il-quddiesa ta' radd il-ħajr fi tmiem il-parrokat. Bħal dejjem, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienet preżenti għal din l-okkażjoni.[61]

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2014

Il-Kumitat Ċentrali tal-2014 ra bidla fit-tmexxija tas-soċjetà. Jason Vella temm il-presidenza tiegħu u minfloku nħatar Emanuel Zammit illi kien assistit minn Raymond Cutajar. Is-Segretarju Henry Bonnici kien assistit minn Roderick Cachia u Andy Mifsud illi nħatar mill-ġdid *Webmaster*. Walter Pace reġa' sab postu bħala l-Kaxxier tas-soċjetà u kien assistit minn Benji Caruana, Eman Farrugia u Christopher Camilleri. Angelo Cutajar inħatar Direttur għall-Manutenzjoni tal-Każin bl-assistent ikun Benny Camilleri. Emanuel Ebejer inħatar Direttur tal-Armar filwaqt illi Josef Schembri ġie maħtur l-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi.[62] Matul is-sena nħatru wkoll Derek Mifsud Speranza bħala Konsulent dwar l-applikazzjonijiet tal-Unjoni Ewropea, filwaqt illi l-eks-President u l-eks-Segretarju Ġenerali, Jason Vella u Robert Baldacchino rispettivament, inħatru Konsulenti Finanzjarji.[63] Lejn tmiem is-sena 2013, David Abdilla ġie *co-opted* fil-Kumitat Ċentrali u ħa post Emanuel Ebejer illi ppreżenta r-riżenja tiegħu.[64]

## STEDINIET RELIĠJUŻI

F'Novembru 2013, rappreżentanza mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienet mistiedna sabiex taqsam il-ferħ fl-Ordinazzjoni Djakonali taż-żagħżugħ minn Birżebbuġa, ir-Reverendu Brian Gialanze.[65] Fl-istess żmien ukoll, l-eks-Kappillan ta' Birżebbuġa, Dun Nikol Pace għoġbu jistieden rappreżentanza tas-soċjetà għall-funzjoni tal-pussess tiegħu bħala l-Arċipriet taż-Żejtun.[66] Aktar 'il quddiem, nhar l-10 ta' Awwissu 2014, fl-ewwel quddiesa solenni ta' Dun Brian Gialanze reġgħu pparteċipaw iż-żewġ baned f'*massed band*.[67]

61 ibid.
62 Minuti 2014, Laqgħa 1, 5 ta' Novembru 2013
63 Minuti 2014, Laqgħa 2, 19 ta' Novembru 2013
64 Minuti 2014, Laqgħa 5, 29 ta' Diċembru 2013
65 Minuti 2014, Laqgħa 1, 5 ta' Novembru 2013
66 ibid.
67 Minuti 2014, Laqgħa 4, 18 ta' Diċembru 2013

### ĦATRA TA' KAPPILLAN ĠDID

F'Ġunju 2013 tħabbar illi s-suċċessur tal-Kappillan Dun Nikola Pace kien se jkun il-Kanonku Dun Anton Galea-Scannura, saċerdot mill-Belt Valletta iżda qatta' żmien twil jgħix f'Birżebbuġa, tant illi fis-sena 1999 kien għamel l-ewwel quddiesa solenni fil-parroċċa ta' Birżebbuġa. Huwa ngħata l-pussess tal-parroċċa nhar il-Ħadd 10 ta' Novembru 2013 mill-Isqof Awżiljarju, Monsinjur Charles J. Scicluna. Qabel il-quddiesa solenni, iż-żewġ baned, kif għamlu fil-pussess ta' Dun Nikola Pace għamlu marċ mat-toroq prinċipali tal-parroċċa u laqgħu lill-Kappillan il-ġdid fejn ir-residenza tal-familja u akkumpanjawh sal-knisja parrokkjali fejn hemm saret iċ-ċelebrazzjoni.[68]

### KUMMISSJONI 25 ANNIVERSARJU

Sabiex l-anniversarju tal-Ġublew tal-Fidda tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa jiġi organizzat b'mod professjonali twaqqfet kummissjoni għal dan il-għan. Il-Kummissjoni kienet tinkludi lill-eks-Presidenti tas-soċjetà flimkien ma' individwi oħrajn illi matul is-snin taw l-għajnuna tagħhom lis-soċjetà. Dawn kienu Anthony Camilleri, Jason Vella, Alex Azzopardi, Simon Micallef u Emanuel Mangion.[69] Aktar tard ingħaqdu Johan Briffa, Mario Sant[70] u Tarcisio Bongailas.[71] Matul is-sena, Peter Cassar ħa post Mario Sant f'din il-kummissjoni.[72]

### STATUT ĠDID

L-istatut tas-soċjetà, minkejja li kienu qegħdin isiru bosta emendi fih bil-għan illi s-soċjetà tkun aktar aġġornata maż-żminijiet, kien qed jinħass illi għandu bżonn jinbidel; mhux fl-iskop imma fil-kontenut, u għalhekk, il-President Emanuel Zammit ikkuntattja lill-Imħallef Dr Joseph Azzopardi sabiex jgħin lis-soċjetà taġġorna l-istatut tagħha.[73]

### ĊELEBRAZZJONI F'ĠIEĦ DUN FRANS SCHEMBRI

Bi preparazzjoni għal għeluq id-90 sena u l-65 anniversarju mill-Ordinazzjoni ta' Dun Frans Schembri, il-Kappillan tal-parroċċa, il-Kanonku Anton Galea-Scannura kkuntattja liż-żewġ soċjetajiet filarmoniċi sabiex fix-xahar ta' Mejju jakkumpanjaw lil Dun Frans Schembri b'marċ mat-toroq prinċipali ta' Birżebbuġa qabel quddiesa solenni li fiha kien se jiċċelebra dawn iż-żewġ anniversarji.[74]

### PROĠETTI

Matul is-sena 2014, il-Kumitat Ċentrali rċieva għotjiet mill-*Good Causes Fund* kif ukoll mill-Gal Xlokk. B'hekk seta' jsir il-poġġaman tas-sala prinċipali.[75]

68 Minuti 2014, Laqgħa 1, 5 ta' Novembru 2013 u memorji tal-awtur
69 Minuti 2014, Laqgħa 2, 19 ta' Novemvru 2013
70 Minuti 2014, Laqgħa 3, 4 ta' Diċembru 2013
71 Minuti 2014, Laqgħa 4, 18 ta' Diċembru 2013
72 Minuti 2014, Laqgħa 7, 27 ta' Jannar 2014
73 Minuti 2014, Laqgħa 6, 13 ta' Jannar 2014
74 Minuti 2014, Laqgħa 7, 27 ta' Jannar 2014
75 Minuti 2014, Laqgħa 8, 12 ta' Frar 2014



### BIDLA FIT-TMEXXIJA

Wara ftit xhur ta' tmexxija, il-President Emanuel Zammit ippreżenta l-itta ta' riżenja minn President u minn membru tal-Kumitat Ċentrali wara inċident illi fih ħassu redikolat. F'Laqgħa Ġenerali Straordinarja li saret nhar it-30 ta' Marzu kien hemm biss nomina waħda, u b'hekk, Alexander Caruana laħaq il-ħames President tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa.[76] Wara l-ħatra tal-President il-ġdid seħħ xi tibdil fil-karigi tal-Kumitat Ċentrali. Andy Mifsud beda jokkupa l-kariga ta' Viċi-President, Eman Farrugia Assistent Segretarju u Benji Caruana Assistent Kaxxier.[77]

### TISBIĦ FL-INTRATA TAL-KAŻIN

Il-Kumitat Ċentrali ddeċieda li jsiru tliet irħamiet fl-intrata prinċipali tal-każin. L-ewwel waħda bl-isem tal-ħames fundaturi, oħra bl-ismijiet tal-Presidenti u l-oħra bl-ismijiet tas-Surmastrijiet Diretturi tas-soċjetà.[78] Barra minn hekk ġie ppjanat ukoll illi jsir xogħol ta' tisbiħ fl-intrata tas-sede tas-soċjetà u għalhekk il-Kumitat Ċentrali kkonsulta lill-Perit Michael Schembri, Jason Vella, Alexander Caruana, Walter Pace u Victor Schembri.[79] Dan ix-xogħol, madankollu ġie mħolli fuq l-ixkaffa minħabba li nibet il-ħsieb illi s-soċjetà tinvesti fi propjetà fil-pjazza prinċipali ta' Birżebbuġa.[80]

### STEDINA LILL-PRESIDENT TAR-REPUBBLIKA

Bi ħsieb għall-akkademja li kienet se tittella' fil-knisja parrokkjali nhar il-21 ta' Frar 2015, il-Kumitat Ċentrali stieden minn kmieni lill-President tar-Repubblika, l-E.T. Marie Louise Coleiro Preca sabiex tippatroċinizza din l-okkażjoni.[81] Nhar l-14 ta' Jannar 2015, propju f'jum il-25 sena mit-twaqqif uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, kienet se ssir quddiesa fil-knisja parrokkjali u fiha tieħu sehem il-Banda Birżebbuġa.[82]

### FESTA ĠELAT 2014

F'din is-sena wkoll, bil-għajnuna ta' bosta sezzjonijiet, membri, partitarji u volontiera, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ppreżentat Festa Ġelat fuq bażi ta' jumejn, 16 u 17 ta' Awwissu.[83] F'din l-attività kienu mistiedna sabiex jieħdu sehem Federica Falzon, Gaia, *Big Band Brothers* u talent ieħor lokali u nazzjonali.[84] L-attività reġgħet qdiet l-iskop filantropiku billi nġabru fondi għall-fondazzjoni *Qalb it-Tfal*. F'dan iż-żmien saru wkoll preparazzjonijiet għal *Festa Komunità* li saret fil-Kulleġġ San Benedittu kif ukoll parteċipazzjoni bi *stand* f'Ħal Qormi waqt attività tal-*Malta Records*.[85] Attività oħra li kienet

76 Minuti 2014, Laqgħa 10, 10 ta' Marzu 2014
77 Minuti 2014, Laqgħa 11, 8 ta' April 2014
78 ibid.
79 Minuti 2014, Laqgħa 16, 17 ta' Ġunju 2014
80 Memorji tal-President Alexander Caruana
81 Minuti 2014, Laqgħa 12, 23 ta' April 2014
82 Minuti 2014, Laqgħa 13, 7 ta' Mejju 2014
83 ibid.
84 Minuti 2014, Laqgħa 15, 3 ta' Ġunju 2014
85 Minuti 2014, Laqgħa 13, 7 ta' Mejju 2014

mistiedna għaliha s-soċjetà kienet wirja fis-sede tas-Società Filarmonica La Valette fil-Belt Valletta. Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa esebiet l-istandard tagħha fl-okkażjoni tal-140 sena mit-twaqqif tas-soċjetà.[86]

## DISKA TAL-25 ANNIVERSARJU

Il-poeta Joe Julian Farrugia ġie kkuntattjat sabiex jikteb il-lirika għal kanzunetta li tfakkar il-25 anniversarju mit-twaqqif tas-soċjetà.[87] Din id-diska li għaliha nkitbet il-mużika minn Elton Zarb tnediet fi tmiem il-marċ grandjuż ta' filgħodu f'Jum il-Festa titulari.[88]

## L-ISTATWA TA' SAN PIETRU FIL-BELT VALLETTA

L-istatwa ta' San Pietru Appostlu propjetà tas-soċjetà ġiet mistiedna sabiex tipparteċipa f'wirja fis-Santwarju Bażilika tal-Madonna tal-Karmnu fil-Belt Valletta fl-okkażjoni tan-*Notte Bianca*.[89]

## PJANIJIET GĦALL-ANNIVERSARJU

Bħala parti miċ-ċelebrazzjonijiet tal-Ġublew tal-Fidda mit-twaqqif tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, minbarra l-quddiesa u l-akkademja mużikali, ġiet ippjanata wkoll attività wara l-quddiesa nhar l-14 ta' Jannar 2015, wirja dwar l-istorja tas-soċjetà fis-Sala Anthony Camilleri fix-xahar ta' Marzu kif ukoll ikla u tifkira ad-unur il-Presidenti li mexxew lis-soċjetà. Din l-attività ġiet ippjanata matul ix-xahar ta' April. Fix-xahar ta' Mejju ġie ppjanat kunċert ta' mużika popolari fis-sala tal-Iskola Primarja ta' Birżebbuġa, programm minn *band* fit-Teatru Grieg fil-Bajja s-Sabiħa f'Ġunju, ċelebrazzjoni speċjali għall-festa titulari bejn tmiem Lulju u l-bidu ta' Awwissu, ġita għall-Ġermanja f'Settembru, wirja ta' passatempi f'Ottubru, marċ u programm mill-Banda Birżebbuġa fil-Belt Valletta f'Novembru, *Cocktail Party*, tifi tal-annijiet u tmiem il-festi anniversarji nhar il-31 ta' Diċembru 2015.[90] Uħud mill-pjanijiet, madankollu ġie deċiż illi ma jsirux sabiex il-Kumitat Ċentrali jkollu biżżejjed fondi għax-xiri tal-propjetà l-ġdida f'Misraħ il-Knisja.

## GĦELUQ

U hekk kollox kien lest sabiex is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, soċjetà li bdiet bi ħsieb ta' żewġ żgħażagħ fuq il-karozza tal-linja tfakkar u tiċċelebra għeluq il-25 sena mit-twaqqif tagħha. Id-destin li minn ħsieb sar kitba u minn kitba baqa' jiġi esegwit; il-Banda Birżebbuġa, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, ħsieb imnissel, suċċess matul is-snin.

86 Minuti 2014, Laqgħa 21, 9 ta' Awwissu 2014
87 Minuti 2014, Laqgħa 15, 3 ta' Ġunju 2014
88 Minuti 2014, Laqgħa 21, 9 ta' Awwissu 2014
89 Minuti 2014, Laqgħa 22, 26 ta' Settembru 2014
90 ibid.



*Il-Banda Birżebbuġa fil-Furjana għaċ-ċelebrazzjonijiet ta' Jum San Patrizju*



*Il-faċċata tal-każin armata għall-festi tal-Milied 2012*






*L-arma tal-Kummissjoni Armar Estern*



*Delegazzjoni mill-Kumitat Ċentrali tattendi għal seminar*



*Attività Soċjali għall-membri u l-partitarji fil-każin*





*Il-Banda Birżebbuġa fil-festa ta' Kristu Re f'Raħal Ġdid*



*Erba' Presidenti tas-soċjetà, Anthony Camilleri, Simon Micallef, Jason Vella u Alexander Caruana mal-bust tal-ewwel President Anthony Camilleri maħdum minn Joe Caruana*



*Il-President Emanuel Zammit*





*Il-preżentazzjoni taċ-ċertifikat tal-itwal ġelat mill-Malta Records*



*Is-Soprano Marthese Grech u t-Tenur Johan Briffa jakkumpanjaw lill-Banda Birżebbuġa waqt wieħed mill-programmi mużikali ta' Lejlet il-Festa*



*L-arma tal-Grupp Teatrali 14 ta' Jannar*






*Nostalġija 2011*



*Buġafest 2011*



*Siltiet minn Nostalġija li ttellgħet f'Mejju 2011*





*It-tlugħ tal-istatwa ta' San Pietru fuq il-kolonna*



*L-arma tal-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar*




*L-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar tirrappreżenta lil Birżebbuġa fuq il-Fosos tal-Furjana fil-festival tal-logħob tan-nar tal-art*





*Waqt il-ħidma fuq in-nar tal-art*

*Siltiet minn ħarqiet tan-nar tal-art maħdumin mill-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar*



*Raddiena fl-okkażjoni taċ-Ċentinarju tal-parroċċa 2013*




*Aktar mumenti minn ħarqiet tan-nar tal-art*



*F'xi snin, is-soċjetà kompliet torganizza wirjiet b'rabta ma' San Pietru Appostlu fil-każin*



*Għadd ta' dgħajjes u opri tal-baħar jakkumpanjaw lil San Pietru matul id-dimostrazzjoni*





*Il-Banda Birżebbuġa fil-festa ta' Stella Maris f'Tas-Sliema*



*Il-Banda Birżebbuġa u l-Banda San Pietru fil-Ktajjen idoqqu flimkien nhar id-9 ta' Settembru 2013*



*Il-Kappillan attwali, il-Kanonku Anton Galea-Scannura*





*Il-marċ qabel il-quddiesa tal-Pussess tal-Kappillan il-Kanonku Anton Galea-Scannura quddiem il-knisja parrokkjali l-antika*



*Element mill-Banda Birżebbuġa jilqa' lill-Monsinjur Arċisqof Pawl Cremona O.P. nhar id-9 ta' Settembru 2013*



*Iż-żewġ baned jakkumpanjaw lill-Kappillan il-Kanonku Anton Galea-Scannura nhar il-Pussess fl-2013*



*Nhar il-Pussess tal-Kappillan il-Kanonku Anton Galea-Scannura*



*Mro Stephanie Buhagiar*



*Monsinjur Pawl Cremona O.P. jwassal il-messaġġ tiegħu waqt il-Pontifikal Solenni. Liebes il-pjaneta li Dun Nikola Pace ta lill-parroċċa fi tmiem il-parrokat tiegħu*



*Mumenti mill-Pontifikal Solenni nhar id-9 ta' Settembru 2013 immexxi mill-Arċisqof Monsinjur Pawl Cremona O.P.*





*Il-parti tal-kurunetta tal-innu Sliem Għalik Għażiż San Pietru*

1st B♭ TRUMPET

Sliem għalik
għażiż San Pietru

Mro M. BUGELLI A.T.C.L.

Religioso

*Il-Kumitat Ċentrali jippreżenta tifkira lill-Kappillan Galea-Scannura*



*Il-President Emanuel Zammit jippreżenta bukkett fjuri lill-Kappillan Galea-Scannura*



*Il-Kumitat Ċentrali taż-żewġ soċjetajiet nhar il-Pussess tal-Kappillan flimkien mal-Isqof Awżiljarju Charles J. Scicluna, is-Sindku u l-Kummissarju Ewropew Karmenu Vella*





*L-Isqof Awżiljarju Monsinjur Charles J. Scicluna jaħtar lill-Kanonku Anton Galea-Scannura bħala l-Kappillan ta' Birżebbuġa*



*L-istatwa ta' San Pietru armata viċin il-bieb ta' barra tilqa' lil min iżur is-Santwarju Bażilika tal-Madonna tal-Karmnu fin-Notte Bianca*



*L-istatwa ta' San Pietru tas-soċjetà fis-Santwarju Bażilika tal-Madonna tal-Karmnu, il-Belt Valletta*





*Parti mill-itwal ġelat illi permezz tiegħu nkiser ir-rekord nazzjonali tal-itwal ġelat*




*Mumenti differenti minn Festa Ġelat*



*Skambju ta' rigali bejn il-Kappillan Dun Nikola Pace u ż-żewġ każini mużikali fil-Ħruġ min-Niċċa*



*Il-Pontifikal Solenni nhar id-9 ta' Settembru 2013. Minbarra l-ġrajja tal-100 sena parroċċa, faċċata ta' xulxin intramaw l-istatwi ta' San Pietru u Marija Addolorata*





*L-istatwa tad-Duluri fil-knisja parrokkjali*



*Marija Addolorata ħierġa mill-knisja parrokkjali nhar il-Ħadd 15 ta' Settembru filgħodu*



*Il-mument storiku meta l-istatwa ta' Marija Addolorata waslet quddiem il-knisja parrokkjali l-antika waqt il-pellegrinaġġ taċ-Ċentinarju*





*Marija Addolorata quddiem il-knisja parrokkjali l-antika ddedikata lilha*



*Pellegrinaġġ Storiku nhar il-15 ta' Settembru bl-istatwa ta' Marija Addolorata dieħel lura fil-knisja parrokkjali*



*Il-President Alexander Caruana jixgħel l-annijiet 1990 u 2015 nhar il-5 ta' Diċembru 2014*





*Il-President Emeritù Jason Vella jinawgura s-sala Anthony Camilleri wara xogħol ta' rinnovazzjoni li sar fiha*



*Il-bandiera sekondarja tas-soċjetà mogħtija mill-Kummissjoni Armar Estern*



*Il-kunċert tal-Milied fil-knisja parrokkjali*




*Parti mill-attendenza għal wieħed mill-Christmas Home Concerts*





*Christmas Home Concert fil-każin*



*Il-Kappillan Galea-Scannura ma' delegazzjoni mill-Kumitat Ċentrali u s-Surmast Direttur*



*Triq Birżebbuġa armata għall-festi tal-Milied 2012*





# 12

# IL-ĠUBLEW TAL-FIDDA 25 SENA POPOLARI F'DAX-XTAJTIET

Bħal ħolma twila, għaddiet medda ta' snin, 25 sena. Bħal ħolma qasira mimlija avvenimenti ta' diqa u niket, iżda mogħnija b'ħafna ħidma sfiqa u suċċessi, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa xirfet fuq l-għatba tas-sena 2015, is-sena li kellha taraha tittrijonfa mill-ġdid, issir sidt ta' aktar proprjetà u fl-istess waqt tibqa' tinserixxi ruħha fil-ħajja tal-komunità ta' Birżebbuġa u ta' pajjiżna.

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2015

Il-Kumitat Ċentrali li kellu jmexxi lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa fis-sena anniversarja kien immexxi mill-President Alexander Caruana assistit minn Andy Mifsud, is-Segretarju Ġenerali Henry Bonnici assistit minn Brandon Spiteri, il-Kaxxier Walter Pace assistit minn Benji Caruana, id-Direttur Ġenerali Benny Camilleri assistit minn Christopher Camilleri, l-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi Josef Schembri, id-Direttur tal-Attivitajiet Soċjali Sue Pace, l-Arkivista Andy Mifsud u l-membri Eman Farrugia, Roderick Cachia u Connie Cutajar Fiorini.[1]

## ŻIEDA TA' KULUR UFFIĊJALI

Filwaqt illi l-kulur aħdar baqa' l-kulur prinċipali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, fil-Laqgħa Ġenerali Annwali, flimkien mal-kulur isfar, ġie approvat il-kulur aħmar bħala kulur ieħor sekondarju tas-soċjetà.[2]

## BIDU TAĊ-ĊELEBRAZZJONIJIET TAL-ANNIVERSARJU

1 Minuti 2015, Laqgħa 1, 7 ta' Ottubru 2014
2 Minuti 2015, Laqgħa 2, 21 ta' Ottubru 2014

Propju fi tmiem il-marċ ta' filgħodu tal-festa ta' San Pietru Appostlu tas-sena 2014, mill-gallarija tas-sede tas-soċjetà, il-President Alexander Caruana, f'diskors ferm imqanqal ħabbar il-ftuħ tal-festi anniversarji li kellhom iwasslu lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru sal-aħħar tas-sena 2015; madwar sena u nofs ta' ċelebrazzjonijiet, bosta minnhom ippjanati, iżda oħrajn ġew fuq is-soċjetà mingħajr pjan, iżda ġew attwati bl-aħjar mod.

Nhar is-7 ta' Novembru 2014, permezz ta' Konferenza tal-Aħbarijiet[3] saret it-tnedija tal-*logo* tal-anniversarju li ġie ddisinjat miż-Żurrieqi Jeremy Cachia. Is-slogan magħżul għal din is-sena anniversarja kien *25 Sena Popolari f'Dax-Xtajtiet*, filwaqt illi nhar il-5 ta' Diċembru 2014, propju l-jum meta 25 sena qabel is-sitt fundaturi ħolmu li titwaqqaf is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa nxtegħlu l-annijiet 1990 u 2015 mal-faċċata tas-sede tas-soċjetà u nhar l-14 ta' Diċembru 2014, 25 sena minn meta saret l-ewwel laqgħa tal-Kumitat Proviżorju ġiet inawgurata s-sala prinċipali tas-soċjetà. L-inawgurazzjoni saret mill-eks-President Jason Vella bħala ħajr għall-ħidma li wettaq fil-Presidenza u wkoll bħala ħajr għas-sehem illi ta fl-irranġar tas-sala. Is-sala tbierket u ssemmiet għall-ewwel President, President Onorarju għal Għomru u Benefattur Ewlieni tas-Soċjetà, Anthony Camilleri. F'din l-okkażjoni, il-President Alexander Caruana inawgura wkoll bust ta' Anthony Camilleri sabiex jinżamm fil-każin bħala ħajr għall-ħidma kollha li wettaq sa mit-twaqqif tas-soċjetà.[4] [5]

## BANDALORA UFFIĊJALI

Is-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni offriet illi tħallas għall-bandalora bir-rakkmu li kienet se tiżżanżan fil-ġimgħa tal-festa titulari ta' San Pietru Appostlu. Il-bandalora kellha tkun ta' kulur aħmar skur[6] fuq disinn ta' Alexander Caruana b'pittura ta' Mario Baldacchino.[7] Ir-rakkmu sar Għawdex, għand George Cassar. Il-pittura u l-arma offra li jħallashom il-President Alexander Caruana.[8]

3 Minuti 2015, Laqgħa 3, 4 ta' Novembru 2014

4 Minuti 2014, Laqgħa 22, 26 ta' Settembru 2014

5 Ix-xewqa li din is-sala tissemma għal Anthony Camilleri ġiet espressa mill-President Alexander Caruana propju dakinhar li nħatar President tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, xewqa li ntlaqgħet b'akklamazzjoni kbira mill-membri preżenti, fosthom minn Anthony Camilleri nnifsu li apprezza ferm dan il-ġest. Dan l-att min-naħa tal-President il-ġdid ġab tama ġdida li minkejja n-nuqqasijiet illi kien hemm fil-passat meta minħabba fihom, Alexander Caruana ħass illi ma setax jibqa' jaħdem fis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, mill-ġdid tnejn mill-fundaturi setgħu jerġgħu jaħdmu flimkien. Meta mistoqsi mill-awtur, Alexander Caruana jistqarr illi għalkemm ħassu mweġġa' li fil-Laqgħa Ġenerali Annwali tas-7 ta' Ottubru 2001 kien hemm xi membri li qajmu d-diskussjoni sabiex qatt ma jkun aċċettat lura mas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa minħabba l-fatt li kien membru u President tal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen, iħoss illi kellu joħroġ l-id tal-ħbiberija sabiex kulħadd jaħdem flimkien fl-interess tas-soċjetà. Jisħaq illi kien grazzi għall-Konsulent Legali tas-soċjetà f'dak iż-żmien, Dr Bernard Grech li minflok ma nqatgħet ix-xewqa li kellhom dawk il-membri kellu jaffaċċja ħames snin *probation* qabel ma jista' jagħmel it-talba li jkun membru tas-soċjetà. Alexander Caruana jistqarr is-sodisfazzjon illi ħass meta wara l-festa titulari 2008, f'Laqgħa Ġenerali Straordinarja ġie aċċettat bħala membru u bandist tal-post tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa.

6 Minuti 2015, Laqgħa 2, 21 ta' Ottubru 2014

7 Memorji tal-awtur

8 Minuti 2015, Laqgħa 12, 7 ta' April 2015



## ARMAR ĠDID GĦALL-FAĊĊATA TAL-KAŻIN

Kienet ilha tinħass il-ħtieġa li s-soċjetà jkollha armar professjonali għall-faċċata tal-każin fil-ġimgħa tal-festa titulari. Għal dan il-għan, il-Kummissjoni Armar Estern ikkummissjonat lill-artist Karkariż Pawlu Muscat sabiex jagħmel id-disinn, il-ħjata u l-isfumar tal-armar tal-faċċata. Dan kellu jsir fuq sfond aħmar b'borduri ħodor.[9] Barra minn hekk saru żewġ bnadar ġodda ta' kulur aħdar, it-tnejn bl-arma tas-soċjetà, waħda sabiex tintrama fil-ġimgħa tal-festa titulari mar-rawndebawt tal-Bajja ta' San Ġorġ u l-oħra sabiex taqdi l-funzjoni ta' bandiera sekondarja tas-soċjetà.[10] Dawn saru fuq disinn ta' Ryan Stivala.

Fl-istess żmien, delegazzjoni mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienet mistiedna għal quddiesa li fiha saret l-Ordinazzjoni Djakonali taż-żagħżugħ minn Birżebbuġa, ir-Reverendu Abraham d'Amato.[11]

## PROĠETT ĠDID TA' TAGĦLIM

Minbarra t-tagħlim tal-prattika permezz tas-Surmast Direttur Michael Bugelli fis-settur tar-ramm u l-Assistent Surmast Direttur Charles Wallace Suda fil-qasam tal-injam, inħass il-bżonn illi fis-soċjetà jitnehda proġett ieħor ta' tagħlim, dak tat-Teorija tal-Mużika. Minkejja l-attentati passati, il-ħsieb f'moħħ il-Kumitat Ċentrali, issa kien illi dan it-tagħlim jibda u jissokta. Għal dan il-għan ġie kkuntattjat Mro Robert Magro, Żejtuni u kkwalifikat fit-teorija mużikali sabiex imexxi dan il-proġett.[12] Matul is-snin bdew jitressqu diversi studenti f'isem is-soċjetà għall-eżamijiet tal-*London College of Music* u dejjem ġabu riżultati sodisfaċenti.

## L-14 TA' JANNAR 2015

Il-ħidma tas-Soċjetà ma qatgħet xejn minkejja dan l-anniversarju. Fi żmien il-festi tal-Milied, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa pparteċipat fl-inizjattiva *Minn Qalb it-Tfal* nhar id-29 u t-30 ta' Novembru 2014, ipparteċipat fl-attivitajiet u l-armar tal-Milied f'Birżebbuġa bl-armar ta' Triq Birżebbuġa,[13] ippreżentat il-*Christmas Home Concert* kif ukoll ħadet sehem mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen fin-Novena tal-Milied nhar it-22 ta' Diċembru 2014.[14] Barra minn hekk, l-Għaqda Storja u Kultura Birżebbuġa stiednet lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa għal attività li kienet se tippreżenta nhar it-3 ta' Diċembru 2014.[15]

Minkejja dawn l-attivitajiet kollha, illi s-Soċjetà Filarmonika San Pietru onorat dejjem b'rispett, il-ħsieb tal-Kumitat Ċentrali flimkien mas-Sezzjonijiet, Membri, Benefatturi u Partitarji baqa' dejjem l-14 ta' Jannar 2015, il-jum illi fih tfakkar u ġie ċċelebrat kif jixraq il-Ġublew tal-Fidda

9 Minuti 2015, Laqgħa 3, 4 ta' Novembru 2014

10 Memorji tal-awtur

11 Minuti 2015, Laqgħa 3, 4 ta' Novembru 2014

12 Minuti 2015, Laqgħa 5, 2 ta' Diċembru 2014

13 Minuti 2015, Laqgħa 4, 18 ta' Novembru 2014

14 Minuti 2015, Laqgħa 1, 7 ta' Ottubru 2014

15 Minuti 2015, Laqgħa 5, 2 ta' Diċembru 2014

mit-twaqqif uffiċjali tas-soċjetà. Il-quddiesa tas-18.30 fil-knisja parrokkjali kienet waħda konċelebrata mill-kleru tal-parroċċa, biċ-Ċelebrant Ewlieni jkun l-Arċisqof Emeritù, l-E.T. Monsinjur Pawl Cremona O.P. li kien għadu kif temm l-Episkopat tiegħu. Il-quddiesa ġiet animata mill-Banda Birżebbuġa diretta mis-Surmast Direttur Michael Bugelli u l-kor Xmun Pietru dirett mis-Surmast Felicienne Paris. Wara l-quddiesa solenni ta' radd il-ħajr, fis-sede tas-soċjetà nkixfet irħama bl-ismijiet tal-fundaturi li tbierket mill-Arċisqof Emeritù nnifsu u sar programm ta' mużika popolari mill-Banda Birżebbuġa flimkien ma' riċeviment.[16] F'din l-okkażjoni, il-Kumitat Ċentrali, f'isem il-membri u l-partitarji ppreżenta ċensier tal-fidda lill-parroċċa sabiex jintuża fil-festi prinċipali tal-knisja.[17]

## AKKADEMJA MUŻIKALI

Fl-okkażjoni tal-festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu ma sarx il-programm tradizzjonali *Mill-Bandisti għall-Membri* u minflok saret akkademja mużikali fil-knisja parrokkjali ta' San Pietru Appostlu, Birżebbuġa nhar is-Sibt 21 ta' Frar 2015. Din l-akkademja kienet taħt il-patroċinju tal-President tar-Repubblika, l-E.T. Marie Louise Coleiro Preca. Fost il-mużika li ndaqqet mill-Banda Birżebbuġa akkumpanjata mill-vuċijiet u l-kor Xmun Pietru, ġie esegwit l-*Inno di Gloria Tu Es Petrus* u kantata ġdida kompożizzjoni tal-President Alexander Caruana, *Petrvs Princeps Appostolorvm*, kif ukoll Romanza b'tislima lil San Pietru Appostlu, versi tal-poeta Joe Julian Farrugia u mużika tas-Surmast Direttur Michael Bugelli. Wara l-akkademja sar riċeviment fis-swali tal-każin.[18] Inkixfet ukoll lapida kommemorattiva mill-E.T. l-President ta' Malta, Marie Louise Coleiro Preca li tbierket mill-Kappillan, il-Kanonku Anton Galea-Scannura.

## ŻJARA MILL-KAP TAL-OPPOŻIZZJONI

Il-Kap tal-Oppożizzjoni, Dr Simon Busuttil wettaq żjara f'Birżebbuġa u matulha inkluda żjara fis-sede tas-soċjetà. Huwa ltaqa' mal-membri tal-Kumitat Ċentrali u ffirma l-Ktieb tal-Viżitaturi.[19]

## WIRJA DWAR L-ISTORJA TAS-SOĊJETÀ

Il-wirja dwar l-istorja tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa saret fis-sede tas-soċjetà bejn it-22 u d-29 ta' Marzu 2015.[20] F'dan iż-żmien nibet mill-ġdid il-ħsieb illi jiġi ppubblikat ktieb bl-istorja tas-soċjetà mill-Editur Josef Schembri, madankollu dan ma sarx u għalhekk ġie ppjanat illi jsir għat-tletin anniversarju.[21]

16 Minuti 2015, Laqgħa 8, 27 ta' Jannar 2015
17 Minuti 2015, Laqgħa 2, 21 ta' Ottubru 2014
18 Memorji tal-awtur
19 Minuti 2015, Laqgħa 11, 12 ta' Marzu 2015
20 ibid.
21 Memorji tal-President Alexander Caruana



## SEHEM FIL-FESTIVAL TAN-NAR

L-Għaqda tan-Nar tas-Soċjetà, l-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar ipparteċipat fil-festival tan-nar tal-art illi sar fil-Furjana nhar it-18 ta' April 2015.[22]

## ĊELEBRAZZJONI TAR-REBĦA TAR-REGATTA

Fir-Regatta ta' Jum il-Ħelsien, id-Distrett ta' Birżebbuġa rebaħ is-*shield* u għal dan il-għan, il-Klabb Regatta Birżebbuġa organizza serata ta' ċelebrazzjoni nhar it-2 ta' Mejju 2015. Fost l-għaqdiet illi aċċettaw li jieħdu sehem fiċ-ċelebrazzjonijiet kien hemm is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa li f'*massed band* mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen għamlet marċ brijuż mat-toroq prinċipali ta' Birżebbuġa.[23]

## STEDINA LILL-PRESIDENTI

Fl-okkażjoni tal-anniversarju, il-Presidenti li kellha s-soċjetà matul is-snin illi kienet ilha mwaqqfa ġew mistiedna jikkontribwixxu permezz ta' artiklu fl-edizzjoni annwali tal-pubblikazzjoni annwali tal-festa titulari.[24]

## ŻJARA MILL-PRIM MINISTRU

Il-Prim Ministru ta' Malta, Dr Joseph Muscat wettaq żjara fil-każin tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa matul il-ġimgħa tal-festa titulari u bħala parti mill-festi speċjali tal-anniversarju tas-soċjetà. Huwa ltaqa' mal-membri tal-Kumitat Ċentrali u ffirma l-Ktieb tal-Viżitaturi.[25] F'din l-okkażjoni, il-Prim Ministru kixef plakka fis-sala tal-kunċerti, sala bl-isem tal-Iskola tal-Mużika tas-Soċjetà li ssemmiet għas-Surmast Direttur Michael Bugelli.

## ĠEMELLAĠĠ MAN-NADUR

Peress illi fin-Nadur Għawdex tiġi ċċelebrata l-festa ta' San Pietru u San Pawl Appostli, propju fil-festa tal-Imnarja nhar id-29 ta' Ġunju, il-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa bl-appoġġ taż-żewġ għaqdiet mużikali nibbet il-ħsieb illi jsir ġemellaġġ mal-Għaqda tal-Armar ta' Triq Diċembru Tlettax tan-Nadur stess.[26] Il-ġemellaġġ beda billi grupp ta' reffiegħa magħmul miż-żewġ każini lokali flimkien ma' grupp partitarji jżuru n-Nadur għad-dimostrazzjoni li ssir fin-Nadur nhar is-26 ta' Ġunju filwaqt illi l-kontinġent Naduri jżur Birżebbuġa nhar it-Tielet Jum ta' Tridu tal-festa titulari.[27]

## ORDINAZZJONI SAĊERDOTALI

Id-Djaknu li kien qed jagħti s-servizz fil-parroċċa ta' Birżebbuġa, ir-Reverendu Carlo Calleja stieden lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa sabiex rappreżentanza mit-

22 Minuti 2015, Laqgħa 12, 7 ta' April 2015
23 Minuti 2015, Laqgħa 13, 22 ta' April 2015
24 Minuti 2015, Laqgħa 14, 4 ta' Mejju 2015
25 Minuti 2015, Laqgħa 16, 3 ta' Ġunju 2015
26 ibid.
27 Memorji tal-awtur

tmexxija tas-soċjetà tattendi għall-quddiesa li fiha kien se jirċievi l-Ordinazzjoni Saċerdotali nhar it-3 ta' Lulju 2015.[28]

## XIRI TA' PROPJETÀ ĠDIDA

Fis-sena anniversarja, ix-xewqa li kienet ilha tberren f'qalb kull kumitat, sezzjoni, membru u partitarju saret realtà. Din kienet illi s-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa tiżbokka fil-pjazza prinċipali ta' Birżebbuġa. Bħalma jiġri diversi drabi, episodji bħal dawn jiġu f'daqqa waħda u mingħajr ma jkunu mistennija u jekk ma tittiħidx deċiżjoni mill-ewwel, l-opportunità tista' tintilef. Wara l-festa titulari 2014, is-Segretarju Henry Bonnici kellem lill-President Alexander Caruana dwar ix-xewqa li jinxtara l-fond 29, Misraħ il-Knisja, Birżebbuġa u li minn wara jitniffed mal-binja tal-każin. Minħabba li s-soċjetà kienet għadha ma fdietx id-dejn kollu għax-xiri tal-ispiżerija, il-President ma tantx kellu entużjażmu, madankollu talab in-numru tal-kuntatt tas-sid sabiex jikkuntattjah. F'wieħed mis-Sibtijiet wara nofsinhar, delegazzjoni mill-Kumitat Ċentrali marret tara l-post, u kif telgħet fis-sala mas-sid u lemħet il-pjazza prinċipali taħt għajnejha, ħadet id-deċiżjoni li tagħmel minn kollox sabiex ix-xiri jimmaterjalizza.

Kollox kien jidher diffiċli. Il-fond kellu bżonn ħafna rranġar u nibet il-ħsieb illi l-bottegin li jinfetaħ f'dan il-fond jinkera bħala *wine bar* ħalli bil-flus tal-kera jitħallas is-self. Minkejja dawn ir-restrizzjonijiet kollha, il-Kumitat Ċentrali ma qatax qalbu u ħaseb sabiex jesplora l-possibiltajiet illi jittieħed self ieħor. Tkellmu ma' xi persuni, fosthom Jason Vella, Anthony Camilleri, Michael Schembri u Roderick Cachia li taw diversi pariri x'għandu jsir minn dan il-post. F'dan iż-żmien, is-sid ikkuntattja lill-President u qallu sabiex jekk huwa mħajjar, il-Kumitat għandu jfittex jiddeċiedi għax hemm min huwa interessat sabiex jixtri dan il-post f'Misraħ il-Knisja.

Nhar l-1 ta' Mejju, il-President, f'isem il-Kumitat Ċentrali qal lis-sid illi jistgħu jmexxu, u ftit jiem wara sar l-att tal-konvenju fid-dar tal-Kaxxier Walter Pace fil-preżenza tal-membru tas-soċjetà, in-nutar Marylin Sultana.[29]

F'seduta tal-Kumitat Ċentrali ġie deċiż illi fil-ġimgħa ta' qabel il-festa titulari ssir Laqgħa Ġenerali Straordinarja sabiex id-deċiżjoni tittieħed mill-membri nfushom.[30] Il-Laqgħa Ġenerali Straordinarja saret nhar it-22 ta' Lulju 2015, u d-deċiżjoni ttieħdet b'akklamazzjoni qawwija mill-membri preżenti. B'hekk, is-soċjetà kienet se tissokta tkabbar il-propjetà tagħha u jkollha parti minnha fil-pjazza ta' Birżebbuġa. Kien se jikber ukoll il-bottegin u b'hekk, minbarra bottegin, isir ukoll *restaurant*.[31]

28 Minuti 2015, Laqgħa 18, 2 ta' Lulju 2015
29 Memorji tal-President Alexander Caruana
30 Minuti 2015, Laqgħa 19, 15 ta' Lulju 2015
31 Minuti 2015, Laqgħa Ġenerali Straordinarja, 22 ta' Lulju 2015



Fost il-bidliet illi ġab dan ix-xiri, kien hemm il-ħtieġa li jiġu reveduti r-rotot tal-marċi tal-ġimgħa tal-festa titulari sabiex jirriflettu dan l-avvanz.[32]

## *RESHUFFLE* FIL-KUMITAT ĊENTRALI

Wara li għaddiet il-festa titulari, Benny Camilleri, Clare Baldacchino u Robert Baldacchino irreżenjaw mill-Kumitat Ċentrali. Fil-post ta' Direttur Ġenerali, minflok Benny Camilleri, inħatar Benji Caruana.[33]

## ĦSIEB GĦAL VILLAĠĠ TAL-MILIED

Bejn il-membri tal-Kumitat Ċentrali nibet il-ħsieb illi fl-ewwel tmiem il-ġimgħa ta' Diċembru jiġi organizzat villaġġ tal-Milied. Id-dati proposti kienu l-5 u s-6 ta' Diċembru 2015.[34] Fl-istess xahar kien se jsir is-solitu Kunċert tal-Milied fil-każin nhar it-22 ta' Diċembru, parteċipazzjoni mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen fil-knisja parrokkjali nhar il-21 ta' Diċembru, kif ukoll bdew isiru l-preparazzjonijiet għas-servizzi mużikali tas-sena 2016. Il-programm *Mill-Bandisti għall-Membri* ġie ppjanat għall-20 ta' Frar 2016, filwaqt illi l-programm ta' marċi funebri u mużika sagra kien se jibda jiġi organizzat fil-knisja parrokkjali l-antika, iddedikata lill-Madonna tad-Duluri.[35] Xi membri mis-soċjetà xtaqu li jipparteċipaw ukoll fl-organizzazzjoni tal-Maratona "L-Istrina" ta' dik is-sena.[36]

## APPLIKAZZJONI GĦAL-LIFT

Bil-mod kif kompliet tikber il-propjetà tas-soċjetà, inħass il-bżonn illi fil-każin jiġi installat lift fil-bini tas-sede. Għalhekk saret applikazzjoni mal-*Malta Community Chest Fund* għal dan il-għan. Aktar applikazzjonijiet għal diversi proġetti saru mal-*Cultural Communities*, *Erasmus*, l-Aġenzija Żgħażagħ u *Small Creative Scheme*.[37] F'isem is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa bdew jieħdu ħsieb dawn l-applikazzjonijiet il-President Alexander Caruana u l-Viċi President Andy Mifsud.

## EMENDI FL-ISTATUT

Wara bosta snin ta' diskussjonijiet saru diversi emendi fl-istatut tas-soċjetà. Permezz ta' dawn l-emendi, waħda mill-klawsoli saret tippermetti li s-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa tista' tibda tapplika għall-fondi tal-Organizzazzjonijiet Non-Governattivi.[38] Emenda oħra kienet il-bidla fl-indirizz tas-soċjetà, illi sar "Ġawhra ta' San Pietru", 29, Misraħ il-Knisja, Birżebbuġa, illi żdied mal-indirizz ta' 11/12, Triq Birżebbuġa, Birżebbuġa.[39]

32 Minuti 2015, Laqgħa 27, 18 ta' Novembru 2015
33 Minuti 2015, Laqgħa 21, 25 ta' Awwissu 2015
34 ibid.
35 Minuti 2015, Laqgħa 22, 22 ta' Settembru 2015
36 Minuti 2015, Laqgħa 29, 17 ta' Diċembru 2015
37 Minuti 2015, Laqgħa 23, 7 ta' Ottubru 2015
38 Minuti 2015, Laqgħa 24, 20 ta' Ottubru 2015
39 Minuti 2015, Laqgħa 31, 12 ta' Jannar 2015

## AKTAR STEDINIET FIL-BELT VALLETTA

Wara li għal bosta snin il-Banda Birżebbuġa kienet tipparteċipa fil-festa ta' San Pawl Nawfragu fil-Belt Valletta, waslet l-istedina minn parroċċa oħra tal-Belt Valletta, il-parroċċa ta' Santu Wistin sabiex il-Banda Birżebbuġa tipparteċipa b'servizz mużikali s-Sibt Lejlet il-festa u fl-istess jum, l-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar tas-soċjetà tippreżenta l-ispettaklu ta' nar tal-art mekkanizzat għall-istess festa.[40] Minbarra dan, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienet se tislef il-leġiji lill-Kumitat tal-Festa Santu Wistin sabiex ikunu jistgħu jużawhom mal-baned mistednin għall-programmi mużikali li jtellgħu f'Misraħ l-Assedju l-Kbir.[41]

## IL-PJANTI TAL-POST IL-ĠDID

Mal-ħatra tal-President Alexander Caruana, ġie ssuġġerit lill-Kumitat Ċentrali li r-remissa li kienet inxtrat ftit snin wara t-twaqqif tas-soċjetà titwaqqa' u jinbnew fuqha tliet sulari sabiex tikber il-propjetà tas-soċjetà. Wara li ġie approvat ix-xiri tal-parti l-ġdida f'Misraħ il-Knisja bdew isiru l-pjanti, kemm sabiex tikber il-parti l-antika ta' fuq ir-remissa kif ukoll għall-proġett tal-parti tal-pjazza sabiex fi żmien qasir il-binja l-ġdida tal-każin fil-pjazza tkun tista' tinfetaħ għall-pubbliku.[42] Għal darba oħra, il-Kumitat Ċentrali sab l-għajnuna tal-eks President u Fundatur Jason Vella bħala *draughtsman* u tal-Perit Michael Schembri.[43] Il-ħsieb tal-Kumitat Ċentrali kien illi l-bottegin ta' din il-parti jsir *Wine Bar*.[44] Bil-ftuħ tal-parti l-ġdida nibtet il-ħtieġa li jsiru diskussjonijiet sabiex il-pedestall bl-istatwa ta' San Pietru propjetà tal-parroċċa li tittellgħa bid-dimostrazzjoni fil-ġimgħa tal-festa titulari mill-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen, jiċċaqlaq għal post differenti. Għalhekk, l-Uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kitbu lill-Kappillan tal-parroċċa, il-Kanonku Anton Galea-Scannura sabiex jibdew id-diskussjonijiet għal qbil bejn il-partijiet kollha.[45]

## XOLJIMENT TAL-KUMMISSJONI 25 ANNIVERSARJU

Issa li l-anniversarju tal-Ġublew tal-Fidda mit-twaqqif uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa wasal fit-tmiem tiegħu, il-Kummissjoni 25 Anniversarju xoljiet nhar l-14 ta' Jannar 2016, il-ġurnata meta s-soċjetà ċċelebrat għeluq is-26 sena mit-twaqqif uffiċjali tagħha.[46] Barra minn hekk, il-Laqgħa Ġenerali Annwali u għalhekk l-elezzjoni għall-Kumitat Ċentrali l-ġdid iġġebdet sa Jannar 2016 sabiex il-kumitat maħtur lejn tmiem l-2014 ikollu t-terminu kollu li jwassal l-anniversarju sa tmiemu.

U hekk intemmet is-sena 2015, is-sena anniversarja li fiha s-soċjetà fakkret u ċċelebrat l-għanijiet kollha li għalihom twaqqfet, sena li matulha s-Soċjetà Filarmonika San Pietru,

40 Minuti 2015, Laqgħa 24, 20 ta' Ottubru 2015
41 Memorji tal-awtur
42 Minuti 2015, Laqgħa 27, 18 ta' Novembru 2015
43 Memorji tal-President Alexander Caruana
44 Minuti 2015, Laqgħa 25, 30 ta' Ottubru 2015
45 Minuti 2015, Laqgħa 31, 12 ta' Jannar 2016
46 ibid.



Banda Birżebbuġa kompliet tkun il-vuċi tal-poplu ta' Birżebbuġa, u kompliet issostni l-identità tagħha, issa wkoll fil-pjazza prinċipali ta' Birżebbuġa. Id-destin issokta jinkiteb… b'assertività u b'ċertezza.

*Dettall mill-pavaljun tal-gallerija tal-ewwel sular*




*Bosta membri u partitarji jistennew il-mixegħla tal-annijiet 1990 u 2015*



*Il-marċ tad-dimostrazzjoni fis-sena anniversarja*



*Il-Banda Birżebbuġa u l-Kor Xmun Pietru diretti minn Mro Michael Bugelli nhar l-14 ta' Jannar 2015*





*Il-mużika magħżula għall-akkademja kienet teħtieġ strumenti partikolari jingħaqdu mal-Banda Birżebbuġa*



*Il-President Alexander Caruana jippreżenta tifkira lill-President tar-Repubblika, Marie Louise Coleiro Preca*



*Il-President Marie Louise Coleiro Preca tiffirma l-Ktieb tal-Viżitaturi akkumpanjata minn uħud mit-tfal tal-membri*



*Il-President tar-Repubblika tinawgura rħama kommemorattiva li tfakkar għeluq il-25 sena tas-soċjetà*





*Is-Segretarju tal-Għaqda Każini tal-Banda J.C. Azzopardi jippreżenta tifkira lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa*



*Is-sitt fundaturi flimkien mal-President Emeritù Emanuel Zammit nhar l-14 ta' Jannar 2015*



*L-arma tal-25 anniversarju mit-twaqqif tas-soċjetà bis-slogan Popolari f'dax-Xtajtiet*




*L-Arċisqof Emeritù flimkien mal-Kumitat Ċentrali*





*Fir-riċeviment wara l-akkademja fil-knisja parrokkjali*



*Ħamsa mis-sitt fundaturi mal-Arċisqof Emeritù Pawl Cremona O.P.*



*L-Arċisqof Emeritù Monsinjur Pawl Cremona O.P. nhar l-14 ta' Jannar 2015*



*Fi tmiem il-quddiesa solenni nhar l-14 ta' Jannar 2015 sar riċeviment fil-każin*





*L-arma tal-25 sena mal-gallerija tal-każin fi Triq Birżebbuġa*




*L-Arċisqof Monsinjur Pawl Cremona O.P., il-Kappillan Galea-Scannura u s-Sindku ta' Birżebbuġa nhar l-14 ta' Jannar 2015*



*Is-soċjetà ppreżentat ċensier ġdid lill-parroċċa fl-okkażjoni tal-anniversarju*



*Dettall mill-pavaljun tal-gallerija tat-tieni sular*





*L-istatwa ta' San Pietru fil-bieb tal-każin fi Triq Birżebbuġa f'għeluq il-25 sena mill-fondazzjoni tas-soċjetà*



*L-istatwa ta' San Pietru tas-soċjetà u l-istandard il-prim tar-rakkmu armati waqt wirja nazzjonali dwar il-festa Maltija*





*L-inawgurazzjoni tal-25 sena mit-twaqqif tas-soċjetà*



*L-iffirmar tal-kuntratt tax-xiri tal-estensjoni tal-każin f'Misraħ il-Knisja*



*L-istatwa titulari ta' San Pietru Appostlu għaddejja minn quddiem il-każin fi Triq Birżebbuġa*



*Parti mill-Banda Birżebbuġa waqt l-akkademja fil-knisja parrokkjali*





*Nar tal-art armat bil-każin armat fl-isfond*



*Mumenti mill-wirja dwar il-25 sena soċjetà*



*Wirja dwar il-25 sena ħajja tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa*



*Pop Concert 2015*





*Uħud mill-partitarji preżenti għall-inawgurazzjoni tal-anniversarju*




*Ritratt mill-kampnar fis-sena 2015 juri l-propjetà l-ġdida tas-soċjetà mixtrija matul dik is-sena*



*Tifkira mill-Għaqda Festa Madonna tal-Karmnu tal-Fgura lis-soċjetà*



*Mumenti waqt l-akkademja fil-knisja parrokkjali*





# 13

# IT-TRIQ 'IL QUDDIEM: SERJETÁ, DIXXIPLINA, SUĊĊESS

Wara ċ-ċelebrazzjonijiet tal-Ġublew tal-Fidda mit-twaqqif uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, kien imiss illi t-tmexxija bl-appoġġ tal-membri u l-partitarji timbarka fuq numru ta' proġetti li jwasslu lis-soċjetà sabiex bid-dixxiplina magħha nnifisha tagħraf taffaċċja l-isfidi u ddawwarhom f'opportunitajiet diversi.

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2016

Wara ċ-ċelebrazzjoni tal-anniversarju, l-ewwel kumitat ċentrali li kien elett sabiex imexxi lis-soċjetà kien iffurmat mill-President Alexander Caruana u assistit minn Andy Mifsud li ssokta bl-irwoli ta' *Webmaster* u Delegat tal-Banda wkoll. Is-Segretarju Ġenerali Henry Bonnici kien assistit minn Josepha Busuttil filwaqt illi l-Kaxxier Walter Pace kien assistit minn Johann Borg. Josef Schembri nħatar Direttur tal-Pubblikazzjonijiet filwaqt illi Benji Caruana nħatar Direttur Ġenerali u kien assistit minn Christopher Camilleri. Benji kien ukoll ir-Rappreżentant tal-Kummissjoni Armar Estern fil-Kumitat Ċentrali. Il-Kordinatriċi tal-Attivitajiet kienet Suzanne Pace u kienet assistita minn Steve Dalli, Clayton Vella Rappreżentant tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni u Eman Farrugia Rappreżentant tal-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar.[1]

## TISSOKTA L-ĦIDMA

Mill-ewwel issoktat il-ħidma fis-soċjetà, fosthom billi l-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar ikkonfermat is-sehem tagħha fil-Festival tal-Logħob tan-Nar tal-Art fil-Furjana nhar it-2 ta' April 2016 u l-konferma ta' sehem f'attività Karnivaleska organizzata mill-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa. Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienet se tippreżenta ruħha permezz ta' stand tal-ikel u x-xorb. Saret ukoll laqgħa mal-Fond Malti għall-Arti u

1 Minuti 2016, Laqgħa 1, 27 ta' Jannar 2016

l-Uffiċċju tal-President dwar kif is-soċjetà tista' tapplika u tibbenefika minn xi fondi. F'dan iż-żmien ukoll, il-President Onorarju Jason Vella lesta l-pjanti tal-proġett tat-tkabbir tas-sede sabiex ikun jista' jinbeda x-xogħol matul dik is-sena stess. Saret ukoll stedina sabiex il-Banda Birżebbuġa terġa' ssiefer u ddoqq fil-Latvja, madankollu l-Kumitat Ċentrali fehem l-ispejjeż li kienet qed taffaċċja s-soċjetà u għalhekk ma laqagħhiex.[2]

## IMREWĦA ĠDIDA

Ġiet approvata l-idea għal sorpriża tal-briju sabiex tiżżanżan fil-marċ tal-Ħruġ tal-Vara min-Niċċa mill-Kummissjoni Armar Estern. Din kienet se tkun imrewħa grandjuża, bil-pittura u sfumar.[3] Din ġiet inawgurata fi tmiem il-marċ tal-Ħruġ tal-Vara min-Niċċa fil-festa titulari 2016.[4]

## RELAZZJONI MAL-BANDA TAL-IMĠARR

Matul din is-sena amministrattiva, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa bdiet tifforma relazzjoni mas-Soċjetà Filarmonika Marija Mtellgħa s-Sema tal-Imġarr billi ż-żewġ soċjetajiet applikaw mal-iskema tal-Aġenzija Żgħażagħ sabiex itellgħu numru ta' proġetti flimkien. Fl-istess żmien ukoll, saret applikazzjoni sabiex issir *Youth Exchange* ma' banda Ingliża.[5] Inxtrat ukoll uniformi ġdida ħadra sabiex ladarba titlesta, il-Banda Birżebbuġa tkun dejjem preżentata aħjar.[6]

## IL-PEDESTALL TAL-ISTATWA TA' SAN PIETRU TAL-PJAZZA

Minħabba li s-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa akkwistat il-propjetà fil-pjazza ewlenija ta' Birżebbuġa, kif imsemmi b'mod ħafif fi tmiem il-kapitlu preċedenti, nibtet il-ħtieġa li l-pedestall bl-istatwa ta' San Pietru, propjetà tal-parroċċa li jintrama u jintuża mill-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen, jiġi rilokat. Għalhekk, il-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru Banda Birżebbuġa bagħat ittra lill-Kappillan dwar din il-materja. Is-Supretendent tal-Għassa talab sabiex issir laqgħa bejn iż-żewġ għaqdiet filarmoniċi, laqgħa li ma saritx minħabba li l-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen kienet għadha ma ffurmatx pożizzjoni dwar din il-materja. Intbagħtet anke ittra lill-Vigarju Ġenerali tal-Arċidjoċesi Maltija min-naħa tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa. Ġiet ippjanata laqgħa nhar id-9 ta' Frar 2016, madankollu kien għad fadal x'jiġi diskuss sabiex jintlaħaq il-ftehim.[7] Għalhekk, l-avukat tas-soċjetà Dr Henry Antoncich bagħat ittra lill-Kappillan ta' Birżebbuġa.[8] Il-Kappillan, il-Kanonku Anton Galea-Scannura wieġeb billi qal illi għalissa l-pedestall għandu jibqa' fejn hu. Għalhekk, il-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa reġa' għamel kuntatt mal-avukat tas-soċjetà sabiex mill-ġdid

2 ibid.
3 ibid.
4 Memorji tal-Awtur
5 Minuti 2016, Laqgħa 1, 27 ta' Jannar 2016
6 Minuti 2016, Laqgħa 2, 11 ta' Frar 2016
7 ibid.
8 Minuti 2016, Laqgħa 3, 24 ta' Frar 2016



jikkuntattja lill-Kappillan.[9] F'votazzjoni li saret fil-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa, il-maġġoranza tal-Kunsilliera qablu li l-pedestall għandu jiċċaqlaq minn fejn jinsab.[10] L-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen oġġezzjonat għal din id-deċiżjoni u għalhekk kellha terġa' tkun diskussa.[11]

Nhar is-27 ta' Mejju 2016 saret laqgħa fil-Kurja Arċiveskovili fil-Furjana. Għaliha kien hemm preżenti Monsinjur Frans Abdilla, il-Kappillan ta' Birżebbuġa, is-Supretendent u l-Ispettur tal-Għassa, u rappreżentanza miż-żewġ soċjetajiet filarmoniċi ta' Birżebbuġa. Monsinjur Abdilla ssuġġerixxa li għall-festa 2016 jibqa' kollox kif kien u għas-sena 2017 jibdew id-diskussjonijiet immedjatament wara l-festa titulari. Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ma qablitx ma' dan, u għalhekk kellha ssir laqgħa oħra fi żmien ġimgħa. Il-laqgħa saret u kienet kordjali ħafna. Ġew diskussi diversi affarijiet bħall-kwistjoni tal-istatwa, il-barrikati fil-pjazza u r-rotot tal-marċi. Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa pproponiet illi kull marċ tagħha jintemm fil-pjazza u dan billi titla' quddiem il-bini tal-propjetà l-ġdida sabiex tesegwixxi l-Innu Marċ u l-Innu Popolari lil San Pietru.[12]

Madankollu kien għad fadal xi temi xi jkunu diskussi u l-festa ta' San Pietru 2016 kienet wara l-bieb. Il-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa tkellem mal-avukat tas-soċjetà sabiex jiggwidah fit-triq 'il quddiem. Il-Kappillan, il-Kanonku Anton Galea-Scannura wera wkoll id-dispożizzjoni sabiex jiltaqa' ma' rappreżentanza taż-żewġ għaqdiet mużikali.[13]

Il-President tal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen Joe Zahra aċċetta li l-Banda Birżebbuġa titla' darbtejn fil-pjazza, it-Tnejn waqt il-marċ tal-Ħruġ tal-Vara min-Niċċa u l-Ġimgħa, permezz tal-*feature*.[14] Dik is-sena, il-Banda Birżebbuġa messha ddoqq it-Tlieta tal-ġimgħa tal-festa, u dakinhar, il-marċ kien intemm fil-pjazza għall-ewwel darba.[15]

Sfortunatament ma kien hemm ebda żblokk u r-relazzjoni amikevoli li kien hemm bejn iż-żewġ għaqdiet ġiet imtappna fil-ġimgħa tal-festa titulari. Is-Segretarju Ivan Zammit, f'isem l-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen bagħat ittra li fiha ssospenda l-invit sabiex is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa tattendi għall-kunċert mużikali tal-festa tal-Banda San Pietru fil-Ktajjen filwaqt illi informa li r-rappreżentanza mill-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen ma kinitx se tattendi għall-kunċert imtella' mill-Banda Birżebbuġa. Il-Kumitat Ċentrali kkuntattja mill-ġdid lill-avukat tas-soċjetà.[16]

F'laqgħa li saret mal-avukat tas-soċjetà ġew diskussi dawn il-problemi u ssemma wkoll

9 Minuti 2016, Laqgħa 6, 5 ta' April 2016
10 Minuti 2016, Laqgħa 7, 19 ta' April 2016
11 Minuti 2016, Laqgħa 8, 4 ta' Mejju 2016
12 Minuti 2016, Laqgħa 11, 15 ta' Ġunju 2016
13 Minuti 2016, Laqgħa b'Urġenza, 22 ta' Ġunju 2016
14 Minuti 2016, Laqgħa 12, 30 ta' Ġunju 2016
15 Memorji tal-Awtur
16 Minuti 2016, Laqgħa 13, 23 ta' Awwissu 2016

id-diskors illi sar mill-President tal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen waqt il-kunċert mużikali tal-festa titulari. L-avukat kellu jikkuntattja lill-Kappillan ta' Birżebbuġa sabiex issir laqgħa bejn il-partijiet kollha bit-tama li jkun hemm żblokk li minnu jkun kuntent kulħadd.[17]Madankollu waqt il-programm tal-festa tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, il-President Alexander Caruana għadda messaġġ ta' għaqda u kuraġġ filwaqt illi minkejja kollox wassal l-awguri tiegħu lill-President, kumitati, soċi, bandisti u partitarji tal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen minkejja li ma kinux preżenti.[18]

Fil-bidu tas-sena 2017 saret laqgħa bejn il-Kappillan ta' Birżebbuġa u rappreżentanza miż-żewġ soċjetajiet mużikali. L-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen aċċettat illi l-pedestall jiġi rilokat iżda poġġew il-kundizzjoni li fil-post fejn kienet tittellgħa ma titlax statwa oħra u lanqas jitwaħħlu posters provokattivi.[19] Il-kundizzjonijiet kollha kienu aċċettati miż-żewġ naħat, u għalhekk mill-festa titulari 2017, l-istatwa ta' San Pietru proprjetà tal-parroċċa iżda wżata mill-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen imxiet lejn it-tarf tas-*central strip* fil-pjazza.[20]

## PITTURI ĠODDA

Wara tmiem l-anniversarju tal-25 sena mit-twaqqif uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa twaqqfet il-Kummissjoni Tisbiħ tal-Każin u l-ewwel proġett illi mbarkat fuqu kien illi jibdew isiru xi pitturi relatati mal-ħajja ta' San Pietru Appostlu sabiex jitwaħħlu fis-sala prinċipali tal-każin, is-sala Anthony Camilleri. Fl-istess sala, il-kummissjoni kienet se tħallas ukoll għal xogħol sabiex issir il-gwarniċa.[21] Mimlija bl-entużjażmu, din il-kummissjoni offriet ukoll illi tidħol għall-ispejjeż tan-niċċa li fiha tinżamm l-istatwa ta' San Pietru Appostlu, propjetà tas-soċjetà matul is-sena.[22] Fl-istess żmien ittella' wkoll il-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri* kif ukoll il-programm tal-Ġimgħa Mqaddsa flimkien mal-wirja sagra, attivitajiet illi sabu posthom fil-kalendarju tas-soċjetà.[23]Il-Pitturi bdew isiru mill-artist Għawdxi Josef Camilleri u l-gwarnic tal-pittura l-kbira kien ġie rregalat minn Roderick Cachia ex segretarju tas-socjeta'

## IL-PROĠETT TAT-TKABBIR TAS-SEDE

Il-proġett tat-tkabbir tas-sede kompla jieħu dimensjoni oħra hekk kif il-bank ħareġ l-ittra ta' sanzjoni u l-*insurance* filwaqt illi min-naħa tal-Awtorità tal-Ippjanar inħarġet l-*iscreening letter*.[24] Nhar is-27 ta' Mejju 2016 ġie ffirmat il-kuntratt finali tal-post. Il-kuntratt sar quddiem in-nutar Dr Marilyn Sultana, membru tas-soċjetà. Il-firmatarji f'isem is-soċjetà kienu l-President Alexander Caruana, is-Segretarju Henry Bonnici u l-Kaxxier Walter Pace. Dan sar fl-uffiċċju tal-BOV f'Misraħ San Ġorġ, il-Belt Valletta. B'dan l-iffirmar inbidel l-indirizz uffiċjali tas-soċjetà u ġie deċiż illi ssir sistema ta' *cameras* ġdida għal aktar sigurtà fil-bini tas-sede tas-soċjetà.[25]

17 Minuti 2016, Laqgħa 14, 10 ta' Settembru 2016
18 Memorji tal-President Alexander Caruana
19 Minuti 2017, Laqgħa 8, 8 ta' Marzu 2017
20 Minuti 2017, Laqgħa 11, 28 ta' April 2017
21 Minuti 2016, Laqgħa 3, 24 ta' Frar 2016
22 Minuti 2017, Laqgħa 14, 23 ta' Awwissu 2017
23 Minuti 2016, Laqgħa 3, 24 ta' Frar 2016
24 Minuti 2016, Laqgħa 4, 10 ta' Marzu 2016



Il-Kumitat Ċentrali ħass illi kellu jżomm lill-membri infurmati bl-iżviluppi kollha li kienu għaddejjin, u għalhekk sejjaħ laqgħa dwar dan l-investiment u l-festa 2016 nhar il-11 ta' Lulju 2016.[26]

Finalment, wasal il-permess mingħand l-Awtorità tal-Ippjanar għall-bini l-ġdid, permess illi għadda mill-Bord tal-Awtorità tal-Ippjanar il-Ġimgħa 5 ta' Awwissu, it-Tielet Jum ta' Tridu tal-festa titulari u tħabbar mill-President waqt id-diskors tiegħu fil-programm mużikali tal-festa. B'hekk seta' jinbeda x-xogħol. Il-Kumitat Ċentrali avviċina lil Jason Cutajar għal dan il-proġett.[27] Offra l-għajnuna tiegħu wkoll Daniel Cuschieri.[28]

## ATTIVITAJIET RELIĠJUŻI

F'dan iż-żmien, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa attendiet għal-laqgħa ta' talb immexxija mill-Banda Vilhena tal-Furjana u fiha attenda l-Arċisqof ta' Malta, l-E.T. Monsinjur Charles J. Scicluna.[29] Aktar informazzjoni dwar din il-laqgħa tinsab fil-kapitlu fejn ġiet trattata l-kwistjoni ta' Kristu Irxoxt. Il-Viċi Parrokku ta' Birżebbuġa, Dun Roderick Camilleri kien għadu kif temm il-ministeru saċerdotali f'Birżebbuġa u kien se jibda jaqdi l-uffiċċju ta' Kappillan fil-parroċċa ta' Sant Anna, Wied il-Għajn. Hu għoġbu jistieden rappreżentanza mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa għall-funzjoni li fiha nħatar kappillan tal-imsemmija parroċċa.[30] Matul is-sena kien qed jagħti s-servizz tiegħu wkoll ir-Reverendu Carlo Calleja. Kif ġie sabiex itemm il-ħidma tiegħu f'Birżebbuġa, rappreżentanza mis-soċjetà attendiet ukoll għall-quddiesa ta' radd il-ħajr tiegħu.[31]

## L-ANZJAN TAS-SENA

Għall-okkażjoni fejn ikun onorat l-Anzjan tas-Sena f'Birżebbuġa, attività organizzata mill-Kunsill Lokali, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa nnominat lil Emmanuel Mangion, madankollu kien diġà ġie onorat b'dan it-titlu, u għalhekk is-soċjetà nnominat lil Joe Abdilla.[32]

## TAGĦLIM TAT-TEORIJA

Taħt it-tmexxija ta' Mro Robert Magro, l-istudenti tal-klassi tat-teorija kienu qegħdin jiksbu riżultati sodisfaċenti, għalhekk il-Kumitat Ċentrali ħass illi kellu jinvesti għal dan il-għan.

25 Minuti 2016, Laqgħa 10, 1 ta' Ġunju 2016
26 Minuti 2016, Laqgħa 12, 30 ta' Ġunju 2016
27 Minuti 2016, Laqgħa 13, 23 ta' Awwissu 2016
28 Minuti 2016, Laqgħa15, 22 ta' Settembru 2016
29 Minuti 2016, Laqgħa 5, 23 ta' Marzu 2016
30 Minuti 2016, Laqgħa 6, 5 ta' April 2016
31 Minuti 2016, Laqgħa 12, 30 ta' Ġunju 2016
32 Minuti 2016, Laqgħa 7, 19 ta' April 2016

Applika mal-Aġenzija Żgħażagħ għal xiri ta' materjal sabiex minnu jibbenefikaw dawn l-istudenti, u l-applikazzjoni ġiet milqugħa.[33] Nhar it-3 ta' Settembru 2016, delegazzjoni mill-Aġenzija Żgħażagħ żaret il-każin tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa u raw il-klassi fejn isir it-tagħlim, il-kompjuter u l-karti tal-eżamijiet passati.[34]

## IL-BANDA BIRŻEBBUĠA FI SQALLIJA

Wara diversi applikazzjonijiet, fl-aħħar il-Kunsill Malti għall-Arti aċċetta applikazzjoni li saret fl-iskema Komunitajiet Kreattivi. Il-Fond Malti għall-Arti kkonferma s-somma ta' €5,000 sabiex il-Banda Birżebbuġa żżur Riposto, Sqallija u ddoqq hemmhekk bejn l-14 u s-16 ta' Ottubru 2016. Fil-15 ta' Ottubru kellu jsir servizz konġunt bejn il-Banda Birżebbuġa u l-banda Jonica-Etnea ta' Riposto, Sqallija.[35] F'dan iż-żmien is-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni għamlu *poloshirts* ġodda kif ukoll saret laqgħa, u għaliha attendiet rappreżentanza mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, laqgħa organizzata mill-Għaqda Każini tal-Banda bi pjan għall-attivitajiet tal-Valletta 18.[36]

## OPEN DAY

Nhar il-25 ta' Ġunju 2016 saret *open day* fis-sala prinċipali tal-każin. Nibtet il-ħtieġa li tiġi rranġata l-kruċetta tal-istandard prinċipali tas-soċjetà, kruċetta li kienet se tibda tintuża biss darba fis-sena, meta jinħareġ l-istandard il-prim tar-rakkmu.[37] Is-Soċjetà ġiet mistiedna tipparteċipa wkoll fl-attivitajiet organizzati mill-Kunsill Lokali għal Jum Birżebbuġa nhar it-18 ta' Settembru 2016.[38]

## IR-RESTAWR TAL-PEDESTALL TAL-ISTATWA TITULARI

Nhar il-festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu 2015, il-Kappillan ta' Birżebbuġa, il-Kanonku Anton Galea-Scannura ħabbar il-proġett mistenni għal bosta snin, dak tar-restawr tal-istatwa titulari ta' San Pietru Appostlu. Il-proġett kellu jinqasam fuq bażi ta' sentejn, bejn il-festa titulari 2015 u dik tal-2016 kellu jsir ir-restawr u l-induratura mill-ġdid tal-pedestall, filwaqt illi wara l-festa titulari tal-2016, l-istatwa tittieħed għar-restawr. Ix-xogħol fuq il-pedestall ġie fdat lil John Orlando ta' Ħal Tarxien filwaqt illi r-restawr tal-istatwa sar għand il-Kavallier Alfred u ibnu Aaron Camilleri Cauchi.[39] Iż-żewġ għaqdiet filarmoniċi ftiehmu li jagħtu donazzjoni flimkien għal dan il-proġett.[40]

## 25 SENA MILL-ISTATWA TA' SAN PIETRU

Matul din is-sena, l-istatwa ta' San Pietru propjetà tas-soċjetà għalqet 25 sena minn meta waslet Birżebbuġa. Għalhekk, bħalma jiġri kull meta jkun hemm xi anniversarju speċjali, id-

33 Minuti 2016, Laqgħa 8, 4 ta' Mejju 2016
34 Minuti 2016, Laqgħa 14, 10 ta' Settembru 2016
35 Minuti 2016, Laqgħa 9, 18 ta' Mejju 2016
36 ibid.
37 Minuti 2016, Laqgħa 11, 15 ta' Ġunju 2016
38 Minuti 2016, Laqgħa 14, 10 ta' Settembru 2016
39 Memorji tal-Awtur
40 Minuti 2016, Laqgħa 11, 15 ta' Ġunju 2016



dimostrazzjoni tat-Tielet Jum ta' Tridu telqet minn Marsaxlokk wara li twasslet sa hemmhekk minn Birżebbuġa akkumpanjata minn *carcade* ta' diversi membri u partitarji. Wieħed seta' jinnota wkoll is-sehem ta' diversi tfal illi akkumpanjaw din l-attività bir-roti tagħhom. Din l-attività kompliet tingħata r-rispett billi ntrabtet ma' attività filantropika. Peress illi l-għaqda magħżula sabiex tibbenefika mill-fondi kienet il-*Community Chest Fund* ġiet mistiedna l-E.T. l-President tar-Repubblika Marie Louise Coleiro Preca, illi wara li l-istatwa tniżżlet lura fuq l-art, ġiet ippreżentata b'somma flus. Saru diskorsi tal-okkażjoni mill-President tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa Alexander Caruana u mill-President innifisha. Minbarra s-somma flus lill-President tar-Repubblika, is-soċjetà ppreżentat ukoll tifkira lill-Kavallier Alfred Camilleri Cauchi li lura fl-1991 kien ħadem din il-vara u attenda għal din l-okkażjoni speċjali. Wara, issokta l-marċ brijuż bħas-soltu.[41]

## IDEAT GĦALL-FUTUR

Sar is-suġġeriment illi fi ħdan is-soċjetà titwaqqaf kummissjoni ġdida li tkun responsabbli mill-medja tas-soċjetà u fl-istess waqt tkun tista' torganizza librerija ta' artikli, ritratti, vidjows u materjal ieħor relatat mas-soċjetà.[42] Saret emenda fl-istatut illi l-Kumitat Ċentrali jista' jikkuntattja membri li ma jkunux parti minnu sabiex jokkupaw xi kariga partikolari li tkun addattata għalihom.[43]

## LEJN IS-SENA 2017

Matul is-sena 2017, il-parroċċa ta' Birżebbuġa kienet se tiċċelebra tliet anniversarji partikolari marbutin ma' San Pietru u mal-parroċċa nfisha. Nhar id-29 ta' Ġunju 2017 kien se jkun iċċelebrat għeluq l-1950 sena mill-Martirju ta' San Pietru Appostlu u San Pawl, għeluq it-80 sena minn meta nbidel it-titular ta' Birżebbuġa u saret għalhekk għall-ewwel darba l-festa titulari f'ġieħ San Pietru Appostlu, is-70 sena minn meta waslet f'Birżebbuġa l-ewwel vara titulari ta' San Pietru, magħrufa bħala San Pietru *ż-Żgħir* u fil-bidu tal-ġimgħa tal-festa titulari, Birżebbuġa kienet se tilqa' lura mir-restawr il-vara titulari ta' San Pietru Appostlu.[44]

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2017

Lejn tmiem Settembru 2016 issejħet il-Laqgħa Ġenerali Annwali u fiha kien elett il-Kumitat Ċentrali li kellu jmexxi lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa f'din is-sena speċjali. It-tmexxija tas-soċjetà baqgħet f'idejn il-President Alexander Caruana assistit minn Andy Mifsud, is-Segretarju Ġenerali Henry Bonnici assistit minn Klein Debono u l-Kaxxier Walter Pace assistit minn Nathaniel Debono. Ir-Rappreżentanta tas-Sezzjoni Nisa Petrini kienet Sue Pace, il-Kordinatriċi tal-Attivitajiet Soċjali kienet Josepha Busuttil, id-Direttur Ġenerali Benji Caruana assistit minn Christopher Camilleri, id-Delegat tal-Banda Andy

41 Pubblikazzjoni Annwali tas-Soċjetà fl-okkażjoni tal-Festa Titulari ta' San Pietru, 2017, p. 32 u 33
42 Minuti 2016, Laqgħa 15, 22 ta' Settembru 2016
43 Minuti 2016, Laqgħa 16, 29 ta' Settembru 2016
44 Memorji tal-Awtur

Mifsud, ir-Rappreżentant tal-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar Eman Farrugia, ir-Rappreżentant tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni Clayton Vella u d-Direttur tal-Pubblikazzjonijiet Josef Schembri.[45]

## IL-MAWRA F'RIPOSTO

L-ewwel impenn illi sab ma' wiċċu l-Kumitat Ċentrali kienet il-mawra li s-soċjetà kienet se twettaq f'Riposto, Sqallija.[46] Flimkien mal-Kumitat Ċentrali u diversi membri u partitarji, is-soċjetà sabet l-għajnuna ta' Ludwig Noel Desira fl-organizzazzjoni ta' din it-tielet mawra fl-istorja tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa. Ludwig kien għadda xi kuntatti lill-President Alexander Caruana li mbagħad kompla jaħdem fuq il-proġett billi għamel kuntatt kemm mas-Sindku ta' Riposto, mal-President tal-Banda Ionica-Etnea kif ukoll mal-Konslu għal Malta.

Matul il-mawra, il-Banda Birżebbuġa ntlaqgħet mis-Sindku ta' Riposto fil-portiku tal-Municipio Comunale u daqqet f'marċ illi beda mill-konfini ta' bejn Giarre u Riposto u ntemm fil-pjazza ta' Riposto. Saru wkoll *brochure* bil-Malti u bit-Taljan sabiex jitqassam f'Riposto kif ukoll *feature* dwar Malta, Birżebbuġa u s-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, *feature* illi ntwera fil-pjazza ta' Riposto.

F'din il-belt hemm ukoll il-bażilika ta' San Pietru Appostlu u mument mill-isbaħ kien meta l-Banda Birżebbuġa daqqet quddiem din il-bażilika u anke ppreżentat programm mużikali fuq planċier fil-pjazza ewlenija ta' din il-belt marittima. Bħalma għamlet fil-Belt Eterna ta' Ruma fl-2010, hawn ukoll, il-Banda Birżebbuġa, quddiem il-bażilika ta' San Pietru Appostlu esegwiet l-innu popolari lil San Pietru u l-innu marċ *Ragħaj tal-Knisja*. Matul il-programm ġew esegwiti diversi siltiet mużikali, madankollu żewġ siltiet ta' nota kienu *Marcia Sinfonika* bl-isem ta' *Riposto* komposta mis-Surmast Direttur tal-Banda Birżebbuġa, Mro Michael Bugelli u *The Temple of Hercules*, silta mużikali komposta minn Mro Ray Sciberras mibnija fuq il-leġġenda li tgħid li maġenb il-fdalijiet ta' Borġ in-Nadur f'Birżebbuġa, il-Feniċi kienu bnew tempju f'ġieħ alla Erkole.[47] Din il-mużika nkitbet apposta għal din l-okkażjoni u hija propjetà esklussiva tas-soċjetà.

## MILIED FIL-PJAZZA U L-ATTIVITAJIET TAL-MILIED

Il-parroċċa ta' Birżebbuġa kienet se tibda torganizza attività f'wieħed mit-tmiem il-ġimgħa ta' Diċembru bl-isem ta' *Milied fil-Pjazza*, u għal dan il-għan, il-grupp responsabbli minn din l-attività stieden liż-żewġ soċjetajiet filarmoniċi sabiex idoqqu flimkien f'din l-attività.[48] Saret laqgħa bejn iż-żewġ soċjetajiet filarmoniċi u l-grupp responsabbli nhar id-9 ta' Novembru 2016 sabiex isir is-servizz konġunt nhar it-3 ta' Diċembru 2016.[49]

45 Minuti 2017, Laqgħa 1, 22 ta' Settembru 2016
46 ibid.
47 Pubblikazzjoni Annwali tas-Soċjetà fl-okkażjoni tal-Festa Titulari ta' San Pietru, 2017, p.87-94
48 Minuti 2017, Laqgħa 1, 22 ta' Settembru 2016
49 Minuti 2017, Laqgħa 3, 2 ta' Novembru 2016



Barra minn hekk, il-Kunsill Lokali flimkien mal-parroċċa ta' Birżebbuġa kienu se jorganizzaw kunċert b'tema Natalizja fil-knisja parrokkjali ta' Birżebbuġa nhar it-18 ta' Diċembru 2016. L-organizzaturi xtaqu li ż-żewġ baned idoqqu flimkien mal-kor *Joy Gospel*.[50] Fl-istess żmien, is-soċjetà ħadet sehem f'inizjattiva ta' tindif organizzata mill-*Freeport* nhar it-23 ta' Novembru 2016.[51]

## IL-PRESIDENT FIL-KUNSILL LOKALI

Wara li seħħew xi riżenji fil-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa, il-President Alexander Caruana ġie *co-opted* fil-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa.[52]

## IL-BANDA BIRŻEBBUĠA FIR-RABAT

Filwaqt illi ssoktaw l-attivitajiet mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa bħall-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri* u d-dramm flimkien mal-programm ta' marċi funebri fi żmien il-Ġimgħa Mqaddsa,[53] is-soċjetà pparteċipat f'simpożju dwar l-Aspett Storiku fil-Martirju ta' San Pietru Appostlu organizzat mill-parroċċa ta' Birżebbuġa. Is-simpożju ġie ppreżentat mill-Kanonku Nicholas Doublet u sar fil-knisja parrokkjali Lejlet il-Festa tal-Kattedra ta' San Pietru Appostlu, nhar il-21 ta' Frar 2017. Fi tmiemu ġie inawgurat il-*logo* tal-1950 anniversarju mill-Martirju ta' San Pietru Appostlu.[54]

F'dan iż-żmien ukoll, fir-Rabat kien qed jiġi ċċelebrat dan l-anniversarju u anke bl-intervent ta' Christopher Bonnici li dak iż-żmien kien jgħallem il-mużika fil-Każin San Pawl, Banda Konti Ruġġieru sar kuntatt bejn il-Każin San Pawl u l-Banda Konti Ruġġieru tar-Rabat mas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa sabiex nhar id-29 ta' Ġunju filgħaxija, il-Banda Birżebbuġa ddoqq ir-Rabat u tkun akkumpanjata mill-istatwa ta' San Pietru tas-soċjetà.[55] L-istedina saret mill-Kumitat tal-Festa Corpus Domini u San Pawl tar-Rabat.F'din l-okkażjoni daqqet ukoll il-Banda Konti Ruġġieru u flimkien mal-istatwa ta' San Pietru tas-soċjetà kien hemm l-istatwa tal-Konverżjoni ta' San Pawl Appostlu ta' Ħal Safi u b'hekk saret dimostrazzjoni b'San Pietru u San Pawl fil-jum speċjali li fih tfakkar l-1950 anniversarju mill-martirju tagħhom.[56]

## KRISTU IRXOXT

Fil-Ġimgħa Mqaddsa 2017 intlaħaq ftehim illi jibda joħroġ Kristu Irxoxt tas-soċjetà wara tmintax-il sena. Bdew diskussjonijiet mal-Kappillan tal-parroċċa u Monsinjur Frans Abdilla.[57] Aktar informazzjoni dwar din l-okkażjoni jista' jinstab f'kapitlu ieħor ta' din il-pubblikazzjoni.

50 ibid.
51 Minuti 2017, Laqgħa 4, 16 ta' Novembru 2016
52 Minuti 2017, Laqgħa 6, 9 ta' Jannar 2017
53 ibid.
54 Memorji tal-Awtur
55 Minuti 2017, Laqgħa 8, 8 ta' Marzu 2017
56 Memorji tal-Awtur
57 Minuti 2017, Laqgħa 10, 10 ta' April 2017

## IL-FESTIVAL TAN-NAR TAL-ART

Fil-festival tan-Nar tal-Art illi jittella' fil-Furjana Lejlet il-Festa ta' San Publju, l-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar ħadet sehem għal darba oħra. Fis-sena 2017, din l-għaqda ġiet klassifikata fl-ewwel post fil-kategorija tal-Aqwa Prodott Malti.[58] Fl-istess żmien, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ngħatat 8,000 ewro mill-Fond għall-Kawżi Ġusti sabiex ikunu koperti l-ispejjeż tal-bottegin tas-soċjetà.[59]

## IL-FESTI SPEĊJALI TAL-IMNARJA

Fil-ġimgħa li wasslet għas-solennità tal-Imnarja, fil-parroċċa ta' Birżebbuġa ġie organizzat Tridu Solenni f'ġieħ San Pietru Appostlu. Il-predikatur kien il-Kanonku Jonathan Farrugia. Flimkien mar-relikwa ta' San Pietru, inġiebet mir-Rabat ir-relikwa tal-Appostlu San Pawl. Saru wkoll diversi attivitajiet, bħal Velja ta' Talb u *Pietru Fest* fuq iz-zuntier tal-knisja parrokkjali. Nhar id-29 ta' Ġunju 2017 filgħodu, il-Banda Birżebbuġa daqqet f'*massed band* mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen waqt purċissjoni li fiha nħarġet l-istatwa ta' San Pietru *ż-Żgħir* u għaddiet minn toroq differenti li tgħaddi l-purċissjoni bl-istatwa titulari Nhar il-Festa Titulari. Dakinhar filgħaxija, rappreżentanza mis-soċjetà attendiet għal quddiesa solenni ċċelebrata mill-Arċisqof Emeritù, l-E.T. Monsinjur Pawl Cremona li temmet dawn il-festi speċjali li fakkru l-1950 sena mill-Martirju ta' San Pietru Appostlu, it-80 sena mill-ewwel darba li saret il-festa ta' San Pietru f'Birżebbuġa wara li nbidel it-titular minn dak ta' Marija Addolorata u s-70 sena mill-miġja tal-ewwel statwa titulari ta' San Pietru Appostlu, illi waslet f'Birżebbuġa fl-1947.[60]

Nhar it-Tieni Jum ta' Tridu li ħabat nhar it-3 ta' Awwissu 2017, sabiex tissokta ċ-ċelebrazzjoni ta' din is-sena speċjali , qabel id-dimostrazzjoni bl-istatwa ta' San Pietru Appostlu propjetà tas-soċjetà, sar pellegrinaġġ li kien akkumpanjat minn diversi membri u partitarji. L-istatwa telqet minn Birżebbuġa u żaret il-parroċċa tal-Konverżjoni ta' San Pawl f'Ħal Safi, il-parroċċa tal-Martirju ta' San Pawl fir-Rabat fejn id-delegazzjoni Birżebbuġjana kienet mistiedna tinżel fil-grotta ta' San Pawl mill-Arċipriet tar-Rabat, il-parroċċa ta' Santu Wistin, u dik tan-Nawfraġju ta' San Pawl, it-tnejn fil-Belt Valletta. L-istatwa baqgħet nieżla lejn il-port ta' Marsaxlokk u tgħabbiet fuq lanċa. Akkumpanjata minn diversi dgħajjes u opri tal-baħar, l-istatwa twasslet sax-xatt tal-Bajja s-Sabiħa u ssoktat id-dimostrazzjoni bis-sehem tal-Banda Birżebbuġa bħas-soltu. F'din l-okkażjoni nġabru mill-ġdid fondi għall-*Community Chest Fund*.Għal din l-okkażjoni reġgħet attendiet l-President ta' Malta l E.T. Marie-Louise Coleiro Preca.

Fl-okkażjoni tal-anniversarji li kienu qed jiġu ċċelebrati, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kkummissjonat innu ieħor f'ġieħ San Pietru Appostlu. L-innu *Baħar ta' Fidi* ġie mmużikat mill-Professur Joseph Vella fuq il-lirika tal-poeta Sebastian Saliba.[61] Dan ġie rregalat mill-bandist tal-post, Josef Schembri.

58 Minuti 2017, Laqgħa 12, 31 ta' Mejju 2017

59 ibid.

60 Memorji tal-Awtur

61 ibid.



## IL-WASLA TAL-ISTATWA TITULARI MIR-RESTAWR

Nhar l-ewwel jum tal-festa titulari 2017, propju nhar il-31 ta' Lulju sar ir-ritorn tal-istatwa titulari ta' San Pietru Appostlu mir-restawr. L-istatwa nġarret mill-istudjow tal-artisti Alfred u Aaron Camilleri Cauchi lejn il-port ta' Marsaxlokk minn fejn tgħabbiet fuq dgħajsa u akkumpanjata minn diversi dgħajjes u opri tal-baħar twasslet sal-port tal-Bajja ta' San Ġorġ f'Birżebbuġa. Kif waslet, intlaqgħet mill-Banda Birżebbuġa li f'*massed band* mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen wasslet l-istatwa titulari lura lejn il-knisja parrokkjali. Hekk kif ittellgħet fuq iz-zuntier, l-istatwa ġiet imbierka mill-E.T. l-Arċisqof ta' Malta, Monsinjur Charles J. Scicluna. Matul it-triq, kull għaqda tal-lokal, inkluż is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ppreżentat fjura lil San Pietru hekk kif l-istatwa għaddiet minn quddiem is-sede tagħha. F'din l-okkażjoni, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ħadet sehem ukoll permezz tal-għaqda tan-nar tagħha, l-Għaqda 22 ta' Frar.

Fi tmiem il-marċ, li sar wara mill-Banda Birżebbuġa, sar il-kxif tal-armar tal-parti l-ġdida tal-każin fil-pjazza ewlenija ta' Birżebbuġa. Dan il-proġett sar mill-Kummissjoni Armar Estern tas-soċjetà.[62]

## FESTI SPEĊJALI FIL-BELT VALLETTA

Il-parroċċa ta' Santu Wistin fil-Belt Valletta għoġobha tistieden lill-Banda Birżebbuġa sabiex tesegwixxi marċ brijuż fl-okkażjoni tal-festi speċjali li saru għall-wasla tal-istatwa titulari l-ġdida ta' Santu Wistin. L-Għaqda tan-Nar tas-soċjetà ħadet sehem ukoll f'dawn il-festi. Il-parteċipazzjoni taż-żewġ entitajiet tas-soċjetà saret nhar is-6 ta' Ottubru 2017. F'dan iż-żmien ukoll, is-soċjetà ħadet sehem f'Jum Birżebbuġa u fir-Regatta ta' Birżebbuġa.[63]

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2018

Wara sena ta' anniversarji u ċelebrazzjonijiet speċjali, il-ħajja kompliet miexja u hekk seħħ ukoll fis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa. Wara l-Laqgħa Ġenerali Annwali nħatar il-Kumitat Ċentrali l-ġdid illi kellu jmexxi lis-soċjetà matul is-sena l-ġdida. It-tmexxija baqgħet fdata f'idejn il-President Alexander Caruana assistit minn Andy Mifsud, is-Segretarju Ġenerali Henry Bonnici assistit minn Sephora Cutajar u l-Kaxxier Walter Pace assistit minn Nathaniel Debono. Andy Mifsud u Peter Paul Caruana assumew ir-responsabbiltà ta' Delegati tal-Banda Birżebbuġa u Jonathan Bonnici l-uffiċċju ta' Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi. Josef Schembri nħatar mill-ġdid Direttur tal-Pubblikazzjonijiet, Nikita Caruana responsabbli mill-Applikazzjonijiet tas-Soċjetà, Karl Farrugia Rappreżentant tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni, Benji Caruana Rappreżentant tal-Kummissjoni Armar Estern, Eman Farrugia Rappreżentant tal-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar, filwaqt illi Christopher Camilleri, Sue Pace u Jordi Zahra nħatru Membri.[64]

## TISSOKTA L-ĦIDMA

62 ibid.

63 Minuti 2017, Laqgħa 14, 23 ta' Awwissu 2017

64 Minuti 2018, Laqgħa 1, 17 ta' Ottubru 2017

Minnufih bdew it-tħejjijiet għall-attivitajiet tal-Milied illi kien qed joqrob. Ġiet organizzata ġurnata għal Għawdex nhar is-7 ta' Jannar 2018 fejn dawk illi attendew kellhom l-opportunità jżuru diversi presepji, kif ukoll sar mill-ġdid id-*Dinner Dance* f'dawn iż-żminijiet.[65] Il-Banda Birżebbuġa reġgħet kienet impenjata fl-attività tal-parroċċa *Milied fil-Pjazza*,[66] il-*Christmas Home Concert* bis-sehem tal-allievi fis-sala prinċipali Anthony Camilleri nhar l-20 ta' Diċembru 2017 u fil-kunċert tan-Novena fil-knisja parrokkjali nhar is-17 ta' Diċembru 2017.[67]

## 50 SENA MILL-KONFERMA TAS-SEJBA TAL-QABAR TA' SAN PIETRU

Fl-okkażjoni tal-50 sena mill-konferma li r-relikwi li nstabu fil-kripta taħt l-artal tal-Vatikan huma ta' San Pietru Appostlu, aħbar imxandra *Ex-Cathedra* mill-Papa Pawlu VI fl-1968, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa riedet tiċċelebra dan l-anniversarju permezz ta' programm speċjali viċin il-festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu. Għal dan il-għan applikat mal-Kunsill Malti għall-Arti, bl-applikazzjoni tkun aċċettata u ngħata fond ta' €3,522 sabiex nhar l-24 ta' Frar 2018 jittella' l-kunċert fil-Katidral ta' San Pawl, l-Imdina.[68] Minħabba l-għażla mużikali kien hemm bżonn illi jinqalgħu diversi mużiċisti ta' livell,[69] ħaġa espressa wkoll mis-Surmast Direttur Mro Michael Bugelli. Fost il-mużika impenjattiva, indaqqet għall-ewwel darba minn banda Maltija s-silta mużikali *The Archangels*, kompożizzjoni ta' Franco Cesarini.[70] F'din l-okkażjoni żżanżan ukoll *Omaggio* għas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, kompost mill-President tas-soċjetà, Alexander Caruana.

F'għeluq il-50 sena minn din il-proklamazzjoni, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ħadet l-inizjattiva sabiex tippubblika *logo* tal-okkażjoni.[71] Għal din l-okkażjoni rappreżentanza mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ġiet mistiedna għal bosta intervisti radjufoniċi u televiżivi bħala propaganda għal dan il-kunċert speċjali.[72]

Is-suċċess ta' dan il-kunċert issokta matul is-sena, meta ġie trasmess fuq l-istazzjon televiżiv *F Living* nhar il-11 ta' Novembru 2018. Reġa' ntwera f'Jum ir-Repubblika, nhar it-13 ta' Diċembru tal-istess sena.[73]

## IL-BANDA BIRŻEBBUĠA U VALLETTA 18

Fl-okkażjoni tal-Belt Valletta bħala l-Belt Kapitali Ewropea matul is-sena 2018, il-Banda Birżebbuġa kienet mistiedna sabiex tipparteċipa fil-ftuħ taċ-ċelebrazzjonijiet, nhar l-20 ta' Jannar 2018.[74] Il-Banda Birżebbuġa esegwiet għadd ta' marċi brijużi fit-telgħa ta' Triq

65 ibid.
66 Memorji tal-Awtur
67 Minuti 2018, Laqgħa 3, 28 ta' Novembru 2017
68 ibid.
69 Minuti 2018, Laqgħa 4, 12 ta' Diċembru 2017
70 Memorji tal-Awtur
71 Minuti 2018, Laqgħa 7, 6 ta' Frar 2018
72 Minuti 2018, Laqgħa 8, 20 ta' Frar 2018
73 Minuti 2018, Laqgħa 21, 19 ta' Settembru 2018
74 Minuti 2018, Laqgħa 3, 28 ta' Novembru 2017



Ġlormu Cassar.[75] F'dan iż-żmien ukoll inkriet il-parti magħrufa bħala *r-remissa* ta' maġenb il-każin wara x-xogħol ta' rinnovar illi sar fuqha.[76]

## BANDALORA MIS-SEZZJONI ŻGĦAŻAGĦ ILJUNI

Bħala parti mill-armar tal-festa titulari, bil-għan illi jissokta jikber il-briju, is-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni kkummissjonat bandalora ġdida u mekkanizzata.[77] Il-pittura fuqha turi l-Ħelsien ta' San Pietru Appostlu mill-Ħabs. Din ġiet inawgurata fil-marċ tat-Tlieta, il-31 ta' Lulju 2018.[78] Din il-bandalora kompliet żdiedet mal-apparat tal-briju wara l-iljun u l-arma tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni li kien iżżanżan sentejn qabel fil-kartapesta.[79]

## RESTAWR TAL-ARBLU PRINĊIPALI U TA' KRISTU IRXOXT

Nhar it-3 ta' Frar 2018 tniżżel l-arblu prinċipali tal-każin għar-restawr filwaqt illi ġiet indurata wkoll l-arpa li tintrama fuqu.[80] Inħasset ukoll il-ħtieġa li jsir xogħol ta' restawr fuq l-istatwa ta' Kristu Irxoxt. Għaldaqstant sar kuntatt mal-istatwarju Alfred u ibnu Aaron Camilleri Cauchi.[81]

## ATTIVITAJIET RELIĠJUŻI

Bħal kull sena, rappreżentanza mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa attendiet għall-Konċelebrazzjoni Solenni tal-festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu nhar it-22 ta' Frar u ppreżentat ukoll bukkett ta' ward quddiem l-istatwa titulari. Barra minn hekk, is-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni tellgħet wirja tal-Ġimgħa Mqaddsa li ġiet inawgurata nhar it-23 ta' Marzu 2018.[82] Dwar il-Ġimgħa Mqaddsa kien hemm suġġeriment mill-Kaxxier Walter Pace sabiex tinħoloq mill-ġdid kummissjoni apposta li tkun inkarigata mill-attivitajiet u l-ġbir tal-fondi għall-attivitajiet ta' dan iż-żmien.[83]

## ĦIDMA MANWALI

Minbarra l-impenji tas-soċjetà, tkompla x-xogħol fuq il-kċina u bdew jinġabru stimi għal xogħol fil-klassi tat-teorija, xogħol illi kien se jilħaq l-ispiża ta' madwar €2,500.[84]

## IĦALLI D-DINJA WIEĦED MILL-FUNDATURI

Raymond Cutajar, wieħed mill-fundaturi tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ħalla din id-dinja wara marda qalila fit-3 ta' Lulju. Nhar il-5 ta' Lulju 2018 ngħata l-aħħar tislima billi l-Banda Birżebbuġa akkumpanjat il-korteo funebri minn Triq Żaren Dalli sal-knisja fejn saret il-quddiesa *presente cadavere* u wara ssokta l-korteo funebri b'tislima

75 Memorji tal-Awtur
76 Minuti 2018, Laqgħa 4, 12 ta' Diċembru 2017
77 Minuti 2018, Laqgħa 5, 9 ta' Jannar 2018
78 Memorji tal-Awtur
79 Memorji tal-President Alexander Caruana
80 Minuti 2018, Laqgħa 6, 22 ta' Jannar 2018
81 Minuti 2018, Laqgħa 15, 14 ta' Ġunju 2018
82 Minuti 2018, Laqgħa 8, 20 ta' Frar 2018
83 Minuti 2018, Laqgħa 10, 4 ta' April 2018
84 Minuti 2018, Laqgħa 13, 14 ta' Mejju 2018

quddiem il-każin fi Triq Birżebbuġa li ntemm ħdejn il-bank HSBC, bil-funeral jissokta b'mod privat.[85] Wara t-tislima, il-familja Cutajar xtaqet tiltaqa' mal-Kumitat Ċentrali sabiex tagħti donazzjoni kif ukoll ħafret is-self illi s-soċjetà kellha mal-istess familja.[86]

## FESTA TITULARI MTAPPNA

Nhar it-Tielet Jum ta' Tridu filgħaxija, waqt l-armar tan-nar tal-art tas-soċjetà f'Misraħ il-Knisja sabiex jinħaraq l-għada, Lejlet il-Festa filgħodu, seħħ inċident sfortunat meta weġġa' l-membru tas-soċjetà Godfrey Zammit. Diversi membri li kienu preżenti, kemm mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kif ukoll dawk tal-Għaqda Mużikali San Pietru fil-Ktajjen tawh l-ewwel għajnuna.[87] Fil-bidu tal-marċ ta' Lejlet il-Festa ġuvnott sofra xi ġrieħi meta ntlaqat minn ħadida li waqgħet mill-bandalora artistika tas-socjeta' li ntlaqtet xħin inħarġet mill-każin.[88]

Barra minn hekk, wara l-ħarqa nar tal-art, diversi membri u partitarji żarmaw l-armar kollu tas-soċjetà minħabba previżjoni ta' maltemp għal Jum il-Festa Titulari. Minkejja li ċ-ċelebrazzjonijiet komplew, f'diversi rħula u bliet Maltin u Għawdxin niżlet ammont ta' xita, madankollu f'Birżebbuġa dan ma seħħx. Bħala prekawzjoni, it-triq tal-purċissjoni bl-istatwa titulari tqassret. B'hekk il-vara titulari għaddiet darbtejn minn quddiem is-sede tas-soċjetà wara li l-purċissjoni niżlet minn Triq Birżebbuġa, daret ħdejn l-Għassa tal-Pulizija u reġgħet telgħet 'il fuq.[89]

## ŻEWĠ SERVIZZI MUŻIKALI FL-ISTESS JUM

Attività mhux tas-soltu seħħet nhar is-Sibt 11 ta' Awwissu 2018 meta l-Banda Birżebbuġa kienet mistidna sabiex tonora żewġ servizzi mużikali fil-festa tal-Assunta. Naturalment, dan fisser aktar ħidma mill-Kummissjoni Banda sabiex taqla' l-bandisti u torganizza ż-żewġ servizzi, f'ġimgħa fejn ikun hemm għadd ta' festi u għalhekk għadd ta' baned idoqqu. Dakinhar, il-Banda Birżebbuġa onorat is-servizz fil-festa ta' Marija Assunta fil-Gudja u għall-ewwel darba kienet mistiedna sabiex iddoqq fil-festa ta' Santa Marija fil-Qrendi.[90]

## IT-TAGĦLIM TAT-TEORIJA

Mro Robert Magro informa lill-Kumitat Ċentrali li minħabba impenji ta' xogħol kellu jieqaf jagħti s-servizz ta' tagħlim tat-Teorija Mużikali lis-soċjetà.[91] Fl-assenza ta' għalliem, il-lezzjonijiet twaqqfu sakemm f'Ottubru tal-istess sena nħatar sabiex jgħallem it-Teorija

85 Minuti 2018, Laqgħa 16, 3 ta' Lulju 2018
86 Minuti 2018, Laqgħa 17, 11 ta' Lulju 2018
87 Memorji ta' Godfrey Zammit
88 Minuti 2018, Laqgħa 20, 2 ta' Settembru 2018
89 Memorji tal-Awtur
90 Minuti 2018, Laqgħa 13, 14 ta' Mejju 2018
91 Minuti 2018, Laqgħa 19, 22 ta' Awwissu 2018



Mużikali fis-soċjetà, Mro Christopher Bonnici.[92] F'dan iż-żmien, parti mill-istrumentatura rikka tas-soċjetà nkriet lit-Teatru Manoel.[93]

## STEDINIET MINN GĦAQDIET TA' BIRŻEBBUĠA

Rappreżentanza mis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ġiet mistiedna mill-Għaqda Storja u Kultura Birżebbuġa għal quddiesa u korteo li ntemm fil-ġnien tal-Bajja ta' San Ġorġ f'jum il-Vitorja, 8 ta' Settembru 2018. Stedina oħra waslet mingħand il-Kunsill Lokali sabiex il-Banda Birżebbuġa flimkien mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen jipparteċipaw f'*massed band* f'Jum Birżebbuġa nhar is-16 ta' Settembru kif ukoll *massed band* fir-Regatta ta' Birżebbuġa, organizzata mill-Klabb Regatta Birżebbuġa, nhar it-22 ta' Settembru 2018.[94] Il-grupp organizzattiv tal-attività tal-parroċċa *Milied fil-Pjazza* reġgħu stiednu lis-soċjetà sabiex tieħu sehem fl-attività tal-Milied għas-sena 2018.[95]

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2019

Is-sena 2019 kienet id-29 sena tas-soċjetà u t-tmexxija baqgħet fdata f'idejn il-President Alexander Caruana assistit minn Andy Mifsud, illi assuma wkoll l-irwoli ta' Arkivista u Assistent Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi. Is-Segretarju Henry Bonnici ġie assistit minn Sephora Cutajar, filwaqt illi l-Kaxxier Walter Pace kien assistit minn Nikita Caruana. Eman Farrugia nħatar Direttur Ġenerali u kien assistit minn Jordi Zahra u Christopher Camilleri. Christopher Bonnici nħatar Direttur tal-Pubblikazzjonijiet filwaqt illi Peter Paul Caruana assuma l-uffiċċju ta' Delegat tal-Banda, Jonathan Bonnici l-Uffiċċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi u Sue Pace Kordinatriċi tal-Attivitajiet Soċjali.[96]

## ATTIVITAJIET MAL-BANDA TAL-IMĠARR

Fix-xahar ta' Novembru 2018 saru żewġ attivitajiet bejn il-Banda Birżebbuġa u l-Banda Marija Mtellgħa s-Sema tal-Imġarr. Dan meta nhar l-4 ta' Novembru, il-bandisti tal-post tal-Banda Birżebbuġa żaru l-Imġarr u sar kunċert qasir flimkien, filwaqt illi erbat ijiem wara, nhar it-8 ta' Novembru, saret serata mużikali fis-sede tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa u li fiha attendew il-bandisti u l-allievi tal-banda tal-Imġarr. Dawn iż-żewġ attivitajiet saru bħala parti minn proġett ko-finanzjat mill-Aġenzija Żgħażagħ.[97]

## IL-MILIED 2018

Nhar it-8 ta' Diċembru 2018, il-Banda Birżebbuġa flimkien mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen ipparteċipaw f'*massed band* fl-attività mtellgħa mill-parroċċa, *Milied fil-Pjazza*. Fl-istess jum, il-President tar-Repubblika ta' dak iż-żmien, Marie- Louise Coleiro Preca żaret il-każin u ffirmat il-ktieb tal-viżitaturi. Nhar l-20 ta' Diċembru, il-Banda Birżebbuġa ppreżentat il-

92 Minuti 2019, Laqgħa 1, 17 ta' Ottubru 2018
93 Minuti 2018, Laqgħa 19, 22 ta' Awwissu 2018
94 Minuti 2018, Laqgħa 20, 2 ta' Settembru 2018
95 Minuti 2018, Laqgħa 21, 19 ta' Settembru 2018
96 Minuti 2019, Laqgħa 1, 17 ta' Ottubru 2018
97 ibid.

*Christmas Home Concert* fis-sala Anthony Camilleri, is-sala prinċipali tal-każin. Imbagħad kien imiss illi nhar it-23 ta' Diċembru, iż-żewġ baned lokali jdoqqu flimkien fil-quddiesa tal-Aħħar Jum tan-Novena ta' Ġesù Bambin u wara ġie organizzat kunċert mużikali fil-knisja parrokkjali, kunċert illi sar tradizzjonali ta' dan iż-żmien, organizzat mill-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa, bil-kollaborazzjoni tal-parroċċa ta' San Pietru Appostlu u ż-żewġ każini lokali. L-għada, Lejlet il-Milied, iż-żewġ baned ta' Birżebbuġa akkumpanjaw il-purċissjoni ta' Ġesù Bambin organizzata mis-Soċjetà tad-Duttrina Nisranija, il-MUSEUM. Fl-istess żmien, Triq Birżebbuġa, iz-zuntier u quddiem il-parti l-ġdida tal-każin intramaw għal dan iż-żmien mill-Kummissjoni Armar Estern tas-soċjetà filwaqt illi ġie organizzat għal darba oħra id-*Dinner Dance* f'lukanda ewlenija.[98]

Timpani Ġodda

Fil-bidu tas-sena 2019, il-Kumitat Ċentrali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ħass il-ħtieġa li jinvesti f'sett timpani professjonali, bil-pedala.[99] Nhar it-23 ta' Frar, l-għada tal-festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu sar il-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri* fis-sala tal-Iskola Primarja ta' Birżebbuġa. Flimkien mal-Banda Birżebbuġa, taħt id-direzzjoni tas-Surmast Michael Bugelli ħadu sehem il-mużiċisti tal-Banda Marija Mtellgħa s-Sema tal-Imġarr flimkien mal-kantanti żgħażagħ Riona Degiorgio, Mardy Farrugia u Clarissa Cauchi. Dakinhar kien lejl ta' maltemp kbir, madankollu xorta waħda kien hemm attendenza tajba fis-sala tal-iskola. Nhar it-2 ta' Marzu 2019, il-Banda Birżebbuġa flimkien mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen daqqew fil-Karnival Lokali organizzat mill-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa. Kif xieraq, iż-żewġ baned esegwew għadd ta' marċi grotteski. Nhar il-11 ta' April, Lejlet it-Tifkira ta' Marija Addolorata, fis-sala prinċipali tal-każin ġie esegwit il-kunċert ta' Marċi Funebri.[100]

### IL-FESTA TA' KRISTU IRXOXT

Nhar il-Ħadd 21 ta' April filgħaxija, il-Banda Birżebbuġa akkumpanjat b'diversi marċi brijużi u valzi l-manifestazzjoni ferrieħa ta' Kristu Irxoxt, illi kien għadu ġej mir-restawr. F'din l-okkażjoni, l-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar ħadet sehem b'diversi settijiet ta' murtali u murtaletti. L-istatwa żżażnet wara xogħol ta' restawr illi sar fuqha mill-istatwarji Alfred u ibnu Aaron Camilleri Cauchi. Iżżanżnet ukoll bradella ġdida. Dan ix-xogħol sar permezz ta' fondi Ewropej taħt l-iskema Gal Xlokk.[101]

98 Memorji tal-Viċi-President Andy Mifsud
99 Minuti 2019, Laqgħa 7, 27 ta' Jannar 2019
100 Memorji tal-Awtur
101 Minuti 2019, Laqgħa 8, 6 ta' Frar 2019



### FESTA NAR

Nhar l-10 ta' Mejju 2019 saret Festa Nar f'Birżebbuġa bis-sehem ta' diversi għaqdiet tan-nar. Waħda mill-għaqdiet illi pparteċipaw kienet l-għaqda tan-nar tas-soċjetà, l-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar. Il-wirja saret fi Triq il-Port Ħieles, viċin il-binja l-ġdida tal-Mużew tas-Subien.[102]

### KUNĊERT SPEĊJALI

Nhar is-17 ta' Mejju 2019 il-Banda Birżebbuġa taħt id-direzzjoni tas-Surmast Direttur Michael Bugelli tellgħet l-ewwel programm mużikali tagħha fil-Belt Valletta. Dan il-programm vokali u strumentali kellu l-isem *Il Concerto Nella Capitale* u ttella' fil-Pro Katidral Anglikan ta' San Pawl. F'din l-okkażjoni żżanżnu wkoll is-sett timpani li s-soċjetà xtrat fil-bidu tas-sena. F'dan il-kunċert tfakkru diversi nazzjonali, il-100 sena mill-irvellijiet tas-*Sette Giugno* (1919-2019), il-175 sena mill-bini tal-Pro Katidral Anglikan ta' San Pawl (1844-2019), il-55 sena mill-kisba tal-Indipendenza (1979-2019), il-45 sena mill-kisba tar-Repubblika (1974-2019), l-40 sena mill-kisba tal-Ħelsien (1979-2019) u l-15-il sena mid-Dħul ta' Malta fl-Unjoni Ewropea (2004-2019). It-tema mużikali ewlenija ta' dan il-programm kienet kollha relatata maż-żmien tal-ħakma Brittanika f'Malta. Flimkien mal-Banda Birżebbuġa ħadet sehem ukoll is-Sopran Ruth Sammut Casingena.[103]

### XOGĦOL STRUTTURALI

Matul ix-xahar ta' Ġunju sar xogħol strutturali fil-kċina l-ġdida tal-bottegin, stallazzjoni ta' suffett ġdid u servizzi ġodda ta' dawl u ilma għall-kċina li issa kellha ssir kċina ta' restorant[104]

### LIFT FIL-KAŻIN

Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa bbenefikat mill-fondi Ewropej taħt il-programm LEADER 2014-2020 amministrat fil-Fondazzjoni Gal Xlokk li permezz tagħhom ġie stallat il-lift fil-każin.[105] Wara l-programm *Mill-Bandisti għall-Membri* fix-xahar ta' Frar, kien imiss illi l-bandisti tal-Banda Birżebbuġa jżuru l-Imġarr u flimkien mal-Banda Marija Mtellgħa s-Sema ppreżentaw programm qasir fl-oratorju tal-Imġarr bħala parti minn proġett tal-Aġenzija Żgħażagħ.[106]

### RESTAWR TAL-KOLONNA TA' SAN PIETRU

Fit-Tieni Jum ta' Tridu tal-festa titulari, waqt id-dimostrazzjoni bl-istatwa ta' San Pietru tas-soċjetà nkixfet il-kolonna tal-istatwa f'għeluq il-25 sena minn meta żżanżnet u wara xogħol estensiv ta' restawr illi sar fuqha minn Joe Caruana, Angelo, Joe u Daniel Cutajar.[107] Waqt il-programm annwali tal-festa titulari nhar l-Aħħar Jum ta' Tridu, il-Kummissjoni Tisbiħ tal-

102 Memorji tal-Viċi President Andy Mifsud
103 Minuti 2019, Laqgħa 12, 4 ta' April 2019
104 Minuti 2019, Laqgħa 16, 12 ta' Ġunju 2019
105 Minuti 2019, Laqgħa 23, 1 ta' Ottubru 2019
106 Minuti 2019, Laqgħa 24, 30 ta' Ottubru 2019
107 Memorji tal-Viċi-President Andy Mifsud

Każin ippreżentat żewġ pitturi ġodda lis-soċjetà. Iż-żewġ pitturi juru l-Martirju ta' San Pietru Appostlu u lil San Pietru waqt it-Trasfigurazzjoni.[108]

## LEJN IT-30 ANNIVERSARJU

Nhar id-29 ta' Ottubru, il-Kumitat Ċentrali nieda kompetizzjoni sabiex isir logo tat-30 anniversarju mit-twaqqif uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, anniversarju li kien se jiġi ċċelebrat matul is-sena 2020.[109]

## GĦELUQ

U hekk waslet fi tmiemha s-sena amministrattiva 2019, u b'hekk, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa waslet sabiex tibda s-sena 2020, is-sena li fiha kellha tfakkar u tiċċelebra t-30 sena mill-bidu tagħha , u b'hekk waslet fuq l-għatba tat-30 anniversarju mit-twaqqif uffiċjali tagħha. Il-Kumitat Ċentrali ppjana u ħaseb sabiex din is-sena tkun mimlija daqs bajda, imma minkejja dan kollu, kollox kellu jitwaqqaf zoptu minħabba kwistjonijiet illi s-soċjetà sabet ruħha fihom bħal kull soċjetà oħra... il-pandemija.

108 Minuti 2019, Laqgħa 14, 15 ta' Mejju 2019
109 Minuti 2019, Laqgħa 25, 14 ta' Novembru 2019



*Xogħol pirotekniku għall-festa 2019*



*Attività fil-każin għall-membri*



*Festa Milied*

Festa Milied
fl-Iskola Primarja Birżebbuġa
Il-Ħadd
13 ta' Diċembru
mill-10am 'il quddiem
Il-ġurnata kollha
Ikel varjat
FUN BUS
Divertiment garantit
għall-familja kollha
Kant
Żfin
Logħob
Jumping
Castles
Dħul B'Xejn



*Fażijiet mill-bini tal-każin*



*Festa Komunità 2015*



*Festa Nar li parti minnha saret f'Birżebbuġa*

FESTA TA' NAR
TRADIZZJONALI MALTI 2019

10 ta' Mejju
9pm
BIRŻEBBUĠA

11 ta' Mejju
9pm
L-IMQABBA



*Fi tmiem il-kunċert A Night at the Cathedral*



*Fl-ewwel quddiesa f'Birżebbuġa ta' Dun Peter Ellul*



*Ġieħ Birżebbuġa mogħti lis-Surmast Michael Bugelli fl-2018*





*Ġieħ Birżebbuġa mogħti lil Jason Vella fl-2018*



*Fis-sena 2018 iżżanżnu l-galleriji tal-estensjoni tal-każin fi Triq Birżebbuġa*



*Fil-purċissjoni mqassra minħabba l-maltemp tal-2018, San Pietru nieżel minn quddiem il-każin*



*Id-dimostrazzjoni b'Ġesù Bambin quddiem il-każin akkumpanjata miż-żewġ każini lokali*






*Ħidma sabiex fi żmien qasir is-sede tas-soċjetà tissokta titkabbar; ħidma bla waqfien minn diversi partitarji u volontiera*



*Il-powster uffiċjali ta' A Night at the Cathedral*




*Il-Banda Birżebbuġa diretta minn Mro Michael Bugelli fil-Katidral tal-Imdina*

*Il-Banda Birżebbuġa f'Riposto*



*Il-Banda Birżebbuġa fi programm f'Riposto*



*Il-Banda Birżebbuġa fil-festa ta' Kristu Re f'Raħal Ġdid*



*Il-Banda Birżebbuġa fil-festa ta' Marija Assunta fil-Qrendi*



*Il-Banda Birżebbuġa fil-festa ta' Marija Assunta fil-Gudja*





*Il-Banda Birżebbuġa ddoqq marċi funebri fil-programm Virgini Perdolenti fil-kappella ta' Marija Addolorata, l-ewwel knisja parrokkjali ta' Birżebbuġa fl-2018*

*Il-Banda Birżebbuġa fil-festa tal-Martirju ta' San Pawl Appostlu fir-Rabat*



*Il-Banda Birżebbuġa fil-festa tal-Madonna tal-Ġilju l-Imqabba*





*Il-Banda Birżebbuġa fil-festa ta' Santu Wistin fil-Belt Valletta*



*Il-Banda Birżebbuġa fil-festival tal-Aġenzija Żgħażagħ*



*Il-Banda Birżebbuġa fil-ftuħ taċ-ċelebrazzjonijiet tal-Valletta 18*





*Il-Banda Birżebbuġa flimkien mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen fil-purċissjoni ta' Ġesù Bambin*




*Il-Banda Birżebbuġa mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen f'Jum Birżebbuġa*



*Il-Banda Birżebbuġa mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen fiċ-ċelebrazzjonijiet tar-rebħ tar-regatta*



*Il-Banda Birżebbuġa tilqa' lill-Arċisqof Charles J. Scicluna fil-każin*





*Il-Banda Birżebbuġa mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen fil-Karnival ta' Birżebbuġa*




*Il-Banda Birżebbuġa tilqa' lill-Prim Ministru Joseph Muscat*



*Il-bandisti tal-post jallegraw lill-anzjani*



*Il-Banda Birżebbuġa takkumpanja l-istatwa titulari ta' San Publju fil-Furjana*





*Il-familja ta' wieħed mill-fundaturi, il-mibki Raymond Cutajar tippreżenta tifkira tiegħu lis-soċjetà*



*Il-Ġemellaġġ mal-Banda Marija Mtellgħa s-Sema tal-Imġarr. Joseph Caruana, wieħed mill-fundaturi, illum jokkupa l-kariga ta' Segretarju Ġenerali tal-Banda Mġarrija*



*Il-Kap tal-Oppożizzjoni Simon Busuttil waqt żjara fil-każin*



*Il-Kap tal-Oppożizzjoni Simon Busuttil jiddawwar mal-wirjiet tal-Ġimgħa Mqaddsa*



*Il-kontinġent tas-soċjetà f'Riposto*



*Il-parti l-ġdida tal-każin fil-fażi tal-bini*





*Il-bini tal-każin jieħu l-forma*



*Il-parti tal-kurunetta tal-innu Baħar ta' Fidi*

Trumpet in B♭ 1, 2

Baħar ta' Fidi

Imżanżan fl-Okkażjoni tal-1950 Ġubilew mill-Martirju ta' San Pietru Appostlu (67 - 2017 A.D.)
kif ukoll fl-Okkażjoni tar-Ritorn lura f'Birżebbuġa tal-Vara Titulari mir-Restawr tagħha.

Sebastian Saliba

Prof. Joseph Vella

Moderato ♩ = 70

Vivo ♩ = 75

rit.

Ritornello Maestoso ♩ = 50

Tempo primo ♩ = 50 rit. Tempo primo ♩ = 50

cresc. molto

rall.

Da Capo 3 Volte


Ikkummissjonat u rregalat lis-Soċjetà mingħand Josef Schembri u l-Familja Schembri

*Il-preżentazzjoni tal-unuri mis-Sindku tal-Furjana*






*Il-preżentazzjoni taċ-ċertifikat mis-Sindku tal-Furjana lill-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar wara s-suċċess miksub*




*Il-President Alexander Caruana mal-Għaqda tal-Pawlini fil-pellegrinaġġ li s-soċjetà organizzat fl-2017*



*Id-Dimostrazzjoni bil-Muturi fil-ġimgħa tal-festa*



*Il-Banda Birżebbuġa fil-festa ta' San Publju fil-Furjana*





*Il-President tar-Repubblika tiltaqa' mar-reffiegħa*



*Il-President tar-Repubblika Marie Louise Coleiro Preca tintlaqa' fix-xatt tal-Bajja s-Sabiħa fil-bidu tad-dimostrazzjoni bl-istatwa ta' San Pietru*



*Il-kxif tal-istatwa ta' San Pietru qabel bdiet il-vjaġġ fuq il-baħar*



*Il-Professur Joseph Vella*





*Il-Prim Ministru Joseph Muscat fil-ftuħ tal-parti tal-każin ta' Misraħ il-Knisja*




*Il-Prim Ministru Joseph Muscat flimkien ma' erba' mill-ħames presidenti tas-soċjetà*



*Il-Prim Ministru jintlaqa' mill-Kappillan tal-parroċċa fil-każin*



*L-Onorevoli Owen Bonnici jinawgura waħda mill-wirjiet fis-soċjetà*





*Ix-xogħol fuq il-bieb tas-sede tas-soċjetà f'Misraħ il-Knisja*



*Is-sehem konġunt taż-żewġ għaqdiet mużikali fl-attività Milied fil-Pjazza*



*Ir-reffiegħa Nadurin ma' dawk Birżebbuġin fil-festa ta' San Pietru u San Pawl fin-Nadur nhar is-26 ta' Ġunju fuq stedina tal-Għaqda tal-Armar Triq Diċembru 13*





*It-tapit sinkronizzat lest sabiex jinħaraq Lejlet il-Festa 2019*



*Iż-żjara lil San Pawl f'Ħal Safi fil-pellegrinaġġ tal-2017*



*Iż-żewġ gruppi ta' reffiegħa flimkien mal-istatwa titulari ta' San Pietru waqt il-vjaġġ fuq il-baħar*



*Il-pittura ta' San Pietru jinħeles mill-ktajjen fis-sala prinċipali tal-każin*





*L-istatwa titulari ta' San Pietru tasal Birżebbuġa fuq il-lanċa minn Marsaxlokk*




*L-istatwa ta' San Pietru tintlaqa' lura f'Birżebbuġa fil-Bajja ta' San Ġorġ*



*L-iljun tas-Sezzjoni Żgħażagħ u parti mill-briju tal-partitarji*



*L-arma tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni li saret bħala sorpriża tal-briju*





*L-imrewħa u l-bandalora artistiċi, proġett tal-Kummissjoni Armar Estern u tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni rispettivament*



*L-imrewħa artistika tal-2016*



*Siltiet differenti mill-ħruq tan-nar tal-art maħdum mill-membri u l-partitarji tal-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar tas-soċjetà*



*L-istatwa ta' San Pietru propjetà tas-soċjetà quddiem il-knisja parrokkjali ta' Santu Wistin fil-Belt Valletta*



*L-istatwa ta' San Pietru fil-pellegrinaġġ tal-ġimgħa tal-festa ta' Birżebbuġa żaret ukoll ir-Rabat*



*L-istatwa ta' San Pietru tas-soċjetà flimkien mal-istatwa tal-Konverżjoni ta' San Pawl ta' Ħal Safi fir-Rabat nhar id-29 ta' Ġunju 2017*





*L-Arċisqof ta' Malta Monsinjur Charles J. Scicluna jiffirma l-Ktieb tal-Viżitaturi*



*L-inawgurazzjoni tal-armar tal-faċċata tal-każin f'Misraħ il-Knisja fl-2017*





*L-istandard tas-soċjetà fil-Festa Komunità fil-Kulleġġ San Benedittu*



*Il-wasla tal-istatwa ta' San Pietru ż-Żgħir quddiem il-każin nhar id-29 ta' Ġunju 2017*



*L-istatwa ta' San Pietru ż-Żgħir quddiem il-każin fi Triq Birżebbuġa*





*L-uffiċjalità tas-soċjetà mas-Surmast Direttur u l-Banda Birżebbuġa fil-Katidral Anglikan ta' San Pawl*



*L-uffiċjalità, is-Surmast Direttur, il-vuċijiet u l-Banda Birżebbuġa wara l-kunċert A Night at the Cathedral*



*Laura Gauci Cunningham illi tippreżenta bosta mill-kunċerti mużikali tas-soċjetà*



*Lejla Familja fl-iskola*





*Membri tal-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar jiċċelebraw is-suċċess fil-Furjana*



*Mro Robert Magro flimkien mal-President Alex Caruana*



*Murtaletti għall-festa titulari 2019*




*Mumenti minn Il Concerto nella Capitale*





*Parti mill-atturi membri u partitarji tas-soċjetà mmexxija minn Steven Farrugia li ħawru l-programm Virgini Perdolenti b'xeni teatrali relatati mal-Ġimgħa Mqaddsa*



*Nar tal-art ippreparat għall-festa 2019*



*Parti mill-ħidma fuq il-wirja spettakolari tan-nar tal-art għall-festa 2019*





*Parti mill-ħarqa tan-nar tal-ajru fis-snin riċenti*



*Parti min-nar tal-ajru għall-festa titulari 2018*



*Waħda mill-irdieden spettakolari mfittxija minn bosta dilettanti*



*Preżentazzjoni ta' tifkira lil Dun Roderick Camilleri fi tmiem il-ministeru tiegħu ta' Viċi Kappillan*



*Proġett ta' liedna ġdida għal Triq Birżebbuġa*



*Rigal ta' tifkira lil Dun Carlo Calleja fl-Ordinazzjoni Saċerdotali*



*Skambju ta' rigali f'Riposto*





*Waħda mill-pitturi ppreżentati mill-Kummissjoni Tisbiħ tal-Każin*



*Waqt il-wirja f'Santa Venera*



# 14

# IS-SENA 2020: TLETIN SENA GĦALL-BIRŻEBBUĠIN, IMTAPPNIN MILL-PANDEMIJA

Is-sena amminsitrattiva 2020 kellha tkun sena speċjali għas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, minħabba li fl-14 ta' Jannar kienet se tiċċelebra għeluq it-30 sena mill-fondazzjoni uffiċjali tagħha. Għalhekk, fix-xahar ta' Ottubru 2019 tlaqqgħet is-Seduta Ġenerali Annwali u nħatar il-Kumitat Ċentrali li kellu jmexxi ċ-ċelebrazzjonijiet u l-ħidma matul is-sena anniversarja.

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2020

Il-President Alexander Caruana, wieħed mill-fundaturi baqa' fit-tmun tas-soċjetà u kien assistit minn Andy Mifsud illi assuma l-irwol ta' Assistent Teżorier u Arkivista. Is-Segretarju Henry Bonnici ġie assistit minn Eman Farrugia li nħatar ukoll ir-Rappreżentant tal-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar, filwaqt illi l-Kaxxier baqa' Walter Pace. Angelo Cutajar inħatar Direttur Ġenerali u kien assistit minn Daniel Cutajar u Ryan Micallef, filwaqt illi Sue Pace ingħażlet sabiex tikkordina l-Attivitajiet Soċjali. L-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi kien Jonathan Bonnici filwaqt illi Christopher Bonnici Direttur tal-Pubblikazzjonijiet. Peter Paul Caruana ngħażel bħala d-Delegat tal-Banda Birżebbuġa.[1]

Matul il-Laqgħa Ġenerali Annwali ġie approvat mill-membri l-logo li kien se jakkumpanja lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa matul is-sena anniversarja 2020.[2]

1 Minuti 2020, Laqgħa 1, 26 ta' Novembru 2019
2 Minuti tal-Laqgħa Ġenerali Annwali 2020; 17 ta' Novembru 2019

## STALLAZZJONI TAL-LIFT

Hekk kif bdiet is-sena amministrattiva tkompla l-proġett tal-istallazzjoni tal-lift fil-każin permezz tal-fondi Ewropej taħt l-iskema Gal Xlokk.[3]

## ATTIVITAJIET TAL-MILIED

Waslet tmiem is-sena 2019, u għalhekk is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ħasbet sabiex torganizza numru ta' attivitajiet għal żmien il-festi tal-Milied. Nhar l-Ewwel Jum tan-Novena ta' Ġesù Bambin, fil-15 ta' Diċembru 2019, wara l-quddiesa ta' filgħaxija, il-Kunsill Lokali ta' Birżebbuġa bil-kollaborazzjoni tal-parroċċa ta' San Pietru Appostlu u ż-żewġ għaqdiet mużikali lokali organizza *Concerto di Natale* fil-knisja parrokkjali ta' Birżebbuġa. Nhar it-23 ta' Diċembru 2019 sar il-*Christmas Home Concert* fis-sala prinċipali Anthony Camilleri. Il-Banda Birżebbuġa kienet taħt id-direzzjoni tas-Surmast Direttur Michael Bugelli.

Fi tmiem il-programm, il-President Alexander Caurana ħabbar it-tnedija tal-logo li kien intgħażel mill-membri fil-Laqgħa Ġenerali Annwali. Id-disinn tal-logo tat-tletin anniversarju, magħmul minn Andrè Gatt ingħażel wara kompetizzjoni bejn erba' disinji differenti. Ġie ppreżentat ukoll rigal ta' tifkira u radd il-ħajr lill-Assistent Surmast Charles Wallace Suda li fi tmiem is-sena 2019 kien se jtemm is-servizz twil tiegħu mas-soċjetà.[4]

Minbarra dan sar ukoll id-*Dinner Dance* tradizzjonali f'waħda mil-lukandi ewlenin ta' pajjiżna, filwaqt illi Lejlet il-Milied, nhar l-24 ta' Diċembru, il-Banda Birżebbuġa ngħaqdet mal-Banda San Pietru fil-Ktajjen u akkumpanjat b'Għanjiet tal-Milied id-dimostrazzjoni tradizzjonali ta' Ġesù Bambin organizzata mill-Mużew ta' Birżebbuġa.

Kien imiss imbagħad l-aħħar servizz tal-Banda Birżebbuġa għas-sena 2019, meta b'mod filantropiku, il-Banda Birżebbuġa żaret l-isptar Karen Grech u daqqet numru ta' Għanjiet tal-Milied sabiex tferraħ lir-residenti u lill-ħaddiema ta' dan l-isptar.[5]

## ASSISTENT SURMAST ĠDID

Bir-riżenja ta' Mro Charles Wallace Suda, il-Banda Birżebbuġa sfat mingħajr Assistent Surmast. B'effett mill-1 ta' Jannar 2020, il-Kumitat Ċentrali ħatar lil Mro Christopher Bonnici, minn Birżebbuġa, li sa dak iż-żmien kien qed jgħallem it-Teorija Mużikali fis-soċjetà bħala s-suċċessur ta' Mro Charles Wallace Suda. Id-debutt ta' Mro Christopher Bonnici kien nhar id-29 ta' Frar 2020 fil-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri*, meta dderieġa silta mużikali.[6]

## GĦALLIEM TAL-QASBA ĠDID

3 Minuti 2020, Laqgħa 2, 9 ta' Diċembru 2019
4 Memorji tal-Viċi-President Andy Mifsud
5 Memorji tal-Viċi President Andy Mifsud
6 Minuti 2020, Laqgħa 1, 26 ta' Novembru 2019



Bir-riżenja ta' Mro Charles Wallace Suda, il-klassi tat-tagħlim tal-istrumenti tal-qasba sfat mingħajr għalliem. Għalhekk, b'effett mill-1 ta' Jannar 2020, il-Kumitat Ċentrali ħatar lil Mro Ludwig Noel Desira, minn Birżebbuġa, bħala l-Għalliem il-ġdid tal-Istrumenti tal-Qasba.[7] B'hekk, l-Iskola tal-Mużika tas-soċjetà ġiet iffurmata minn Mro Michael Bugelli, is-Surmast Direttur u l-Għalliem tal-Istrumenti tar-Ramm, Mro Christopher Bonnici, l-Assistent Surmast u l-Għalliem tat-Teorija u Mro Ludwig Noel Desira bħala l-Għalliem tal-Istrumenti tal-Qasba.

## BIDU TAL-FESTI TAT-30 ANNIVERSARJU

Fuq xewqa ta' bosta membri u partitarji, il-Kumitat Ċentrali ressaq talba formali sabiex issir quddiesa fil-każin f'jum it-30 sena mill-fondazzjoni uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa. Ladarba nareġ il-permess, nhar l-14 ta' Jannar, propju f'għeluq it-30 sena mit-twaqqif uffiċjali tas-Soċjetà Filarmonika Birżebbuġa saret quddiesa fis-sala prinċipali Anthony Camilleri. Iċ-ċelebrant tal-quddiesa kien il-Kappillan tal-Parroċċa, il-Kanonku Anton Galea-Scannura. L-animazzjoni kienet fdata f'idejn Marisa Cutajar u l-kor Xmun Pietru. Fi tmiem il-quddiesa saret bibita u nqasam il-kejk tal-okkażjoni.[8]

## IL-PROGRAMM ANNWALI

Nhar id-29 ta' Frar 2020 sar il-programm annwali *Mill-Bandisti għall-Membri* fis-sala tal-Iskola Primarja ta' Birżebbuġa. Flimkien mal-Banda Birżebbuġa diretta minn Mro Michael Bugelli ħadu sehem ukoll il-mużiċisti tal-Banda Marija Mtellgħa s-Sema tal-Imġarr bħala parti minn proġett tal-Aġenzija Żgħażagħ.

Waqt dan il-programm inqara rakkont dwar San Pietru miktub minn Raymond Vella Gregory, illi nqara minn Marthese Grech u Emanuel Mangion filwaqt illi fi tmiem il-programm, il-Kummissjoni Armar Estern żanżnet żewġ bandalori ġodda sabiex jibdew jintramaw quddiem il-każin fil-festa tal-Għid il-Kbir u l-festi Ewkaristiċi.[9]

## IL-PANDEMIJA

Il-bandalori kellhom jiżżanżnu l-Ħadd 12 ta' April fil-festa ta' Kristu Irxoxt. Il-pjanijiet tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa kienu hemm, ipprogrammati u lesti; madankollu nhar is-7 ta' Marzu filgħodu, waqt illi kienu qegħdin jingħataw il-lezzjonijiet tat-Teorija Mużikali fil-każin bħas-soltu, ħarġet l-aħbar illi f'Malta daħal il-*Coronavirus*.[10] Dan wassal sabiex bħala prekawzjoni, il-Kumitat Ċentrali ddeċieda li jwaqqaf it-tagħlim mużikali b'mod fiżiku fil-każin, madankollu t-tagħlim tat-Teorija Mużikali ssokta għaddej b'mod virtwali.[11] Nhar it-18 ta' Marzu, il-bottegin tal-każin kif ukoll il-bar *Nineteen Ninety* kellhom jingħalqu wkoll. Dan wassal sabiex il-bibien tas-soċjetajiet mużikali f'pajjiżna

7 ibid.
8 Memorji tal-Awtur
9 Minuti 2020, Laqgħa 3, 8 ta' Jannar 2020
10 Memorji tal-Awtur
11 Minuti 2020, Laqgħa 6, 8 ta' April 2020

ngħalqu kollha. Naturalment, il-programm tal-marċi funebri, il-wirja tal-Ġimgħa Mqaddsa u d-dimostrazzjoni ta' Kristu Irxoxt, tħassru.[12]

Il-laqgħat tal-Kumitat Ċentrali bdew isiru wkoll virtwalment sabiex il-membri kollha jibqgħu siguri kemm jista' jkun fi djarhom.[13]

## ĦIDMA FIL-KAŻIN

B'rispett sħiħ lejn ir-restrizzjonijiet imposti mill-Awtoritajiet tas-Saħħa, numru ta' membri ħadu l-inizjattiva u kif is-sede tas-soċjetà kienet magħluqa ngħata bidu għal xogħol illi tant kien ilu mistenni u tinħass il-ħtieġa għalih fis-sular ta' isfel tal-każin. Dan ix-xogħol kien jinkludi suffett ġdid, il-bottegin tmexxa f'post aktar ċentrali, kċina ġdida, servizzi sanitarji ġodda u niċċa sabiex fiha titpoġġa l-istatwa ta' San Pietru Appostlu matul is-sena kollha.[14]

Ġie wkoll żbarazzat l-*istore* tal-każin, inħatt il-ħajt u s-saqaf u nbniet kamra akbar sabiex ikun hemm aktar spazju. Dan ix-xogħol sar permezz tal-fondi Ewropej taħt l-iskema Gal Xlokk.[15]

## IL-MADONNA TAD-DUTTRINA

Hekk kif ir-restrizzjonijiet min-naħa tal-Awtoritajiet tas-Saħħa bdew jiġu rilaxxati xi ftit, fl-irħula bdew jiġu organizzati l-pellegrinaġġi tal-festi. Il-Banda Birzebbuġa kienet waħda minn tal-ewwel illi semmgħet leħinha f'Ħal Tarxien fil-festa tal-Madonna tad-Duttrina. Il-Banda Birżebbuġa akkumpanjat il-pellegrinaġġ b'għadd ta' innijiet Marjani.[16]

## IL-PUBBLIKAZZJONI TAL-FESTA TITULARI

Il-pubblikazzjoni annwali *Minn Qalb l-Iljuni* ġiet ippubblikata xorta waħda, madankollu b'ħafna inqas paġni mis-soltu.[17]

## IL-FESTA TITULARI 2020

Wara diskussjonijiet bejn iż-żewġ entitajiet mużikali lokali ġie ppjanat programm ridott ta' festi esterni. Esternament dawn kienu jikkonsistu minn barbikju fi Triq Birżebbuġa l-Ħamis 30 ta' Lulju, dimostrazzjoni fuq il-baħar illi fl-okkazjoni tat-30 anniversarju mit-twaqqif uffiċjali tas-soċjetà kellha titlaq mill-Port il-Kbir u kif tasal fil-moll tal-Bajja s-Sabiħa jsir il-marċ tradizzjonali bl-istatwa u tittella' fuq il-kolonna. Waqt din l-attività kellhom jinġabru fondi għall-*Community Chest Fund*. Lejlet il-Festa kellu jsir marċ bejn iż-żewġ baned madwar il-Bajja s-Sabiħa u t-toroq ċentrali, u wara kellu jinħaraq il-logħob tan-nar tal-art f'Misraħ il-Knisja, wirja li ġiet ippreparata mill-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar, filwaqt illi f'Jum

12 Memorji tal-Awtur
13 Minuti 2020, Laqgħa 6, 8 ta' April 2020
14 Minuti 2020, Laqgħa 2, 9 ta' Diċembru 2019
15 Minuti 2020, Laqgħa 11, 14 ta' Lulju 2020
16 ibid.
17 Memorji tal-Viċi-President Andy Mifsud



il-Festa Titulari, iż-żewġ baned kellhom jakkumpanjaw f'banda waħda wkoll il-pellegrinaġġ bl-istatwa ta' San Pietru Appostlu.[18]

## TITĦASSAR IL-FESTA

Sadanittant, lejn tmiem Lulju, il-każijiet tal-*Coronavirus* bdew jgħollu rashom mill-ġdid, u dan wassal sabiex għalkemm il-Ħadd ta' qabel il-festa titulari, it-Tnejn u t-Tlieta saru l-attivitajiet ippjanati fil-każin, il-Kumitat Ċentrali ħassar l-attività fil-każin tal-Erbgħa tal-ġimgħa tal-festa titulari.[19]

Il-barbikju li kellu jsir il-Ħamis ġie trasferit, u minflok fi Triq Birżebbuġa sar fuq il-bejt tal-każin sabiex ikun hemm aktar kontroll fis-sitwazzjoni tal-Covid.[20]

F'dak il-jum, il-Kumitat Ċentrali tlaqqa' b'urġenza u b'sens ta' responsabbiltà kkanċella l-attivitajiet kollha li kienu se jkunu organizzati f'ġieħ il-festa ta' San Pietru Appostlu, inkluż il-logħob tan-nar tal-art illi diġà kien qed jintrama fuq iz-zuntier mill-membri tal-Għaqda tan-Nar tas-soċjetà.

Il-Ġimgħa filgħaxija, 31 ta' Lulju 2020 saret laqgħa bejn il-Kappillan u ż-żewġ għaqdiet mużikali. Iż-żewġ entitajiet spjegaw mal-Kappillan illi se jkun diffiċli għalihom illi jdoqqu fil-pellegrinaġġ minħabba li bosta bandisti kienu qegħdin jibżgħu jattendu. Propju Lejlet il-Festa Titulari, il-Kurja Arċiveskovili ħarġet stqarrija li biha ddeċidiet illi fid-dawl tal-iżviluppi relatati mas-saħħa tal-pubbliku, jitħassru l-pellegrinaġġi kollha.

Nhar is-Sibt 1 ta' Awwissu, Solennità Liturġika ta' San Pietru fil-Ktajjen saret quddiesa mill-E.T. Monsinjur Arċisqof Charles J. Scicluna u matulha ġie kkonsagrat l-altar mejda l-ġdid tal irħam maħdum mill-marmista Ronnei Pisani kif ukoll l-ambone u s-sedja li ġew regalati lill-parroċċa mill-Perit Michael Schembri, President Onorarju tas-soċjetà. Delegazzjoni mill-Kumitat Ċentrali kienet preżenti f'din l-okkażjoni kif ukoll l-għada l-Ħadd 2 ta' Awwissu għall-quddiesa solenni tal-festa, żewġ ċelebrazzjonijiet illi saru b'rispett sħiħ lejn ir-restrizzjonijiet marbuta mal-pandemija.

## MALTA INTERNATIONAL FIREWORKS FESTIVAL

Nhar is-7 ta' Awwissu 2020, l-għaqda tan-nar tas-soċjetà, l-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar ipparteċipat fil-*Malta International Fireworks Festival* illi sar fil-Port il-Kbir.[21]

18 Minn Qalb l-Iljuni (2020); Pubblikazzjoni Annwali tal-Festa Titulari, p.38-39
19 Memorji tal-Awtur
20 Memorji tal-Viċi-President Andy Mifsud
21 ibid.

## RESTAWR TAL-ARBLU PRINĊIPALI

Nhar il-21 ta' Settembru 2020, diversi membri volontiera niżżlu l-arblu prinċipali tal-każin sabiex isir xogħol ta' restawr fuqu.[22]

## XOGĦOL IEĦOR

Permezz tal-iskema VOPS ġiet installata arja kkundizzjonata fis-sala tal-kunċerti, jiġifieri Sala Mro Michael Bugelli, fis-sala tal-kumitat, jiġifieri Sala San Ġorġ Preca, fl-uffiċċju tas-Segretarju Ġenerali u fis-sala prinċipali, jiġifieri Sala Anthony Camilleri. Fl-istess żmien sar il-pjan illi ssir rampa fl-intrata tal-każin sabiex tiffaċilita d-dħul u l-ħruġ fis-sede tal-persuni b'diżabilità. Sar ukoll il-poġġaman tat-taraġ tal-estensjoni tal-parti l-ġdida tal-każin.[23]

## RESTAWR TAL-ISTATWA TA' SAN PIETRU

Nhar is-26 ta' Settembru, l-istatwa ta' San Pietru propjetà tas-soċjetà ttieħdet għar-restawr għand Aaron Camilleri Cauchi, iben il-Kavallier Alfred Camilleri Cauchi li ħadimha fl-1991. Dan ir-restawr sar permezz tal-fondi Ewropej taħt l-iskema Gal Xlokk.[24]

## PANNELLI FOTOVOLTAJIĊI

Matul Diċembru 2020 ġew installati l-pannelli fuq il-bejt tas-sede tas-soċjetà permezz tal-iskema għall-Promozzjoni ta' Sorsi ta' Enerġija Rinnovabbli għal Organizzazzjonijiet Volontarji. Din l-iskema kienet tnediet mill-Gvern Malti.[25]

## FTUĦ TAR-RESTORANT

Wara li tlesta x-xogħol fuq il-bottegin u wara li ngħatat il-liċenzja mill-Awtorità Maltija tat-Turiżmu sabiex dan ikun jista' jservi bħala restorant ukoll, infetaħ u ngħata l-isem ta' *Bottega San Pietro*.[26]

## STRUMENTATURA ĠDIDA

Permezz ta' fondi tal-Aġenzija Żgħażagħ biex ikompli u jissaħħaħ it-taħriġ u t-tagħlim mużikali liż-żgħażagħ fuq strumenti tal-perkussjoni, ġew ordnati *Concert Bass Drum*, *Concert Cymbals* bl-*istand*, *Suspended Cymbal*, *Bongos* kif ukoll *Finger Cymbals*.[27] Fl-istess żmien, il-Ministeru għall-Ġustizzja, Kultura u Gvern Lokali, permezz tal-Kunsill Malti għall-Arti b'kollaborazzjoni mal-Għaqda Każini tal-Banda nedew fond immirat għal xiri ta' strumenti mużikali għas-soċjetajiet tal-baned Maltin. Permezz ta' dan il-fond, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa xtrat l-ewwel Sassofonu Baritonu li se jiġi mgħallem lill-mużiċista tas-soċjetà Matthew Polidano minn għalliem speċjalizzat fuq dawn l-istrumenti.[28]

22 Minuti 2020, Laqgħa 15, 10 ta' Settembru 2020
23 ibid.
24 ibid.
25 Minuti 2020, Laqgħa 22, 17 ta' Diċembru 2020
26 ibid.
27 Memorji tal-Viċi-President Andy Mifsud
28 ibid.



## DIVO PETRO – ORATORIO

Dakinhar tal-akkademja tal-25 anniversarju mit-twaqqif tas-soċjetà, il-bandist tal-post Josef Schembri ssuġġerixxa lill-President Alexander Caruana sabiex is-soċjetà jkollha wkoll oratorju fl-arkivji mużikali tagħha. Wara li l-idea ġiet approvata mill-Kumitat Ċentrali saru diversi applikazzjonijiet għall-fondi, illi ma ntlaqgħux. Finalment, bl-għajnuna tal-iskema Ngħinu Finanzjarjament lis-Soċjetajiet tal-Banda, li hi parti mill-Programm ta' Kollaborazzjoni u Tisħiħ Implimentattiv, amministrata mill-Għaqda Każini tal-Banda bil-kollaborazzjoni tal-Kunsill Malti għall-Arti fi ħdan il-Ministeru tal-Ġustizzja u Kunsilli Lokali, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa setgħet tikkummissjona dan l-oratorju.[29]

Oratorju huwa xogħol maġġuri ta' natura mużikali, li jinvolvi l-parteċipazzjoni tal-kor, solisti u orkestra. Tradizzjonalment, il-bażi għall-plott ta' dan il-ġeneru huma t-testi bibliċi, u kif kien xieraq dan l-oratorju nkiteb kollu dwar il-ħajja tal-patrun ta' Birżebbuġa, San Pietru Appostlu u ssemma *Divo Petro*. Għal din il-biċċa xogħol, il-Kumitat Ċentrali kkuntattja lill-kompożitur Malti Ray Sciberras għall-mużika kif ukoll lill-poeta Sebastian Saliba biex jikteb il-lirika hekk kif dawn għamlu bosta xogħlijiet u oratorji lill-baned Maltin.

Il-premiere tiegħu kellu jsir fil-Katidral Metropolitan ta' San Pawl, l-Imdina nhar is-Sibt 8 ta' Novembru 2020, madankollu minħabba s-sitwazzjoni tal-pandemija ma setax isir u qed isiru l-pjanijiet meħtieġa sabiex ikun jista' jittella' fis-sena 2021.[30]

## IL-KONSULENT LEGALI DR BERNARD GRECH

Nhar it-Tnejn 5 ta' Ottubru 2020, il-Konsulent Legali Dr Bernard Grech ġie elett fil-Parlament Malti u nħatar il-Kap tal-Oppożizzjoni. Is-soċjetà tħoss illi huwa ta' unur illi persuna relatata ma' Birżebbuġa tokkupa kariga kostituzzjonali għolja.[31]

## IL-KUMITAT ĊENTRALI 2021

Għalkemm l-idea ta' din il-pubblikazzjoni tintemm f'għeluq it-tletin sena tas-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa, soċjetà ħajja ma ttemmx il-ħidma tagħha fi tmiem anniversarju, u tmiem dan il-kapitlu huwa ddedikat għall-kontinwazzjoni li s-soċjetà qiegħda dejjem tħares lejha. Minħabba r-restrizzjonijiet tal-pandemija, is-Seduta Ġenerali Annwali tlaqqgħet fil-bidu tas-sena 2021 minflok f'Ottubru jew Novembru tal-2020, u l-kumitat magħżul sabiex jissokta jmexxi lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa lejn orizzonti ġodda baqa' mmexxi mill-President Alexander Caruana assistit minn Andy Mifsud li nħatar ukoll Arkivista, Assistent Delegat tal-Banda Birżebbuġa, *Webmaster* u Rappreżentant tas-Sezzjoni Banda. Henry Bonnici żamm postu bħala s-Segretarju Ġenerali u qed ikun assistit minn Paul Gafà li huwa wkoll il-Koordinatur tal-Applikazzjonijiet u r-Rappreżentant tal-Kummissjoni Armar Estern. Christopher Bonnici, minbarra Assistent Surmast Direttur u Għalliem tat-Teorija Mużikali nħatar ukoll Assistent Segretarju, Arkivista u żamm postu bħala

29 Minuti 2020, Laqgħa 1, 26 ta' Novembru 2019
30 ibid.
31 Minuti 2020, Laqgħa 17, 6 ta' Ottubru 2020

d-Direttur tal-Pubblikazzjonijiet. Il-Kaxxier Walter Pace huwa assistit minn Marouska Bonnici u Christopher Camilleri. Id-Delegat tal-Banda Birżebbuġa huwa Peter Paul Caruana, filwaqt illi Angelo Cutajar huwa d-Direttur Ġenerali tas-soċjetà assistit minn John Taylor. Eman Farrugia huwa d-Direttur tal-Manutenzjoni u jinsab assistit minn Benji Caruana, filwaqt illi Nicola Bonnici Mc Intyre hija r-Rappreżentanta tas-Sezzjoni Żgħażagħ Iljuni. Eman Farrugia huwa r-Rappreżentant tal-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar, Emanuel Mangion responsabbli mill-Kummissjoni Tisbiħ tal-Każin, Steven Farrugia mill-Grupp Teatrali 14 ta' Jannar, filwaqt illi Jonathan Bonnici huwa l-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi tas-Soċjetà u Mary Taylor ir-Rappreżentanta tal-*Helpers* Nisa.[32]

## MILL-PINNA TAL-KOMPOŻITURI

Fis-sitwazzjoni li l-pajjiż għaddej minnha, is-soċjetà xtaqet illi żżomm il-kuntatt mal-membri u l-partitarji tagħha. L-Uffiċjal għar-Relazzjonijiet Pubbliċi Jonathan Bonnici flimkien mas-Segretarju Henry Bonnici kkuntattjaw lill-Assistent Surmast Christopher Bonnici li għandu esperjenza ta' programmi radjufoniċi jekk hux interessat sabiex darba f'ġimgħa jibda jittella' programm ta' marċi brijużi mill-bini tas-sede tas-soċjetà u jixxandar b'mod dirett jew irrekordjat fuq il-paġna *facebook* tas-soċjetà. Huwa aċċetta u l-ewwel programm sar nhar is-Sibt 30 ta' Jannar 2021. Flimkien ma' Christopher Bonnici li huwa l-preżentatur hemm it-tekniċi Jonathan Bonnici u Andy Mifsud. Il-ħsieb oriġinali kien illi dan il-programm jitella' matul ix-xahar ta' Frar fl-okkażjoni tal-Festa tal-Katedra ta' San Pietru Appostlu, imma minħabba li ntlaqa' tajjeb mill-membri, partitarji u diversi segwaċi oħra, il-ħsieb kien illi jwassal sal-Ġimgħa Mqaddsa, imma mill-ġdid, tant kien hemm talba għat-tkomplija tiegħu, illi l-ħsieb huwa li jibqa' jixxandar kull nhar ta' Sibt fit-3.00pm sal-festa titulari ta' Awwissu. Matul iż-żmien tar-Randan saru wkoll programmi bil-marċi funebri u fi żmien l-Għid programmi ta' valzi wkoll. Saru numru ta' programmi speċjali wkoll, fosthom il-Ħadd 21 ta' Frar 2021 meta xxandret il-wasla tal-istatwa ta' San Pietru, propjetà tas-soċjetà fil-każin mingħand l-artisti Alfred u Aaron Camilleri Cauchi wara x-xogħol ta' restawr illi sar fuqha, kif ukoll nhar il-Ġimgħa l-Kbira u l-Għid il-Kbir.

## GĦELUQ

Minkejja r-restrizzjonijiet tal-pandemija, is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa ssoktat bil-ħidma tagħha sabiex bl-aħjar mod possibbli tfakkar u tiċċelebra t-tletin anniversarju mit-twaqqif uffiċjali tagħha. Minkejja r-restrizzjonijiet, tkompliet il-ħidma bl-aħjar mod possibbli sabiex meta jgħaddi kollox u l-ħajja tirritorna għan-normal, issib lis-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa lesta sabiex, kif għamlet fit-tletin sena ta' qabel, tissokta tkun il-benniena tal-Birżebbuġin, benniena mużikali, reliġjuża, soċjali, kulturali, u fuq kollox l-għażla naturali tal-poplu ta' Birżebbuġa, illi miegħu tgħix kull mument, sabiħ, ikrah, diffiċli jew faċli, iggwidata dejjem mill-Prinċep tal-Appostli, il-patrun maħbub tagħha, San Pietru Appostlu, Meħlus mill-Ktajjen.

32 Minuti 2021, Laqgħa 1, 20 ta' Frar 2021



*Alexander Caruana - il-President attwali tas-soċjetà*



*Henry Bonnici - is-Segretarju Ġenerali attwali tas-seoċjetà*





*Walter Pace - il-Kaxxier attwali tas-soċjetà*



*Mro Michael Bugelli - is-Surmast Direttur tal-Banda Birżebbuġa sa mit-twaqqif tagħha*





*Mro Christopher Bonnici - l-Assistent Surmast, l-Għalliem tat-Teorija u l-Editur tas-Soċjetà*



*Mro Ludwig Noel Desira - l-Għalliem tal-Allievi fis-sezzjoni tal-qasba*





*Mro Ray Sciberras - il-kompożitur tal-Oratorio Divo Petro u Surmast Onorarju tas-soċjetà*



*Parti mill-istrumentatura tas-soċjetà fl-2020*






*L-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar lesta sabiex tagħti spettaklu fil-Port il-Kbir*



*Spettaklu fil-Port il-Kbir*



*L-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar, ambaxxatriċi denja ta' Birżebbuġa*





*Siltiet mill-ħarqa fil-Port il-Kbir*



*Parti mill-ispettaklu fil-Port il-Kbir*



*Uħud mill-membri tal-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar fil-Port il-Kbir*



*Il-Kunċert Mill-Bandisti għall-Membri fis-sala tal-Iskola Primarja*





*Aktar ħidma fuq it-titjib tas-sular ta' isfel tal-każin fiż-żmien illi kien magħluq waqt il-pandemija*



*Is-Soċjetà Filarmonika San Pietru, Banda Birżebbuġa tibbenefika minn diversi fondi*



*Ħidma fil-bottegin tal-każin minn diversi volontiera*



*Ħidma fil-bottegin tal-każin, grazzi għal bosta volontiera u partitarji fiż-żmien tal-pandemija*





*L-istatwa ta' San Pietru propjetà tas-soċjetà tasal lura mir-restawr nhar il-Ħadd 21 ta' Frar 2021*



*Il-logo tat-tletin anniversarju mit-twaqqif tas-soċjetà*






*Dehra tal-Ġawhra San Pietru, is-sede tas-soċjetà mill-ajru*



*Il-Banda Birżebbuġa kellha x-xorti ssemma' leħinha fid-19 ta' Lulju 2020 f'Ħal Tarxien*



*Il-ħarqa li biha l-Għaqda tan-Nar 22 ta' Frar irrappreżentat lis-soċjetà fil-Port il-Kbir*





*Il-quddiesa li saret fis-sala prinċipali Anthony Camilleri nhar l-14 ta' Jannar 2020*



*Il-President tar-Repubblika Marie Louise Coleiro Preca tiffirma l-Ktieb tal-Viżitaturi fl-2017*



*Il-President Alexander Caruana jirrappreżenta lis-soċjetà waqt illi tibbenefika minn aktar fondi għal kawżi ġusti*



*Il-President tar-Repubblika flimkien ma' rappreżentanza mill-Kumitat Ċentrali u r-reffiegħa mal-istatwa ta' San Pietru fl-2017*





*It-tagħlim tat-Teorija Mużikali kompla b'mod virtwali fil-jiem tal-pandemija*



*Waqt l-ewwel programm Mill-Pinna tal-Kompożituri*



*Il-poeta Sebastian Saliba*



*Il-pannelli fuq il-bejt tal-każin - sors ta' enerġija rinnovabbli*





*Il-ħatra tal-ewwel Bandist Onorarju - Joe Gatt*



*Timpani Ġodda professjonali*



*Stqarrija b'responsabbiltà mill-Kumitat Ċentrali li fiha ħabbar illi qed jikkanċella l-attivitajiet kollha festivi*



Soċjetà Filarmonika San Pietru
Banda Birżebbuġa A.D. 1990

30 ta' Lulju 2020

**Stqarrija Uffiċjali**

Il-Kumitat Eżekuttiv wara li ddiskuta l-iżviluppi ta' dawn l-aħħar jiem b'konnessjoni mal-Covid-19 qiegħed uffiċjalment jikkanċella l-attivitajiet esterni kollha organizzati mis-Soċjetà li kienu ser jibdew minn għada għall-festa ta' San Pietru Appostlu li kellha ssir fi tmiem din il-ġimgħa.

Inħossu li fid-dawl tas-sitwazzjoni preżenti hija deċiżjoni għaqlija biex nissalvagwardjaw is-saħħa ta' kulħadd, deċiżjoni li ma kienet faċli għal ħadd.

F'isem il-Kumitat Eżekuttiv nirringrazzjaw lill-membri u l-volontiera kollha li baqgħu u għadhom jaħdmu għall-ġid tas-Soċjetà. Nappellaw lil kulħadd sabiex jieħu ħsieb saħħtu u saħħet ħaddieħor.

Henry Bonnici
Segretarju Generali
*Soċjetà Filarmonika San Pietru*
*Banda Birżebbuġa*

12/13 'Ġawhra ta' San Pietru', Triq Birżebbuġa, Birżebbuġa - 21650347
www.birzebbugaband.org info@birzebbugaband.org VO/0381



# APPENDIĊI

# APPENDIĊI I

### IL-FUNDATURI TAS-SOĊJETÀ FILARMONIKA SAN PIETRU, BANDA BIRŻEBBUĠA

Anthony Camilleri
Alexander Caruana
Joseph Caruana
Angelo Cutajar
Raymond Cutajar
Jason Vella

# APPENDIĊI II

### STRUTTURA ONORARJA TAS-SOĊJETÀ FILARMONIKA SAN PIETRU, BANDA BIRŻEBBUĠA

### PRESIDENT ONORARJU GĦAL GĦOMRU, FUNDATUR U BENEFATTUR EWLIENI

2000 - Anthony Camilleri

### PRESIDENTI ONORARJI GĦAL GĦOMORHOM

1994-1998 - Patrick Gabaretta
2004 - Joe Schembri
2004-2011 - Grazio Pullicino
2007 - Joe Tagliaferro
2018 - Jason Vella
2018 - Emanuel Zammit
2018 - Simon Micallef

PRESIDENTI ONORARJI

1990-2003 - Joe Schembri
1990-2011 - Emanuel Portelli
1990-1993 - Dr Jose Herrera
1990-2001 - John Polidano
1990-1993 - Il-Maġistrat Dr Patrick Vella
1991-2006 - Joe Tagliaferro
1991-1993 - Patrick Gabaretta
1992-1997 - It-Tabib Dr Satya Brata Das
1996 - Il-Perit Michael Schembri
1997 - Peter Camilleri
2001 - Dr Henry Antoncich
2002-2013 - Dr Bernard Grech
2003 - Paul Polidano
2004 - L-Imħallef Dr Joseph Azzopardi
- - Lonzu Vella
2006-2017 - Simon Micallef
2008 - Peter Camilleri
2008 - Victor Schembri
2009 - Il-Kavallier Derek Mifsud Speranza
2014-2017 - Jason Vella
2018 - Dr Marylin Sultana
2018 - Jason Cutajar
2019 - Roderick Cachia
2019 - Charles Ellul
2021 - Frans Cassar
2021 - Steve Briffa

MEMBRI ONORARJI

1990-2008 - Peter Camilleri
1990-1999 - Silvio Portelli
1993 - Sunny Bonnici
1994-2000 - Frans Cassar
1996-2008 - Victor Schembri
1999 - Pawlu Schembri
2000-2011 - Frances Tabone
2000-2009 - Peter Camilleri
2003 - Francis Cassar
2003 - Carmelo Galea
2004 - Joe Cutajar
2005-2009 - Il-Kavallier Derrek Mifsud Speranza
2008-2009 - Tarcisio Bongailas



2015 - Tarcisio Bongailas
2016 - Emanuel Mangion
2017 - Dennis Micallef
2017 - Mikiel Schembri
2018-2020 - Steve Briffa
2018 - Pierre Zammit
2019 - Marco Camilleri
2021 - Benji Caruana
2021 - Andre` Taylor
2021 - Thaddeo Agius
2021 - Aiden Vella
2021 - Simon Galea
2021 - Eman Farrugia
2021 - John Taylor
2021 - Daniel Cutajar

SURMASTRIJIET ONORARJI

1997 - Mro Felicienne Paris
B.Ed(Hons); L(Mus)LCM; A(Mus)TCL; A(Mus)LCM
2003 - Mro Paul Buttigieg
ALCM; A(Mus)LCM
2016 - Mro Gennaro Sibilano
2020 - Mro Ray Sciberras FLCM

BANDIST ONORARJU

2019 - Joe Gatt

# APPENDIĊI III

## L-UFFIĊJALITÀ TAS-SOĊJETÀ FILARMONIKA SAN PIETRU, BANDA BIRŻEBBUĠA

PRESIDENTI

1990-2000 - Anthony Camilleri
2000-2005 - Simon Micallef
2005-2013 - Jason Vella
2014 - Emanuel Zammit
2014 - Alexander Caruana

### SEGRETARJI ĠENERALI

| | | |
|---|---|---|
| 1990-1993 | - | Alexander Caruana |
| 1994-1997 | - | Alex Azzopardi |
| 1997-2000 | - | Stefan Zammit |
| 2000-2003 | - | Joseph Caruana |
| 2003-2007 | - | Johan Briffa |
| 2007-2010 | - | Roderick Cachia |
| 2010-2011 | - | Robert Baldacchino |
| 2011-2012 | - | Johan Briffa |
| 2012 | - | Henry Bonnici |

### KAXXIERA

| | | |
|---|---|---|
| 1990-1991 | - | Jason Vella |
| 1992-2004 | - | Grazio Pullicino |
| 2004-2011 | - | Walter Pace |
| 2011-2013 | - | Robert Baldacchino |
| 2014 | - | Walter Pace |

# APPENDIĊI IV

## STRUTTURA MUŻIKALI TAS-SOĊJETÀ FILARMONIKA SAN PIETRU, BANDA BIRŻEBBUĠA

### SURMAST DIRETTUR

1990 - Mro Michael Bugelli ATCL

### ASSISTENTI SURMASTRIJIET

| | | |
|---|---|---|
| 1990-1991 | - | Mro Joe L. Vella |
| 1991-1992 | - | Mro Simon Farrugia |
| 1992-1997 | - | Mro Felicienne Paris B.Ed(Hons); L(Mus)LCM; A(Mus)TCL; A(Mus)LCM |
| 1992-2019 | - | Mro Charles Wallace Suda |
| 2020 | - | Mro Christopher Bonnici B.A.(Hons); M.A.; ALCM; LLCM |



### GĦALLIEMA

| | | |
|---|---|---|
| 1997-2013 | - | Mro Stephanie Barbara |
| 2014-2018 | - | Mro Robert Magro L(Mus)LCM |
| 2018 | - | Mro Christopher Bonnici B.A.(Hons); M.A.; ALCM; LLCM |
| 2020 | - | Mro Ludwig N. Desira |

# APPENDIĊI V

## BANDISTI TAS-SOĊJETÀ FILARMONIKA SAN PIETRU, BANDA BIRŻEBBUĠA

| SENA | | ISEM | STRUMENT |
|---|---|---|---|
| 1990 | - | Alexander Caruana | Batterija |
| 1990 | - | Rocco Zahra | Tambur |
| 1990 | - | Spiridione Camilleri | Tambur |
| 1990 | - | Johan Polidano | Klarinett |
| 1990 | - | Felicienne Paris | Flawt |
| 1990 | - | Eman Camilleri | Klarinett |
| 1990 | - | Vincent Mifsud | Trumbun |
| 1991 | - | Joseph Caruana | Glockenspeil |
| 1991 | - | Alfred Piscopo | Kurunetta |
| 1991 | - | Michael Vella | Kurunetta |
| 1991 | - | Johann Briffa | Euphonium |
| 1991 | - | Emanuel Mangion | Baxx |
| 1991 | - | Joe Theuma | Platti |
| 1991 | - | Henry Bonnici | Tambur |
| 1991 | - | Tanya Aguis | Klarinett |
| 1991 | - | Romina Zammit | Klarinett |
| 1991 | - | Georganne Farrugia | Klarinett |
| 1991 | - | Marvin Lee Cassar | Klarinett |
| 1991 | - | Charmaine Zammit | Klarinett |
| 1991 | - | Lydia Tabone | Klarinett |
| 1991 | - | Joe Gatt | Katuba |
| 1991 | - | Ruth Caruana | Klarinett |
| 1991 | - | Roderick Cachia | Kurunetta |
| 1991 | - | Kevin Barun | Kurunetta |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1991 | - | Ruth Camilleri | Klarinett |
| 1992 | - | Sefora Grech | Tambur |
| 1992 | - | Chris Paris | Trumbun |
| 1992 | - | Carmen Camilleri | Klarinett |
| 1992 | - | Bertie Parnis | Trumbun |
| 1992 | - | Wayne Gatt | Kurunetta |
| 1992 | - | Franz Brincat | Kurunetta |
| 1992 | - | Jeffrey Curmi | Kornu |
| 1992 | - | Charlo Buhagiar | Alto Sax |
| 1993 | - | Trudy Taylor | Klarinett |
| 1993 | - | Karen Scerri | Klarinett |
| 1993 | - | Jurgen Camilleri | Althorn |
| 1993 | - | Claudette Camilleri | Klarinett |
| 1993 | - | Noel Theuma | Kurunetta |
| 1994 | - | Stephanie Barbara | Klarinett |
| 1994 | - | Michella Coleiro | Klarinett |
| 1994 | - | Pamela Saliba | Klarinett |
| 1994 | - | Rosanne Mercieca | Klarinett |
| 1994 | - | Josef Schembri | Kurunetta |
| 1994 | - | Lisa Galea | Klarinett |
| 1994 | - | Josette Gatt | Klarinett |
| 1995 | - | Aaron Caruna | Klarinett |
| 1995 | - | Neil Schembri | Klarinett |
| 1995 | - | Christabel Schembri | Klarinett |
| 1995 | - | Stanley Abela | Baxx |
| 1995 | - | Stephen McKeon | Kurunetta |
| 1995 | - | Roderick Zammit | Kornu |
| 1995 | - | Christian Zahra | Tambur |
| 1995 | - | Karen Theuma | Klarinett |
| 1996 | - | Jean Paul Calleja | Tambur |
| 1996 | - | Marlin Schembri | Klarinett |
| 1996 | - | Maria Muscat | Klarinett |
| 1996 | - | Tatiana Sestito | Klarinett |
| 1996 | - | Rose Fava | Klarinett |
| 1996 | - | Daniel Attard | Alto Sax |
| 1996 | - | Cliff Macelli | Kurunetta |
| 1996 | - | Svetlana Abela | Klarinett |
| 1996 | - | Mike Fava | Kurunetta |
| 1998 | - | Samantha Briffa | Klarinett |
| 1998 | - | Justin Vella | Klarinett |
| 1998 | - | Maria Claudia Farrugia | Alto Sax |
| 1998 | - | Andy Mifsud | Klarinett |



| | | | |
|---|---|---|---|
| 1998 | - | Paul Farrugia | Klarinett |
| 1998 | - | Kristian Cassar | Trumbun |
| 1999 | - | Clare Barbara | Klarinett |
| 1999 | - | Stephanie Farrugia | Klarinett |
| 1999 | - | Clinton Schembri | Alto Sax |
| 2000 | - | Maria Dolores Barbara | Alto Sax |
| 2001 | - | Monalisa Aquilina | Klarinett |
| 2001 | - | Nathalie Marie Grima | Klarinett |
| 2001 | - | Cluadia Chircop | Klarinett |
| 2001 | - | Kersty-Anne Fenech | Klarinett |
| 2001 | - | Janice Zahra | Klarinett |
| 2002 | - | Jonathan Aguis | Kurunetta |
| 2002 | - | Suzanne Azzopardi | Kurunetta |
| 2002 | - | Luke Portelli | Kurunetta |
| 2003 | - | Kurt Aguis | Kurunetta |
| 2003 | - | Aaron Abdilla | Alto Sax |
| 2005 | - | Simon Schembri | Kurunetta |
| 2006 | - | Lee-Ryan Darmanin | Tambur |
| 2007 | - | Francesco Barbara | Kurunetta |
| 2008 | - | Etienne Zahra | Kurunetta |
| 2008 | - | Gianluca Lia | Flute |
| 2009 | - | Jean Claude Ciantar | Althorn |
| 2009 | - | Matthew Caruana | Klarinett |
| 2009 | - | Daniela Chircop | Klarinett |
| 2009 | - | Jake Darmanin | Glockenspiel |
| 2009 | - | Jonathan Bonnici | Tambur |
| 2010 | - | Michaela Maria Chircop | Klarinett |
| 2010 | - | Rebecca Abdilla | Kwartin |
| 2011 | - | Raffaela Baldacchino | Tambur |
| 2011 | - | Terence Grech | Alto Sax |
| 2012 | - | Daniel Carabott | Euphonium |
| 2013 | - | Matthias Agius | Kurunetta |
| 2014 | - | Peter Paul Caruana | Tambur |
| 2015 | - | Yana Agius | Perkussjoni |
| 2016 | - | Shaun Cardona | Klarinett |
| 2016 | - | Yazmine Carabott | Tenor Sax |
| 2017 | - | Andrea Borg | Kurunetta |
| 2018 | - | Matthew Polidano | Tenor Sax |
| 2019 | - | Steve Abela | Kurunetta |
| 2019 | - | Matthew Polidano | Euphonium |
| 2019 | - | Peter Paul Caruana | Kurunetta |

# APPENDIĊI VI

## AWDITURI TAS-SOĊJETÀ FILARMONIKA SAN PIETRU, BANDA BIRŻEBBUĠA

| | | |
|---|---|---|
| 1990-2004 | - | Lino Paris |
| 1990-1996 | - | Michael Schembri |
| 1997-2005 | - | Jason Vella |
| 2004 | - | Michael Schembri |
| 2006-2007 | - | Alfred Formosa |
| 2007-2010 | - | Henry Bonnici |
| 2012-2017 | - | Derek Mifsud Speranza |
| 2018 | - | Jason Vella |

# APPENDIĊI VII

## KONSULENTI LEGALI TAS-SOĊJETÀ FILARMONIKA SAN PIETRU, BANDA BIRŻEBBUĠA

| | | |
|---|---|---|
| 1990-1996 | - | Dr Jose Herrera |
| 1997-2020 | - | Dr Bernard Grech |
| 2003 | - | Dr Henry Antoncich |

# APPENDIĊI VIII

## FUNERALI ORGANIZZATI MIS-SOĊJETÀ FILARMONIKA SAN PIETRU, BANDA BIRŻEBBUĠA

| | | |
|---|---|---|
| 2004 | - | Arthur Micallef |
| 2006 | - | Alfrida Formosa |
| 2011 | - | Grazio Pullicino |
| 2012 | - | Alfred Formosa |
| 2013 | - | Marco Vella |
| 2018 | - | Raymond Cutajar |

# APPENDIĊI VIII

## SERVIZZI TAL-BANDA BIRŻEBBUĠA BARRA MINN BIRŻEBBUĠA

| SENA | | SERVIZZ |
|---|---|---|
| 08.02.1992 | - | San Pawl – Il-Belt Valletta - |
| 14.06.1992 | - | Rebħ tal-Kampjonat tal-Basketball – Ir-Rabat |
| 13.08.1992 | - | Santa Marija – Il-Gudja |
| 04.01.1993 | - | Servizz tal-Milied fl-Isptar Monte Carmeli – Ħ'Attard |
| 07.02.1993 | - | San Pawl – Il-Belt Valletta |
| 28.05.1993 | - | Festa San Ġużepp – Ħal Kirkop |
| 01.07.1993 | - | Marċ fit-Trade Fair Grounds – In-Naxxar |
| 11.07.1993 | - | Madonna tal-Karmnu – Il-Fgura |
| 13.08.1993 | - | Santa Marija – Il-Gudja |
| 29.08.1993 | - | San Pawl – Ħal Safi |
| 07.02.1994 | - | San Pawl – Il-Belt Valletta |
| 13.08.1994 | - | Santa Marija – Il-Gudja |
| 07.02.1995 | - | San Pawl – Il-Belt Valletta |
| 13.08.1995 | - | Santa Marija – Il-Gudja |
| 06.02.1996 | - | San Pawl – Il-Belt Valletta |
| 13.08.1996 | - | Santa Marija – Il-Gudja |
| | - | |
| 29.01.1997 | - | San Pawl – Il-Belt Valletta |
| 03.08.1997 | - | Santa Marija – Il-Gudja |
| 07.02.1998 | - | San Pawl – Il-Belt Valletta |
| 19.07.1998 | - | Madonna tad-Duttrina – Ħal Tarxien |
| 23.07.1998 | - | Sant Anna - Wied il-Għajn |
| 07.08.1998 | - | Marija Annunzjata – Ħal Balzan |

11.08.1998 - Santa Marija – Il-Gudja
06.09.1998 - San Giorgor – Tas-Sliema
04.10.1998 - Madonna tar-Rużarju – Il-Gudja
- -
18.02.1999 - San Pawl – Il-Belt Valletta
18.05.1999 - Sehem fi programm u marċ fuq stazzjon televiżiv – Il-Ħamrun
02.06.1999 - San Ġużepp – Ħal Għaxaq
09.07.1999 - Marija Annunzjata – Ħal Balzan
21.07.1999 - Sant Anna - Wied il-Għajn
12.08.1999 - Santa Marija – Il-Gudja
03.10.1999 - Madonna tar-Rużarju – Il-Gudja
19.12.1999 - Servizz tal-Milied – Il-Belt Valletta
- -
07.02.2000 - San Pawl – Il-Belt Valletta
19.02.2000 - Kunċert tal-10 Anniversarju – L-Università ta' Malta
30.05.2000 - San Ġużepp – Ħal Għaxaq
25.06.2000 - Corpus Domini – Ir-Rabat
07.07.2020 - Marija Annunzjata – Ħal Balzan
11.08.2000 - Santa Marija – Il-Gudja

07.02.2001 - San Pawl – Il-Belt Valletta
31.05.2001 - San Ġużepp – Ħal Għaxaq
01.06.2001 - Madonna ta' Liesse – Il-Belt Valletta
02.06.2001 - Corpus Domini – Ir-Rabat
10.07.2001 - Marija Annunzjata – Ħal Balzan
11.08.2001 - Santa Marija – Il-Gudja
20.08.2001 - San Pawl – Ħal Safi
03.09.2001 - Madonna Ċintura – Il-Gudja

26.01.2002 - San Pawl – Il-Belt Valletta
30.05.2002 - San Ġużepp – Ħal Għaxaq
02.06.2002 - Corpus Domini – Ir-Rabat
10.07.2002 - Madonna tal-Karmnu – Il-Fgura
11.07.2002 - Marija Annunzjata – Ħal Balzan
11.08.2002 - Santa Marija – Il-Gudja
21.08.2002 - San Pawl – Ħal Safi
31.08.2002 - Madonna taċ-Ċintura – Il-Gudja

19.05.2003 - Marija Annunzjata – Ħal Tarxien
10.07.2003 - Marija Annunzjata – Ħal Balzan
11.08.2003 - Santa Marija – Il-Gudja



27.08.2003 - San Pawl – Ħal Safi
09.09.2003 - Madonna tal-Grazzja – Ħaż-Żabbar

19.03.2004 - Karnival – Hammamet, it-Tuneżija
20.03.2004 - Karnival – Sousse, it-Tuneżija
21.03.2004 - Karnival - Port El Kantaoui, it-Tuneżija
08.07.2004 - Marija Annunzjata – Ħal Balzan
11.08.2004 - Santa Marija – Il-Gudja
25.08.2004 - San Pawl – Ħal Safi
7.09.2004 - Madonna tal-Grazzja – Ħaż-Żabbar

23.05.2005 - Marija Annunzata – Ħal Tarxien
24.06.2005 - San Nikola – Is-Siġġiewi
10.07.2005 - San Ġużepp – Il-Kalkara
11.08.2005 - Santa Marija – Il-Gudja
24.08.2005 - San Pawl – Ħal Safi
28.08.2005 - San Ġiljan - San Ġiljan

22.05.2006 - Marija Annunzjata – Ħal Tarxien
16.07.2006 - San Ġużepp – Il-Kalkara
11.08.2006 - Santa Marija – Il-Gudja
23.08.2006 - San Pawl – Ħal Safi
27.08.2006 - San Ġiljan - San Ġiljan
05.09.2006 - Madonna tal-Grazzja – Ħaż-Żabbar

14.05.2007 - Marija Annunzjata-Tarxien
11.08.2007 - Santa Marija-Gudja
22.08.2007 - San Pawl-Safi

18.05.2008 - Marija Annunzjata – Ħal Tarxien
11.08.2008 - Santa Marija – Il-Gudja
19.08.2008 - Stella Maris – Tas-Sliema
26.08.2008 - San Pawl – Ħal Safi
17.05.2009 - Marija Annunzjata – Ħal Tarxien
11.08.2009 - Santa Marija – Il-Gudja
18.08.2009 - Stella Maris – Tas-Sliema
27.08.2009 - San Pawl – Ħal Safi

05.04.2010 - Piazza Mignanelli - Ruma
06.04.2010 - Bażilika San Pietro in Vincoli - Ruma
07.04.2010 - L-Udjenza mal-Papa Benedittu – Il-Vatikan, Ruma
31.05.2010 - Marija Annunzjata – Ħal Tarxien

11.08.2010 - Santa Marija – Il-Gudja
18.08.2010 - Stella Marija – Tas-Sliema
25.08.2010 - San Pawl – Ħal Safi

23.05.2011 - Marija Annunzjata – Ħal Tarxien
11.08.2011 - Santa Marija – Il-Gudja
17.08.2011 - Stella Maris – Tas-Sliema
24.08.2011 - San Pawl – Ħal Safi

14.05.2012 - Marija Annunzjata – Ħal Tarxien
11.08.2012 - Santa Marija – Il-Gudja
16.08.2012 - Stella Maris – Tas-Sliema
22.08.2012 - San Pawl – Ħal Safi

18.01.2013 - Taħriġ mużikali taż-Żgħażagħ fil-Każini tal-Banda – L-Università ta' Malta
17.05.2013 - Festa Komunità - Ħal Kirkop, organizzata mill-Kulleġġ San Benedittu
27.05.2013 - Marija Annunzjata – Ħal Tarxien
11.08.2013 - Santa Marija – Il-Gudja
12.08.2013 - Stella Maris – Tas-Sliema
21.08.2013 - San Pawl – Ħal Safi

16.05.2014 - Festa Komunità - Ħal Kirkop, organizzata mill-Kulleġġ San Benedittu
26.05.2014 - Marija Annunzjata – Ħal Tarxien
11.08.2014 - Santa Marija – Il-Gudja
31.08.2014 - San Pawl – Ħal Safi
15.03.2015 - Marċ Venezjan organizzat mill-Kunsill Lokali tal-Furjana għall-festa ta' San Patrizju
15.05.2015 - Festa Komunità - Ħal Kirkop, organizzata mill-Kulleġġ San Benedittu
11.08.2015 - Santa Marija – Il-Gudja
22.08.2015 - Stella Maris – Tas-Sliema
26.08.2015 - San Pawl - Ħal Safi
30.08.2015 - San Pawl - Ħal Safi

13.05.2016 - Festa Komunità - Ħal Kirkop, organizzata mill-Kulleġġ San Benedittu
14.05.2016 - Santu Wistin - Il-Belt Valletta
13.07.2016 - San Sebastjan - Ħal Qormi
11.08.2016 - Santa Marija – Il-Gudja
28.08.2016 - San Pawl - Ħal Safi
14.10.2016 - Riposto - Sqallija
15.10.2016 - Riposto - Sqallija
16.10.2016 - Riposto - Sqallija
12.11.2016 - Programm Konġunt mal-Banda Marija Mtellgħa s-Sema – L-Imġarr



04.12.2016 - Youth Village flimkien mal-Banda tal-Imġarr - Santa Venera

20.05.2017 - Santu Wistin – Il-Belt Valletta
26.06.2017 - San Pietru u San Pawl – In-Nadur
29.06.2017 - San Pawl – Ir-Rabat
11.08.2017 - Santa Marija – Il-Gudja
27.08.2017 - San Pawl – Ħal Safi
06.10.2017 - Madonna taċ-Ċintura - Il-Belt Valletta

20.01.2018 - Valletta 18 - Il-Belt Valletta
24.02.2018 - A Night at the Cathedral – L-Imdina
01.06.2018 - San Ġużepp - Ħal Għaxaq
29.06.2018 - San Pawl - Ir-Rabat
14.07.2018 - San Ġużepp – Il-Kalkara
11.08.2018 - Santa Marija – Il-Gudja
11.08.2018 - Santa Marija – Il-Qrendi
26.08.2018 - San Pawl – Ħal Safi
14.09.2018 - Santu Wistin – Il-Belt Valletta
04.11.2018 - Programm Mużikali mal-Banda Marija Mtellgħa s-Sema – L-Imġarr

05.05.2019 - San Publju – Il-Furjana
17.05.2019 - Concerto nella Capitale – Il-Belt Valletta
30.05.2019 - San Ġużepp – Ħal Għaxaq
14.06.2019 - Programm Mużikali mal-Banda Marija Mtellgħa s-Sema – L-Imġarr
20.07.2019 - San Ġużepp – Il-Kalkara
29.07.2019 - Kristu Re - Raħal Ġdid

19.07.2020 - Madonna tad-Duttrina - Ħal Tarxien

# IL-BIBLIJOGRAFIJA


## KOTBA

Guillaumier A. (2002); *Bliet u Rħula Maltin*; Klabb Kotba Maltin, Malta

Friggieri O. (2009); *Il-Poeżija Maltija*; Malta University Publishers, Malta

Grech J. (2001); *Il-Każini tal-Baned f'Malta u Għawdex*; PEG, Malta

Il-kotba annwali fl-okkażjoni tal-festa titulari ta' San Pietru Appostlu, *Minn Qalb l-Iljuni* 1990-2020

## SIT ELETTRONIKU

Ciantar N. (2012); *Kappelli Maltin*, www.kappellimaltin.com

## FILMATI

Pace T. (2012); *Għar Dalam*; https://www.youtube.com/watch?v=kssHZ40ebvA

Għaqda Storja u Kultura Birżebbuġa (2008); *Birżebbuġa u l-Festa Tagħha Matul is-Snin*, *feature* imtella' fl-okkażjoni ta' Jum Birżebbuġa 2008

## DISSERTAZZJONI

Bonnici C. (2004); *Kunċetti tal-Festa Popolari fil-Letteratura Maltija*; Teżina mressqa lill-Fakulta` tal-Arti bħala parti mir-rekwiżiti tal-kors ta' Baċċellerat bl-Unuri fil-Letteratura Maltija, l-Universita` ta' Malta

## GAZZETTI

*L-Orizzont* - Diċembru 1989 u Jannar 1990

*In-Nazzjon Tagħna* – Diċembru 1989 u Jannar 1990

*Il-Mument* – Diċembru 1989 u Jannar 1990

*It-Torċa* – Diċembru 1989 u Jannar 1990

Gauci Cunningham A. (2017); San Pietru rrestawrat se jivjaġġa fuq il-baħar bejn M'Xlokk u Birżebbuġa; meħud mis-sit elettroniku www.illum.com.mt ta' nhar l-20 ta' Lulju 2017

## DOKUMENTI UFFIĊJALI

Il-Minuti kollha tal-Laqgħat Ġenerali Annwali 1990-2021

Il-Minuti kollha tal-Laqgħat tal-Kumitat Ċentrali 1990-2020

Il-Korrispondenza tas-Soċjetà